# LITTAFIN ADDU'A

LONDON

S·P·C·K

1968

## ABIN DA KE CIKI

SHAFI

# FASALIN SHEKARAR IKILIZIYA

An shirya Shekarar Ikiliziya domin a tuna mana da manyan abubuwan da suka faru cikin labarin Bishara. Daga cikin su ne aka kawo sujada ta masu bi. Bisa ga misali ranar Lahadi ranar tunawa ce da Tashin Ubangiji a kowane mako.

An sanya Addu'a da Wasiƙa da Bishara don kowace Lahadi da manyan ranakun shekara. Sau da yawa Sanyayyar Addu'a ta kan nuna abin tunani don sujadar ranar. An zaɓi Bishara daga cikin labarin Bisharar Almasihu; Wasiƙu kuma galibinsu daga cikin maganad da Manzanni suka yi wa jama'a.

An raba Zabura kashi-kashi na kowace rana, domin a karanta su duka kowane wata cikin Addu'ar Safe da ta Maraice. An kuma zaɓi waɗansu Zabura musamman don amfanin jama'a ran Lahadi. Akwai kuma sanyayyun Zabura don manyan ranaku. An shirya tsarin karatu domin a karanta Littafi Mai tsarki daki-daki kowane safe da maraice cikin shekara, har da Nassi-nassi musamman domin Lahadi.

Tsarin Shekarar Ikiliziya haka ya ke:

*Zuwan Almasihu* [Advent] kwanakin shiri ne don tunawa da farkon zuwansa. Yana faɗakad da mu kuma zai sake dawowa don ya yi wa rayayyu da matattu shari'a.

*Kirsimati* rana ce ta tunawa da haifuwar Ubangijimmu.

*Epiphany* [6 ga Janairu] wato, Bayyanuwar Almasihu ga sauran al'umma, ko kuwa ranar tunawa da zuwan masana daga gabas, tana tuna mana da ɗaukakar Allah wadda aka bayyana albarkacin Almasihu.

Kafin Lenti akwai Lahadi uku, waɗanda a ke ce da su *Septuagesima* da *Sexagesima* da *Quinquagesima*. A kwanakin nan muna tunawa da kyakkyawar halittar Allah, da bangaskiya ga Allah, da ƙaunar Allah.

*Lenti* kwanakin tuba da tat'awwu'i ne domin shirin Ista. A kan fara ran Larabar Hurwa. Dukkan kwanakin Lenti kuma kwana arba'in ne, ban da Lahadi-Lahadi. Suna kuwa tuna mana da kwana arba'in ɗin da aka jarraba Ubangi-

ji. Ana ce da Lahadi ta biyar cikin Lenti Lahadin Raɗaɗin Almasihu, kafin Mako Tsattsarka ke nan.

*Mako Tsattsarka* wanda farkonsa Lahadin Ganyen Dabino ne, yana tuna mana da dukkan raɗaɗin Ubangiji, tun daga shigarsa Urushalima, zuwa cin Jibi na ƙarshe ran Alhamis, da mutuwarsa a kan giciye ran Juma'a Tsattsarka, da kwanciyarsa a kabari a Jajiberen Ista.

*Ista*, wato lokacin tunawa da Tashin Yesu daga matattu ke nan, ana kiyayewa har kwana takwas. Lokacin Ista na sakewa bisa ga kwanan wata daren sha huɗu na Idin Keta-rewa. Ana ci gaba da kwanakin murna kwana arba'in bayan Ista, har zuwa

*Ranar Hawa Sama* [Ascension Day]. Ita ce ran da Almasihu ya hau Sama, ana kuma ɗaukaka shi, Ubangijin dukkan komai. Bayan kwana goma sai

*Ranar Zuwan Ruhu Mai Tsarki* [Whitsunday] lokacin da Ruhu Mai Tsarki ya zo domin ya zauna cikin Ikiliziya. Daga bisani sai

*Lahadin Tirniti* wadda ta ke shaidar cikar bayyanuwar Allah cikin Almasihu. Sauran Lahadi har ya zuwa kwana-kin Zuwan Almasihu, ana ce da su Lahadi ta kaza bayan Tirniti. Karshen shekarar Ikiliziya ke nan.

*Ranaku Tsarkaka da Ranakun Adalai.* Ana tunawa da sauran abubuwan da suka faru a kwanakin Ubangiji kowace shekara. Ana tunawa da Tsarkaka a kwanakin da aka sanya; ran ɗaya ga watan Nuwamba, Ranar Tunawa da Adalai duka ke nan tare da fahimtar Ikiliziya mai nasara.

*Kwanakin Roƙo sabo da Sana'o'i.* A Lahadi kafin Ranar Hawa Sama, da kwanaki uku da ke biye, mu kan roƙi Allah ya albarkaci aikin mutun don ya biya dukkan bukace-bukacemmu.

*Kwanakin Addu'a don waɗanda za a naɗa su Fastoci.* Sau huɗu ga shekara an sanya kwana uku domin addu'a sabo da hidimar Ikiliziya. A kan naɗa Fastoci a waɗannan kwanaki.



# TSARIN KWANAKIN SHEKARAR IKILIZIYA

## DA KE SAKEWA KOWACE SHEKARA

| Shekara | Lahadi bayan Epiphany | Lahadi ta uku kafin Lenti | Larabar Hurwa | Ranar Ista | Lahadin Roƙo sabo da Sana'o'i | Ranar Hawa Sama | Ranar Zuwan Ruhu Mai tsarki | Lahadi bayan Tirniti | Lahadi ta fari cikin Advent |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 1960 | 5 | Feb. 14 | Mar. 2 | Afr. 17 | May. 22 | May. 26 | Yun. 5 | 23 | Nuw. 27 |
| 1961 | 3 | Jan. 29 | Feb. 15 | 2 | 7 | 11 | May. 21 | 26 | Dis. 3 |
| 1962 | 6 | Feb. 18 | Mar. 7 | 22 | 27 | 31 | Yun. 10 | 23 | 2 |
| 1963 | 4 | 10 | Feb. 27 | 14 | 19 | 23 | 2 | 24 | 1 |
| 1964 | 2 | Jan. 26 | 12 | Mar. 29 | 3 | 7 | May. 17 | 26 | Nuw. 29 |
| 1965 | 5 | Feb. 14 | Mar. 3 | Afr. 18 | 23 | 27 | Yun. 6 | 23 | 28 |
| 1966 | 4 | 6 | Feb. 23 | 10 | 15 | 19 | May. 29 | 24 | 27 |
| 1967 | 2 | Jan. 22 | 8 | Mar. 26 | Afr. 30 | 4 | 14 | 27 | Dis. 3 |
| 1968 | 5 | Feb. 11 | 28 | Afr. 14 | May. 19 | 23 | Yun. 2 | 24 | 1 |
| 1969 | 3 | 2 | 19 | 6 | 11 | 15 | May. 25 | 25 | Nuw. 30 |
| 1970 | 2 | Jan. 25 | 11 | Mar. 29 | 3 | 7 | 17 | 26 | 29 |
| 1971 | 4 | Feb. 7 | 24 | Afr. 11 | 16 | 20 | 30 | 24 | 28 |
| 1972 | 3 | Jan. 30 | 16 | 2 | 7 | 11 | 21 | 26 | Dis. 3 |
| 1973 | 6 | Feb. 18 | Mar. 7 | 22 | 27 | 31 | Yun. 10 | 23 | 2 |
| 1974 | 4 | 10 | Feb. 27 | 14 | 19 | 23 | 2 | 24 | 1 |
| 1975 | 2 | Jan. 26 | 12 | Mar. 30 | 4 | 8 | May. 18 | 26 | Nuw. 30 |
| 1976 | 5 | Feb. 15 | Mar. 3 | Afr. 18 | 23 | 27 | Yun. 6 | 23 | 28 |
| 1977 | 4 | 6 | Feb. 23 | 10 | 15 | 19 | May. 29 | 24 | 27 |
| 1978 | 2 | Jan. 22 | 8 | Mar. 26 | Afr. 30 | 4 | 14 | 27 | Dis. 3 |
| 1979 | 5 | Feb. 11 | 28 | Afr. 15 | May. 20 | 24 | Yun. 3 | 24 | 2 |
| 1980 | 3 | 3 | 20 | 6 | 11 | 15 | May. 25 | 25 | Nuw. 30 |
| 1981 | 5 | 15 | Mar. 4 | 19 | 24 | 28 | Yun. 7 | 23 | 29 |
| 1982 | 4 | 7 | Feb. 24 | 11 | 16 | 20 | May. 30 | 24 | 28 |
| 1983 | 3 | Jan. 30 | 16 | 3 | 8 | 12 | 22 | 25 | 27 |
| 1984 | 6 | Feb. 19 | Mar. 7 | 22 | 27 | 31 | Yun. 10 | 23 | Dis. 2 |
| 1985 | 3 | 3 | Feb. 20 | 7 | 12 | 16 | May. 26 | 25 | 1 |
| 1986 | 2 | Jan. 26 | 12 | Mar. 30 | 4 | 8 | 18 | 26 | Nuw. 30 |
| 1987 | 5 | Feb. 15 | Mar. 4 | Afr. 19 | 24 | 28 | Yun. 7 | 23 | 29 |
| 1988 | 3 | Jan. 31 | Feb. 17 | 3 | 8 | 12 | May. 22 | 25 | 27 |
| 1989 | 2 | 22 | 8 | Mar. 26 | Afr. 30 | 4 | 14 | 27 | Dis. 3 |
| 1990 | 5 | Feb. 11 | 28 | Afr. 15 | May. 20 | 24 | Yun. 3 | 24 | 2 |
| 1991 | 2 | Jan. 27 | 13 | Mar. 31 | 5 | 9 | May. 19 | 26 | 1 |
| 1992 | 5 | Feb. 16 | Mar. 4 | Afr. 19 | 24 | 28 | Yun. 7 | 23 | Nuw. 29 |
| 1993 | 4 | 7 | Feb. 24 | 11 | 16 | 20 | May. 30 | 24 | 28 |
| 1994 | 3 | Jan. 30 | 16 | 3 | 8 | 12 | 22 | 25 | 27 |
| 1995 | 5 | Feb. 12 | Mar. 1 | 16 | 21 | 25 | Yun. 4 | 24 | Dis. 3 |
| 1996 | 4 | 4 | Feb. 21 | 7 | 12 | 16 | May. 26 | 25 | 1 |
| 1997 | 2 | Jan. 26 | 12 | Mar. 30 | 4 | 8 | 18 | 26 | Nuw. 30 |
| 1998 | 4 | Feb. 8 | 25 | Afr. 12 | 17 | 21 | 31 | 24 | 29 |
| 1999 | 3 | Jan. 31 | 17 | 4 | 9 | 13 | 23 | 25 | 28 |
| 2000 | 6 | Feb. 20 | Mar. 8 | 23 | 28 | Yun. 1 | Yun. 11 | 23 | Dis. 3 |

## TSARIN YADDA ZA A KARANTA ZABURA

An sanya Zaburad da za a karanta cikin Addu'ar Safe da Addu'ar Maraice kowace Lahadi, da kuma waɗansu Ranaku Tsarkaka. Waɗannan za a same su cikin *West African Churchman's Calendar* kowace shekara.

Ban da irin waɗannan ranaku, za a karanta Zaburad da aka sanya kowace rana bisa ga kwanan wata, har ƙarshen wata. Amma idan akwai kwana talatin da ɗaya a watan, a rana ta ƙarshe za a sake karanta Zaburad da aka sanya don rana ta talatin, ko kuwa Zaburad da aka bari wata Lahadi cikin watan.

Ga tsarin karanta Zabura kowane wata:

| *Kwanan wata* | *Safe* | *Maraice* |
|---|---|---|
| 1 | 1—5 | 6—8 |
| 2 | 9—11 | 12—14 |
| 3 | 15—17 | 18 |
| 4 | 19—21 | 22, 23 |
| 5 | 24—26 | 27—29 |
| 6 | 30, 31 | 32—34 |
| 7 | 35, 36 | 37 |
| 8 | 38—40 | 41—43 |
| 9 | 44—46 | 47—49 |
| 10 | 50—52 | 53—55 |
| 11 | 56—58 | 59—61 |
| 12 | 62—64 | 65—67 |
| 13 | 68 | 69, 70 |
| 14 | 71, 72 | 73, 74 |
| 15 | 75—77 | 78 |
| 16 | 79—81 | 82—85 |
| 17 | 86—88 | 89 |
| 18 | 90—92 | 93, 94 |
| 19 | 95—97 | 98—101 |
| 20 | 102, 103 | 104 |
| 21 | 105 | 106 |
| 22 | 107 | 108, 109 |
| 23 | 110—113 | 114, 115 |
| 24 | 116—118 | 119 (1–32) |
| 25 | 119 (33–72) | 119 (73–104) |



| *Kwanan wata* | *Safe* | *Maraice* |
|---|---|---|
| 26 | 119 (105–144) | 119 (145–176) |
| 27 | 120—125 | 126—131 |
| 28 | 132—135 | 136—138 |
| 29 | 139—141 | 142, 143 |
| 30 | 144—146 | 147—150 |

## TSARIN YADDA ZA A KARANTA SAURAN LITTAFI MAI TSARKI

An sanya a karanta Tsohon Alkawari don Nassi na Fari cikin Addu'ar Safe da ta Maraice. Ta haka za a karanta galibinsa kowace shekara, yadda aka sanya.

An sanya a karanta Sabon Alkawari don Nassi na Biyu cikin Addu'ar Safe da ta Maraice. Ta haka za a karanta galibinsa sau biyu kowace shekara, yadda aka sanya.

Don Lahadi-Lahadi da Ranaku Tsarkaka an zaɓi Nassi-nassi sanyayyu daga cikin Tsohon Alkawari da Sabon Alkawari.

Duk waɗannan za a same su a tsare cikin *West African Churchman's Calendar* kowace shekara.

# BAYANI IRI-IRI GAME DA LITTAFIN NAN

Za a keɓe wuri mai tsarki a cikin Majami'u kamar yadda ya ke a dā.

An yarda a raira Waƙoƙi, waɗanda suka dace da Littafi Mai tsarki, da kuma koyarwar da manufar Littafin nan, a farkon kowace Sujada da kuma a ƙarshenta. Yana yiwuwa kuma a cikin Sujada, idan da umarnin Bishop.

An yarda a tattara sadaka don gajiyayyu, da sauran bai-kon jama'a, a lokacin Sujada. Kuma a lokacin da aka tattara su, daidai ne Malami ya miƙa su ga Allah a kan Tebur Mai tsarki.

Idan ana shakka ko mahawara yadda ya kamata a fahinta ko a aikata irin abubuwan da ke cikin Littafin nan, sai a kai magana gun Bishop. Shi ma, yadda ya ga ya fi kyau, zai shirya su bisa ga umarnin da Babban Bishop da sauran su Bishop ke yi loto-loto, ko kuwa bisa ga dokokin da *Provincial Synod* ta kafa, sai dai umarnin nan ko dokokin nan su dace da abubuwan da ke cikin Littafin nan. Idan kuma Bishop yana shakka, sai ya roƙi Babban Bishop ya yanke maganar.

# TSARIN YADDA ZA A YI ADDU'AR SAFE DA TA MARAICE

*Za a karanta su kowace rana a cikin shekara.*

*Addu'ar Safe da ta Maraice za a karanta su a wurin da aka saba yi a cikin Majami'a, sai dai idan Bishop ya umarta a sauya.*

*Ana bukata dukkan Fastoci da su Dikon su karanta Addu'ar Safe da ta Maraice kowace rana ko a gida ko a gaban jama'a, im ba ciwo ko wani muhimmin dalili ya hana su ba.*

*Malamin kowace Majami'a, idan yana gida, kuma ba abin da ya hana shi, sai ya karanta wad'annan a Majami'a inda ya ke hidima. Kafin ya fara, sai ya sa a buga gwarje, don jama'a su taru su ji Maganar Allah, kuma su yi addu'a tare.*

*A kowane lokacin da a ke karanta Addu'ar Safe ko ta Maraice, sai a karanta addu'ad da aka sanya domin Shugaba, ko domin Wannan Kasa, ko domin Mahukunta, ko irin wad'annan, daga cikin Addu'o'in Lokatai Daban daban (shafi 31, 32). Sai dai idan Ka'idar Jibin Ubangiji ko Litani na biye nan da nan, ya isa a yi addu'a domin su a wurin da aka sanya.*

*Idan wata Sujadar da ke cikin Littafin nan tana biye da Addu'ar Safe ko ta Maraice, an yarda Malami (idan ya ga ya cancanta) ya fara da cewa,* Ya Ubangiji, ka bud'e leɓunammu, *ya karasa kuma da Sanyayyar Addu'a ta uku, ko kuwa da Wakad da aka sanya bayan Nassi na Biyu; ko kuma bayan Wakar ya ce,* Ubangiji ya kasance tare da ku. *Amshi.* Tare da ruhunka kuma. *Malami.* Mu yi addu'a. *Sa'an nan ya karanta d'aya ko fiye da d'aya daga cikin wad'annan: wato, Sanyayyar Addu'a ta ranar, ko Addu'a ta biyu, ko ta uku, shi ke nan.*



FARKON TSARIN

# ADDU'AR SAFE KO TA MARAICE

*Malami zai d'aga murya ya karanta d'aya ko fiye da d'aya daga cikin wad'annan Ayoyi.*

*Tuba.* In tashi, in tafi wurin ubana, in ce masa, Ya Uba, na yi zunubi a gaban Sama, da gabanka kuma, ban isa ba da za a ƙara ce da ni d'anka. *Luka 15.18,19.*

Idan mun ce ba mu da zunubi, muna rud'in kammu, gaskiya kuwa ba ta cikimmu ba. Amma idan mun fad'i zunubammu, shi mai alkawari ne, mai adalci ne, da za ya gafarta mana zunubammu, ya tsarkake mu daga dukkan rashin adalci. *Yohanna I.1.8,9.*

Jinƙai da gafara ga Ubangiji Allahmmu su ke, ko da ya ke muka tayar masa, ba mu kuwa yi jiyayya da muryar Ubangiji Allahmmu, da za mu yi tafiya cikin dokokinsa da ya sanya a gabammu. *Daniel 9.9,10.*

Kada ka shiga shari'a game da bawanka, ya Ubangiji, gama a wurinka ba mutum mai rai wanda za ya barata. *Zabura 143.2.*

*Sujada.* Allah Ruhu ne, wad'anda su ke yi masa sujada kuma, sai su yi masa sujada cikin ruhu da gaskiya kuma. *Yohanna 4.24.*

Ku yi sujada ga Yahweh cikin jamalin tsarki. Ku yi rawar jiki a gabansa, ku dukkan duniya. *Zabura 96.9.*

*Zuwan Almasihu* [Advent]. Ku tuba, gama mulkin Sama ya yi kusa. *Matta 3.2.*

Dare ya tsala, gari ya kusa wayewa, bari mu tuɓe ayyukan duhu fa, mu yafa sulken haske. *Romawa 13.12.*

*Kirsimati.* Ga shi! Na kawo muku bishara ta farinciki mai girma wadda za ta zama ga dukkan mutane. Gama yau a cikin birnin Dawuda an haifa muku Mai ceto, shi ne Almasihu Ubangiji. *Luka 2.10,11.*

Inda aka bayyana ƙaunar Allah gare mu ke nan, Allah ya aiko 'Dansa makad'aici cikin duniya, domin mu rayu ta wurinsa. *Yohanna I.4,9.*

*Bayyanuwar Almasihu* [Epiphany]. Tun daga fitowar

rana har faɗuwarta sunana a ɗaukake ya ke wurin al'ummai. A kowane wuri kuwa ana miƙa wa sunana turare, da hadaya mai tsarki. Gama sunana yana da girma a wurin al'ummai, in ji Ubangiji. *Malachi 1.11.*

Yahweh ya bayyana cetonsa, ya nuna adalcinsa a sarari a idanun al'ummai. *Zabura 98.2.*

*Lenti.* Ku tsattsage zukatanku, ba tufafinku ba, ku juyo zuwa ga Ubangiji Allahnku, gama shi mai nasiha ne, mai jinƙai kuma, mai jinkirin fushi, mai yalwar alheri, yana kuwa juyayin mugunta. *Joel 2.13.*

Sadakokin Allah karyayyen ruhu ne, karyayyar zuciya mai tuba, ba za ka raina ta ba, ya Allah. *Zabura 51.17.*

*Kwanakin Radaɗin Ubangiji.* Ba ku kula ba, dukanku masu wucewa? Ku duba, ku gani ko da akwai baƙinciki irin nawa. *Makoki 1.12.*

*Juma'a Tsattsarka.* Allah yana shaidar ƙaunarsa gare mu, da ya ke, tun muna masu zunubi, Almasihu ya mutu sabili da mu. *Romawa 5.8.*

*Jajiberen Ista.* Ka huta kurum cikin Yahweh, ka yi haƙuri kana sauraronsa, za ya kuwa biya maka muradin zuciyarka. *Zabura 37.7,4.*

*Ranar Ista.* Albarka ga Allah Uban Ubangijimmu Yesu Almasihu, wanda ya maya haifuwarmu bisa ga jinƙansa mai girma zuwa bege mai rai ta wurin tashin Yesu Almasihu daga matattu. *Bitrus I.1.3.*

*Ranar Hawa Sama.* Da ya ke fa muna da babban *Priest* mai girma, wanda ya ratsa sammai, Yesu Ɗan Allah, bari mu guso gabagaɗi zuwa kursiyi na alheri, domin mu karɓi jinƙai, mu sami alheri kuma wanda zai taimake mu a lokacin bukata. *Ibraniyawa 4.14,16.*

*Ranar Zuwan Ruhu Mai Tsarki* [Whitsunday]. Am baza ƙaunar Allah cikin zukatammu ta wurin Ruhu Mai tsarki wanda aka bayar a gare mu. *Romawa 5.5.*

*Lahadin Tirniti.* Allah ƙauna ne, kuma wanda ya ke zaune cikin ƙauna yana zaune cikin Allah, Allah kuma yana zaune a cikinsa. *Yohanna I.4.16.*

*Ranar Tunawa da Adalai duka.* Da ya ke taron shaidu masu girma haka suna kewaye da mu, bari mu tuɓe kowane abin nawaitawa, da zunuban da su ke manne mana, tare da





haƙuri kuma mu yi tseren da aka sa a gabammu, muna zuba ido ga Yesu shugaban bangaskiyarmu da mai cikarta. *Ibraniyawa 12.1,2.*

*Ranakun Adalai.* Masu adalci za su zama abin tunawa har abada. Tunawa da masu adalci albarka ne. *Zabura 112.6, Misalai 10.7.*

*Sabuwar Shekara.* Waɗanda su ke sauraro ga Ubangiji za su sabunta ƙarfinsu, da fukafukai kamar gaggafa za su tashi sama, za su yi gudu, ba za su gaji ba, za su yi tafiya, ba za su yi suwu ba. *Ishaya 40.31.*

*Godiyar Amfanin Gona.* Kasa ta Yahweh ce, da cikarta. *Zabura 24.1.*

*Lokacin Wahala.* Allah mafakammu ne da ƙarfimmu, taimakommu ne na kurkusa cikin wahala. *Zabura 46.1.*

*Tunawa da Kasarmu.* Bari al'ummai su yi murna, su raira waƙa don farinciki, gama za ka yi wa ɗangogi shari'a da gaskiya, za ka mallaki al'ummai a bisa duniya. *Zabura 67.4.*

## GARGAƊI

*Malami zai fuskanci jama'a, sa'an nan ya karanta Gargaɗi,*

*Wannan,*

Ya ku 'yan'uwa ƙaunatattu, Littattafai Masu Tsarki suna jawo hankalimmu a wurare daban dabam mu furta mu kuma bayyana zunubammu da muguntammu masu yawa. Kada mu ɓoye su a gaban Allah Maɗaukaki, Ubammu na Sama, ko kuwa mu kawo hanzari a kansu; amma mu ƙasƙantad da kammu, mu tuba, mu faɗe su da tawali'u da nufim biyayya, domin bisa nasiharsa da jinƙansa marasa iyaka ya yi mana gafara. Kuma ko da ya ke wajibi ne mu furta zunubammu ga Allah da tawali'u kowane lokaci, hakika wajibi ne a lokacin da mu ke tattaruwa domin mu yi wa Allah godiya sabo da yawan alheran da mu ke karɓa daga gare shi, domin mu yabe shi yadda ya cancanta, mu ji Maganatasa mafi tsarki, mu kuma roƙi bukatammu na jiki da na ruhu. Don haka fa ina roƙon dukkanku da ke nan wurin, mu kusanci Kursiyin alheri na Sama, da tsarkin rai; kuma da murya mai ladabi mu faɗi tare:

*Ko wannan,*

*Dole ne a karanta wancan Gargadi, da Furta Zunubai na farko, da Shafewar Zunubai na farko a Lahadi ta fari cikin Advent da ta fari cikin Lenti.*

Ya kaunatattuna, mun taru nan a gaban Allah Madaukaki da dukkan rundunar Sama, domin ta albarkacin Ubangijimmu Yesu Almasihu mu kawo masa sujadarmu da yabommu da godiyarmu; mu furta zunubammu; mu yi addu'a don kammu da wadansu kuma, mu karu da sanin yawan kaunar Allah, mu bayyana 'ya'yan alherinsa ta halin zamammu; kuma domin mu yi roko sabo da dukkam mutane su sami biyan bukatansu don zaman lafiya. Don haka fa sai mu durkusa mu yi shuru, mu tuna Allah yana tsakanimmu a yanzu.

*Ko kuma Malamin ya bar yin Gargadi, ya ce,*

Mu furta zunubammu da tawali'u ga Allah Madaukaki.

## FURTA ZUNUBAI

*Bayan haka sai kowa ya durkusa, a yi shuru dan lokaci kadan. Sa'an nan Malami ya bi da jama'a duka su furta zunubai tare.*

*Wannan,*

YA Ubammu Madaukaki mafi jinkai, mun baude, mun ratse daga hanyoyinka kamar batattun tumaki. Mun cika bin shawarwarin kammu da sha'awoyin zukatammu. Mun ketare tsattsarkan umarninka. Mun kyale wajibammu, mun kuma aikata abubuwan da ba su kamace mu ba; ba lafiya a gare mu. Amma, ya Ubangiji, ki ya mana jinkai; mu masu zunubi ne abin tausayi. Ya Allah, ka yafe wa masu furta zunubansu. Masu tuba kuwa ka karbe su; bisa ga alkawaran da ka yi wa 'yan adan albarkacin Ubangijimmu Yesu Almasihu. Ya Uba mafi jinkai, ta dalilinsa ka nufe mu mu yi zamammu nan gaba cikin tsoronka da gaskiya da nutsuwa, zuwa daukakar sunanka mai tsarki. Amin.

*Ko wannan,*

YA Allah Ubammu, mun yi maka zunubi ta tunani da magana da aiki, ba mu kaunace ka da zuciya daya ba. Ba mu kaunaci 'yan'uwammu kamar kammu ba. Muna rokonka ka





yi mana jinkai. Ka shafe zunubammu. Kuma ka taimake mu mu yi nasara da laifofimmu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. Amin.

## SHAFEWAR ZUNUBAI

*Fasto kadai ya ke da iko ya karanta Shafewar Zunubai. Shi zai tashi tsaye, jama'a na durkushe, ya karanta,*

*Wannan,*

UBANGIJIMMU Yesu Almasihu ba ya son mutuwar mai zunubi, amma ya fi so ya juyo daga mugun aikinsa, ya sami rai madawwami. Ya kuma ba da iko ga masu hidimarsa, ya umarce su da shaida wa jama'arsa shafewar zunubansu, in sun tuba. Sabo da haka Allah Madaukaki ya ke yafe wa dukkan wadanda ke tuba da gaskiya suna kuma gaskata Bishararsa Mai tsarki tsakani da Allah. Don haka sai mu roke shi ya sa mu yi tuban gaskiya, ya kuma ba mu Ruhunsa Mai tsarki, don irin abubuwan da mu ke aikatawa a yanzu su yi kyau a gare shi; kuma sauran zamammu nan gaba ya kasance da tsabtar rai da tsarki, har a karshe mu kai ga madawwamin farincikinsa; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Ko wannan,*

UBANGIJI Madaukaki mai jinkai yă yi muku gafara, ya shafe dukkan zunubanku, ya ba ku zarafin gyaran zamanku da kuma alherin Ruhu Mai tsarki da taimakonsa. *Amin.*

*Idan kuma babu wani Fasto a wurin, an yarda Malami ya karanta Sanyayyar Addu'a ta Lahadi ta ashirin da daya bayan Tirniti (wadda aka rubuta a kasa) ko ta Larabar Hurwa, ko irinsu, maimakon Addu'ar Shafewar Zunubai.*

YA Ubangiji mai jinkai, muna rokonka ka yi wa mutanenka amintattu gafara, ka ba su salama, domin su tsarkaka daga dukkan zunubansu, su bauta maka da natsattsen hankali; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### ADDU'AR UBANGIJI

*Sa'an nan Malamin zai durkusa ya daga murya, ya fara fadin Addu'ar Ubangiji, jama'a kuma na fadi tare da shi, a nan da kuma duk inda a ke fadinta cikin Sujadar Allah.*

YA Ubammu wanda ke cikin Sama, A tsarkake sunanka, Mulkinka ya zo, Abin da ka ke so a yi shi, Cikin duniya kamar yadda a ke yinsa cikin Sama. Ka ba mu rananga abincin yini. Ka gafarta mana laifofimmu, Kamar yadda muna gafarta wa waɗanda su ke yi mana laifi. Kada ka kai mu wurin jaraba, amma ka cece mu daga Mugun. Gama mulki, da iko, da girma, naka ne har abada. Amin.

*A kowace Lahadi za a fara Addu'ar Safe ko ta Maraice da wannan Tsarin Fara Addu'a, sai dai ana iya barinsa idan wata Sujada daga cikin Littafin nan na biye nan da nan.*

## SAURAN TSARIN ADDU'AR SAFE

*Za a sami Sauran Tsarin Addu'ar Maraice cikin shafi 14.*

*Malami zai furta, ko kuwa ya raira,*

Ya Ubangiji, ka buɗe leɓunammu;
*Amshi.* Bakimmu kuma zai bayyana yabonka.
*Malami.* Ya Allah, ka yi sauri ka cece mu;
*Amshi.* Ya Ubangiji, ka yi hanzari ka taimake mu.

*A nan kowa zai tashi tsaye, Malami kuma ya ce,*

Ɗaukaka ta tabbata ga Uba da Ɗa da Ruhu Mai tsarki;
*Amshi.* Kamar yadda ya ke a farko, da yanzu, hakanan kuma har abada, ba matuƙa. Amin.
*Malami.* Ku yi wa Ubangiji yabo;
*Amshi.* Yabo ya tabbata ga sunan Ubangiji.

*Sa'an nan za a faɗi ko a raira wannan Zabura 95, amma Ranar Ista da makon da ke biye a maimakon wannan za a yi Waƙar da aka sanya (duba shafi 60). Yana yiwuwa kuma a bar wannan Zabura im ba Lahadi ko Rana Mai tsarki ba ce.*

### VENITE: Zabura 95

KU zo, mu raira waƙa ga Ubangiji : mu ɗaukaka murya
da farinciki ga fa na cetommu.
2 Mu zo gaba gare shi da godiya : mu ɗaukaka murya
da farinciki gare shi, da raira waƙoƙi.
3 Gama Ubangiji Allah ne mai girma : Sarki ne babba
bisa dukkan alloli.





4 A cikin hannuwansa zurfafan wuraren duniya su ke :
tsawawan duwatsu kuma nasa ne.
5 Bahar nasa ne, shi kuwa ya yi shi : hannuwansa suka
sifanta sandararriyar ƙasa.
6 Ku zo, mu yi sujada, mu yi ruku'u : mu durƙusa
gaban Ubangiji mahaliccimmu.
7 Gama shi Allahmmu ne : mu mutanen makiyayatasa
ne, tumakin hannunsa.
8 Yau, da za ku ji muryata, kada ku ƙeƙasa zukatanku :
kamar ranar cakuna, kamar cikin ranar jaraba a jeji.
9 Lokacin da ubanninku suka gwada ni : suka auna ni,
suka ga aikina.
10 Shekara arba'in : ina bakinciki da wannan tsara, na
ce;
11 Wannan iri ne mai ratsewa a cikin zuciyarsu : ba su
san tafarkokina ba.
12 Domin wannan na yi rantsuwa cikin fushina : ba za
su shiga cikin hutuna ba.

Ɗaukaka ta tabbata ga Uba : da Ɗa, da Ruhu Mai tsarki.

Kamar yadda ya ke a farko, da yanzu, hakanan kuma har abada : ba matuƙa. Amin.

## ZABURA

*Bayan wannan za a faɗi ko a raira Zaburad da aka sanya. A ƙarshen kowace Zabura, ko Benedicite, ko Waƙar Zakariya, ko ta Maryamu, ko ta Siman, za a faɗi,*

Ɗaukaka ta tabbata ga Uba : da Ɗa, da Ruhu Mai tsarki.

Kamar yadda ya ke a farko, da yanzu, hakanan kuma har abada : ba matuƙa. Amin.

## NASSI NA FARI

*Sa'an nan za a yi karatu na fari, daga cikin Tsohon Alkawari, bisa ga Tsarin Karatu da Ikiliziya ta ayyana, jama'a na zaune. Mai yin karatu kuma sai ya ɗaga murya, ya fuskanci jama'a har kowa ya ji shi sosai.*

*A lura kuma, kafin kowane karatu, sai mai yin karatu ya ambata sunan Littafin da surar da ayar da zai fara karatu.*

*In ya gama kuma, sai ya ce,* Karatu na fari (*ko,* na biyu) ya ƙare.

*Bayan haka za a faɗi ko a raira Waƙan nan da a ke ce da ita,*

### TE DEUM

KAI ne mu ke yabo, ya Allah : muna shaidawa kai ne Ubangiji.

2 Dukkan duniya tana yi maka sujada : Uba Madawwami.

3 A gare ka Mala'iku duka suna ta da murya : da sammai, da ikoki duka da ke cikinsu.

4 A gare ka Cerubim da Sarafim : kullayomi suna ta da murya.

5 Mai tsarki, Mai tsarki, Mai tsarki : Ubangiji Allah Mai runduna.

6 Sama da ƙasa cike su ke : da Sarautar darajarka.

7 Jama'a mai daraja ta Manzanninka tana yabonka : Managarcin zumunta ta Annabawa tana yabonka.

8 Jama'a mai daraja : ta masu shahada tana yabonka.

9 Ikiliziya tsattsarka, cikin dukkan iyakar duniya tana shaidarka : Ya Uba Mai sarauta mara iyaka.

10 Ɗanka kuma Mai girma, Mai gaskiya, Makaɗaici : Ruhu Mai tsarki kuma, Mai taimako.

KAI ne Sarkin daraja, ya Almasihu : kai ne madawwamin Ɗa na Uba.

12 Sa'ad da ka ɗauka wa kanka ka ceci mutane : ba ka yi ƙyamar cikin budurwa ba.

13 Sa'ad da ka yi nasara da zafin mutuwa : ka buɗe mulkin Sama, ga masu ba da gaskiya duka.

14 Kana zaune ga hannun dama na Allah : a cikin darajar Uba.

15 Muna ba da gaskiya za ka zo : ka zama mai shari'-armu.

16 Muna roƙonka fa ka taimaki bayinka : waɗanda ka fanshe su da jininka mai daraja.

17 Ka maishe su a cikin lissafin tsarkakanka : a cikin daraja ta har abada.

YA Ubangiji, ka ceci jama'arka, ka sa wa magadanka albarka : ka mallake su, ka ɗagad da su har abada.

19 Yau da gobe muna girmama ka : muna sujada ga sunanka kuma kullum ba matuƙa.





20 Ya Ubangiji, da yardarka : ka tsare mu yau kada mu yi zunubi.

21 Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai : ka yi mana jinƙai.

22 Ya Ubangiji, ka bar jinƙanka ya sauko mana : da ya ke dogararmu tana gare ka.

23 Ya Ubangiji, a gare ka na ke ba da gaskiya : kada ka bar ni in ruɗe har abada.

*Ko kuwa wannan Waƙa,*

### BENEDICITE

*Yana yiwuwa a raira wannan amshi,* ku girmama shi, ku ɗaukaka shi har abada, *a ƙarshen kowace aya.*

YA ku dukkan Ayyukan Ubangiji, ku yabi Ubangiji : ku girmama shi, ku ɗaukaka shi har abada.

2 Ya ku Mala'ikun Ubangiji, ku yabi Ubangiji : ku girmama shi, ku ɗaukaka shi har abada.

3 Ya ku Sammai, ku yabi Ubangiji : Ya ku Ruwayen da ke bisa sararin sama, ku yabi Ubangiji,

4 Ya ku Ikoki na Ubangiji, ku yabi Ubangiji : ku girmama shi, ku ɗaukaka shi har abada.

5 Ya ku Rana da Wata, ku yabi Ubangiji : Ya ku Taurarin sama, ku yabi Ubangiji,

6 Ya ku Yayyafin Ruwa da Raɓa, ku yabi Ubangiji : ku girmama shi, ku ɗaukaka shi har abada.

7 Ya ke Iskar sararin sama, ki yabi Ubangiji : Ya ku Wuta da Zafi, ku yabi Ubangiji,

8 Ya ku Hunturu da Damuna, ku yabi Ubangiji : ku girmama shi, ku ɗaukaka shi har abada.

9 Ya ku Raɓa da Jaura, ku yabi Ubangiji : Ya ku Jaura da Ɗari, ku yabi Ubangiji,

10 Ya ku Kanƙara da Hazo, ku yabi Ubangiji : ku girmama shi, ku ɗaukaka shi har abada.

11 Ya du Dare da Rana, ku yabi Ubangiji : Ya ku Haske da Duhu, ku yabi Ubangiji,

12 Ya ku Walƙiya da Gizagizai, ku yabi Ubangiji : ku girmama shi, ku ɗaukaka shi har abada.

13 Bari Duniya ta yabi Ubangiji : I, bari ta girmama shi, ta ɗaukaka shi har abada.

14 Ya ku Duwatsu da Tuddai, ku yabi Ubangiji : ku girmama shi, ku ɗaukaka shi har abada.

15 Ya ku Ɗanyun abubuwa bisa duniya, ku yabi
Ubangiji : Ya ku Rijiyoyi, ku yabi Ubangiji,
16 Ya ku Tekuna da Rigyawa, ku yabi Ubangiji : ku
girmama shi, ku ɗaukaka shi har abada.
17 Ya ku Manyan Kifaye, da dukkan Masu tafiya cikin
ruwaye, ku yabi Ubangiji : Ya ku Tsuntsayen sama, ku
yabi Ubangiji,
18 Ya ku Dabbobi da Bisashe, ku yabi Ubangiji : ku
girmama shi, kü ɗaukaka shi har abada.
19 Ya ku 'Yan adan, ku yabi Ubangiji : ku girmama
shi, ku ɗaukaka shi har abada.
20 Bari Isra'ila ya yabi Ubangiji : Ya ku Malamai na
Ubangiji, ku yabi Ubangiji,
21 Ya ku Bayin Ubangiji, ku yabi Ubangiji : ku
girmama shi, ku ɗaukaka shi har abada.
22 Ya ku Ruhohi da Rayuka na Masu adalci, ku yabi
Ubangiji : Ya ku Tsarkaka da Masu tawali'u a zuciya, ku
yabi Ubangiji,
23 Ya ku Ananiya da Asariya da Misayel, ku yabi
Ubangiji : ku girmama shi, ku ɗaukaka shi har abada.

Ɗaukaka ta tabbata ga Uba : da Ɗa, da Ruhu Mai tsarki.

Kamar yadda ya ke a farko, da yanzu, hakanan kuma har abada : ba matuƙa. Amin.

## NASSI NA BIYU

*Sa'an nan za a yi karatu na biyu, daga cikin Sabon Alkawari, kamar yadda aka yi na farin.*

*Idan Sujadar Babtisma na biye da Addu'ar Safe, yana yiwuwa a ƙare Addu'ar Safe a nan.*

*Bayan haka za a faɗi ko a raira Waƙar Zakariya, wato Benedictus, ko kuwa Zabura ta 100, wato Jubilate.*

### WAKAR ZAKARIYA: Luka 1.68

ALBARKA ga Ubangiji, Allah na Isra'ila : gama ya
ziyarci mutanensa, ya yi musu fansa,
2 Ya tayar mana da ƙafon ceto : a cikin gidan baransa
Dawuda.
3 Kamar yadda ya faɗi, ta bakin annabawansa masu
tsarki : waɗanda su ke tun farkon zamani,





4 Ceto daga abokan gabammu : daga hannun maƙi-
yammu duka kuma.
5 Ya aike da jinƙai kuma ga ubannimmu : ya tuna da
alkawarinsa mai tsarki,
6 Rantsuwa ke nan, da ya rantse wa Ibrahim Ubammu,
cewa : za ya ba mu, mu da mu ke cetattu daga hannun
maƙiyammu,
7 Mu bauta masa ba tare da tsoro ba : cikin tsarki da
adalci a gabansa dukkan kwanakimmu.
8 I, kai yaro kuma, za a ce da kai annabi na Maɗaukaki :
gama za ka tafi gaban fuskar Ubangiji, garin ka shirya
tafarkunsa,
9 Garin ba da sanin ceto ga mutanensa : don gafarar
zunubansu,
10 Sabo da jinƙai mai tabshi na Allahmmu : hasken
alfijir daga bisa za ya ziyarto mu.
11 Garin ya haskaka : wa waɗanda su ke zaune cikin
duhu da inuwar mutuwa,
12 Ya shirya ƙafafummu : zuwa cikin tafarkin lafiya.

Ɗaukaka ta tabbata ga Uba : da Ɗa, da Ruhu Mai tsarki.

Kamar yadda ya ke a farko, da yanzu, hakanan kuma har abada : ba matuƙa. Amin.

### JUBILATE

### Zabura 100

A ɗaukaka murya ga Ubangiji da murna, ya duniya duka :
ku bauta wa Ubangiji da farin zuciya, ku zo gabansa da
rairawa.
2 Ku sani, Ubangiji shi ne Allah, shi ya halicce mu, ba
mu da kammu ba : mu mutanensa ne, tumakin makiya-
yatasa kuma.
3 Ku shiga cikin ƙofofinsa da abin godiya, a cikin gida-
jensa kuma da yabo : ku yi masa godiya, ku albarkaci
sunansa.
4 Gama Ubangiji nagari ne, jinƙansa ya tabbata har
abada : amincinsa kuma har zamani duka.

Ɗaukaka ta tabbata ga Uba : da Ɗa, da Ruhu Mai tsarki.

Kamar yadda ya ke a farko, da yanzu, hakanan kuma har abada : ba matuƙa. Amin.

*Idan Ka'idar Jibin Ubangiji na biye da Addu'ar Safe, yana yiwuwa a kare Addu'ar Safe a nan.*

### KALMAR SHAHADA

*Sa'an nan Malami da dukkan jama'a za su faɗi ko su raira Kalmar Shahada ta Manzanni, kowa na tsaye. Amma an yarda a bar faɗinta a ranakun da a ke faɗin Kalmar Shahada ta Atanasiyas Adali.*

NA gaskata da Allah Uba Maɗaukaki, Mahaliccin Sama da ƙasa.

Na gaskata da Yesu Almasihu Ɗansa Makaɗaici Ubangijimmu, wanda aka yi cikinsa ta Ruhu Mai tsarki. Budurwa Maryamu ce ta haife shi, Ya sha wahala a zamanin Buntiyus Bilatus. An giciye shi, ya mutu, am binne shi, ya je Hades, a rana ta uku kuma ya tashi daga matattu. Ya hau cikin Sama, yana zaune a hannun dama na Allah Uba Maɗaukaki. Daga can ne zai zo ya yi wa rayayyu da matattu shari'a.

Na gaskata da Ruhu Mai tsarki. Na kuma gaskata Ikiliziya tsattsarka Katolika;[1] da Zumuntar Tsarkaka da Gafarar zunubai da Tashin jiki da kuma Rai madawwami. Amin.

*Bayan haka za a yi waɗannan Addu'o'i; Malami zai fara da cewa,*

Ubangiji ya kasance tare da ku.
*Amshi.* Tare da ruhunka kuma.
*Malami.* Mu yi addu'a.

*A nan kowa zai durƙusa.*

*Malami.* Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.
*Amshi.* Ya Almasihu, ka yi mana jinƙai.
*Malami.* Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.

*Sa'an nan dukkan Malamai da jama'a za su ɗaga murya, su faɗi Addu'ar Ubangiji.*

YA Ubammu wanda ke cikin Sama, A tsarkake sunanka, Mulkinka ya zo, Abin da ka ke so a yi shi, Cikin duniya kamar yadda a ke yinsa cikin Sama. Ka ba mu rananga

[1] Katolika, wato, ta gaskiya kuma ta duniya duka.





abincin yini. Ka gafarta mana laifofimmu, Kamar yadda muna gafarta wa waɗanda su ke yi mana laifi. Kada ka kai mu wurin jaraba, amma ka cece mu daga Mugun. Amin.

*Sai kuma Malami ya tashi tsaye ya ce,*

Ya Ubangiji, ka bayyana jinƙanka a gare mu;
*Amshi.* Ka ba mu cetonka kuma.
*Malami.* Ya Ubangiji, ka ceci Mahukuntammu;
*Amshi.* Da jinƙai kuma ka ji mu lokacin da mu ke kira bisa gare ka.
*Malami.* Ka cika masu hidimarka da adalci;
*Amshi.* Jama'arka kuma zaɓaɓɓu ka faranta musu zuciya.
*Malami.* Ya Ubangiji, ka ceci jama'arka;
*Amshi.* Ka sa wa gadonka albarka.
*Malami.* Ya Ubangiji, ka ba mu salama cikin kwanakimmu;
*Amshi.* Da ya ke ba wanda ke yaƙi domimmu sai kai kaɗai, ya Allah.
*Malami.* Ya Allah, ka tsarkake zukatammu;
*Amshi.* Kada ka ɗauke mana Ruhunka Mai tsarki.

## SANYAYYUN ADDU'O'I

*Bayan haka za a karanta Sanyayyun Addu'o'i, da fari ta Ranar, wadda ta ke daiɗai da aka sanya don Jibin Ubangiji; ta biyu domin Salama; ta uku domin Alheri don zaman lafiya. Wani lokaci kuma bayan Sanyayyar Addu'a ta Ranar, akwai sauran da aka sanya a karanta kafin Addu'a domin Salama. Waɗannan biyu da ke ƙasa sai a karanta su kowace rana cikin shekara, ba sakewa, jama'a kuma na durƙushe.*

### DOMIN SALAMA

YA Allah, kai ne mafarin salama, mai son zumunta kuma, ta saninka ne madawwamin rammu ya tabbata; bautarka 'yanci ne cikakke. Ka kare mu bayinka masu tawali'u daga dukkan farmakin maƙiyammu, domin mu da ke dogara sosai ga kariyarka, kada mu ji tsoron kowane irin maƙiyi; albarkacin ikon Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### DOMIN ALHERI

YA Ubangiji, Ubammu na Sama, Allah maɗaukaki madawwami, wanda ka kawo mu farkon yinin nan lafiya, ka kare mu a cikinsa da ikonka mai ƙarfi. Ka yarda kuma yau kada mu faɗi cikin kowane irin zunubi, kuma kada kowane irin

hatsari ya same mu. Amma ka mallaki dukkan al'amurammu bisa ga ikonka, har kullum mu yi aikin gaskiya a gabanka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*A nan ana iya raira waƙa. Bayan haka za a karanta waɗansu addu'o'i daga cikin Addu'o'in Lokatai Daban daban da Godiya, ko irin waɗanda Bishop ya yarda da su, a ƙarasa da irin da aka rubuta Daga Karshe. Karshen Addu'ar Safe ke nan.*

[*Bayan haka, bisa ga abin da aka saba yi, a kan gama Sujada da Sanarwa, da Waƙa, da Wa'azi, ɗa wata Waƙa tare da Baiko, da Albarka.*]

*Kafin a yi Wa'azi ya yi kyau mai yin wa'azi ya fara da cewa,*

Cikin sunan Uba da na Ɗa da na Ruhu Mai tsarki. Amin.

*Ko da Zabura 19.14, ko da addu'a. Ya ƙarasa kuma da cewa,*

YANZU fa kamar yadda lalle ya wajaba, dukkan girma da iko da ɗaukaka da mulki da yabo su tabbata ga Allah Uba da Allah Ɗa da Allah Ruhu Mai tsarki, har abada abadin. Amin.

*Fasto kaɗai ya ke da iko ya faɗi Albarka, amma sauran Malamai sai su karanta ɗaya daga cikin waɗannan Ayoyi:*

Afisawa 3.20,21 — Ibraniyawa 13.20–22
Timotawas I.1.17 — Yahuda, aya 24,25
Ru'ya ta Yohanna 1. 5b, 6]

## SAURAN TSARIN ADDU'AR MARAICE

*Za a fara tsarin Addu'ar Maraice, kamar yadda aka yi ta Safe. Duba shafi 1–6.*

*Malami zai furta, ko kuwa ya raira,*

Ya Ubangiji, ka buɗe leɓunammu;
*Amshi.* Bakimmu kuma zai bayyana yabonka.
*Malami.* Ya Allah, ka yi sauri ka cece mu;
*Amshi.* Ya Ubangiji, ka yi hanzari ka taimake mu.

*A nan kowa zai tashi tsaye, Malami kuma ya ce,*





Ɗaukaka ta tabbata ga Uba da Ɗa da Ruhu Mai tsarki;
*Amshi.* Kamar yadda ya ke a farko, da yanzu, hakanan kuma har abada, ba matuƙa. Amin.
*Malami.* Ku yi wa Ubangiji yabo.
*Amshi.* Yabo ya tabbata ga sunan Ubangiji.

## ZABURA

*Bayan wannan za a karanta ko a raira Zaburad da aka sanya.*

## NASSI NA FARI

*Sa'an nan za a yi karatu na fari, daga cikin Tsohon Alkawari, bisa ga Tsarin Karatun da Ikiliziya ta ayyana, jama'a na zaune. Bayan haka za a faɗi ko a raira Waƙar Maryamu (ana ce da ita Magnificat), ko kuwa Zabura 98.*

### WAKAR MARYAMU

Luka 1.46

RAINA yana girmama Ubangiji : ruhuna kuwa ya yi murna cikin Allah Mai cetona.
2 Gama ya duba : ƙasƙantar baiwatasa.
3 Duba fa, daga nan gaba : tsararraki duka za su ce da ni mai albarka.
4 Gama shi da ya ke mai iko, ya yi al'amura masu girma gare ni : sunansa kuwa mai tsarki ne.
5 Jinƙansa kuma daga tsara zuwa tsara ne : bisa masu tsoronsa.
6 Da zira'arsa ya gwada ƙarfi : masu girman kai kuwa, na wajen shawarar zuciyarsu, ya warwatsa su.
7 Ya tuɓe masu iko daga kursiyinsu : ya ɗaukaka ƙasƙantattu.
8 Ya ƙosadda mayunwata da alherai : amma ya sallami mawadata hannu wofi.
9 Ya taimaki baransa Isra'ila : domin ya tuna da jinƙai.
10 Kamar yadda ya faɗa wa ubannimmu : zuwa ga Ibrahim da tsatsonsa kuma har abada.
Ɗaukaka ta tabbata ga Uba : da Ɗa, da Ruhu Mai tsarki.

Kamar yadda ya ke a farko, da yanzu, hakanan kuma har abada : ba matuƙa. Amin.

### CANTATE DOMINO
### Zabura 98

KU raira sabuwar waƙa ga Ubangiji, gama ya yi al'ajibai :
da hannun damansa, da zira'arsa mai tsarki ya yiwo masa
ceto.
2 Ubangiji ya bayyana cetonsa : ya nuna adalcinsa a
sarari a gaban al'ummai.
3 Ya tuna da jinƙansa da amincinsa zuwa ga gidan
Isra'ila : dukkan iyakar duniya sun ga ceton Allahmmu.
4 Ku ɗaukaka murya ga Ubangiji, ya duniya duka : ku
ɗaukaka murya, ku raira waƙa don farinciki, i, ku raira
waƙoƙin yabo.
5 Ku raira waƙar yabo ga Ubangiji da garaya : da
garaya da murya mai daɗi.
6 Tare da ƙaho kuma da algaita : ku ɗaukaka murya a
gaban Ubangiji Sarki.
7 Bahar ya yi ruri da cikarsa : duniya kuma, da ma-
zauna a cikinta.
8 Rigyawa su yi tafi, tuddai su raira waƙa tare don farin-
ciki a gaban Ubangiji : gama yana zuwa garin ya shar'anta
duniya.
9 Ya shar'anta duniya da adalci : al'ummai kuma da
daidaita.
Ɗaukaka ta tabbata ga Uba : da Ɗa, da Ruhu Mai
tsarki.
Kamar yadda ya ke a farko, da yanzu, hakanan kuma har
abada : ba matuƙa. Amin.

## NASSI NA BIYU

*Sa'an nan za a yi karatu na biyu, daga cikin Sabon Alkawari, kamar yadda aka yi na farin.*

*Idan Sujadar Babtisma na biye da Addu'ar Maraice, yana yiwuwa a ƙare Addu'ar Maraice a nan.*

*Bayan haka za a karanta ko a raira Waƙar Siman* (*ana ce da ita Nunc Dimittis*) *ko kuwa Zabura 67.*





### WAKAR SIMAN: Luka 2.29

YANZU, ya Ubangiji, ka bar bawanka ya tafi lafiya : bisa
ga maganarka.
2 Gama idanuna sun ga cetonka : wanda ka shirya, a
gaban dukkan dangogi.
3 Haske mai bayyanawa ga Al'ummai : daraja kuma, ta
jama'arka Isra'ila.
Ɗaukaka ta tabbata ga Uba : da Ɗa, da Ruhu Mai
tsarki.
Kamar yadda ya ke a farko, da yanzu, hakanan kuma har
abada : ba matuƙa. Amin.

### DEUS MISEREATUR
### Zabura 67

ALLAH ya yi mana jinƙai, ya albarkace mu : ya sa
fuskatasa ta haskaka wajemmu,
2 Domin tafarkinka ya zama sananne cikin duniya :
cetonka kuma a cikin al'ummai duka.
3 Bari dangogi su yi yabonka, ya Allah : bari dukkan
dangogi su yi yabonka.
4 Bari al'ummai su yi murna, su raira waƙa don farin-
ciki : gama za ka yi wa dangogi shari'a da daidaita, za ka
mallaki al'ummai bisa duniya.
5 Bari dangogi su yi yabonka, ya Allah : bari dukkan
dangogi su yi yabonka,
6 Kasa ta ba da amfaninta : Allah wanda ya ke Allahm-
mu, za ya albarkace mu,
7 Allah za ya albarkace mu : dukkan iyakar duniya
kuwa za su ji tsoronsa.
Ɗaukaka ta tabbata ga Uba : da Ɗa, da Ruhu Mai
tsarki.
Kamar yadda ya ke a farko, da yanzu, hakanan kuma har
abada : ba matuƙa. Amin.

### KALMAR SHAHADA

*Sa'an nan Malami da dukkan jama'a za su faɗi ko su raira Kalmar Shahada ta Manzanni, kowa na tsaye. Amma an yarda a bar faɗinta a ranakun da a ke faɗin Kalmar Shahada ta Atanasiyas Adali.*

NA gaskata da Allah Uba Maɗaukaki, Mahaliccin Sama da ƙasa.

Na gaskata da Yesu Almasihu Ɗansa Makaɗaici Ubangijimmu, wanda aka yi cikinsa ta Ruhu Mai tsarki. Budurwa Maryamu ce ta haife shi, Ya sha wahala a zamanin Buntiyus Bilatus. An giciye shi, ya mutu, am binne shi, ya je Hades, a rana ta uku kuma ya tashi daga matattu. Ya hau cikin Sama, yana zaune a hannun dama na Allah Uba Maɗaukaki. Daga can ne zai zo ya yi wa rayayyu da matattu shari'a.

Na gaskata da Ruhu Mai tsarki. Na kuma gaskata Ikiliziya tsattsarka Katolika;[1] da Zumuntar Tsarkaka da Gafarar zunubai da Tashin jiki da kuma Rai madawwami. Amin.

*Bayan haka za a yi waɗannan Addu'o'i; Malami zai fara da cewa,*

Ubangiji ya kasance tare da ku.
*Amshi.* Tare da ruhunka kuma.
*Malami.* Mu yi addu'a.

*A nan kowa zai durƙusa.*

*Malami.* Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.
*Amshi.* Ya Almasihu, ka yi mana jinƙai.
*Malami.* Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.

*Sa'an nan dukkan Malamai da jama'a za su ɗaga murya, su faɗi Addu'ar Ubangiji.*

YA Ubammu wanda ke cikin Sama, A tsarkake sunanka, Mulkinka ya zo, Abin da ka ke so a yi shi, Cikin duniya kamar yadda a ke yinsa cikin Sama. Ka ba mu rananga abincin yini. Ka gafarta mana laifofimmu, Kamar yadda muna gafarta wa waɗanda su ke yi mana laifi. Kada ka kai mu wurin jaraba, amma ka cece mu daga Mugun. Amin.

*Sai kuma Malami ya tashi tsaye ya ce,*

Ya Ubangiji, ka bayyana jinƙanka a gare mu;
*Amshi.* Ka ba mu cetonka kuma.
*Malami.* Ya Ubangiji, ka ceci Mahukuntammu;
*Amshi.* Da jinƙai kuma ka ji mu lokacin da mu ke kira bisa gare ka.

[1]Katolika, wato, ta gaskiya kuma ta duniya duka.





*Malami.* Ka cika masu hidimarka da adalci;
*Amshi.* Jama'arka kuma zaɓaɓɓu ka faranta musu zuciya.
*Malami.* Ya Ubangiji, ka ceci jama'arka;
*Amshi.* Ka sa wa gadonka albarka.
*Malami.* Ya Ubangiji, ka ba mu salama cikin kwanakimmu;
*Amshi.* Da ya ke ba wanda ke yaƙi domimmu sai kai kaɗai, ya Allah.
*Malami.* Ya Allah, ka tsarkake zukatammu;
*Amshi.* Kada ka ɗauke mana Ruhunka Mai tsarki.

## SANYAYYUN ADDU'O'I

*Bayan haka za a karanta Sanyayyun Addu'o'i, da fari ta Ranar; ta biyu domin Salama; ta uku kuma domin Tsaro daga dukkan hatsari. Wani lokaci kuma bayan Sanyayyar Addu'a ta Ranar, akwai sauran da aka sanya a karanta ƙafin Addu'a domin Salama. Waɗannan biyu da ke ƙasa sai a karanta su kowace rana cikin shekara, ba sakewa, jama'a kuma na durƙushe.*

### DOMIN SALAMA

YA Allah, daga gare ka ne dukkan tsattsarkan nufi, da dukkan nagargarun shawara, da kuma dukkan ayyukan gaskiya ke fitowa. Ka ba bayinka wannan salama wadda duniya ba ta da iko ta bayar ba, domin zukatammu su kafu ga biyayya da umarninka. Kuma da ya ke kana kare mu daga tsoron abokan gabammu, mu cika kwanakimmu cikin kwanciyar rai da natsuwa; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### DOMIN TSARO DAGA DUKKAN HATSARI

YA Ubangiji, muna roƙonka ka haskaka duhummu, bisa ga jinƙanka mai yawa kuma ka kare mu daga dukkan masifu da hatsarori na wannan dare, sabo da ƙaunar Ɗanka Makaɗaici, Yesu Almasihu Macecimmu. *Amin.*

*A nan ana iya raira waƙa. Bayan haka za a karanta waɗansu addu'o'i daga cikin Addu'o'in Lokatai Daban daban da Godiya, ko irin waɗanda Bishop ya yarda da su, a karasa da irin da aka rubuta Daga Karshe. Karshen Addu'ar Maraice ke nan.*

[*Bayan haka, bisa ga abin da aka saba yi, a kan gama Sujada yadda a ka rubuta a shafi 14.*]

# BANGASKIYA TA ATANASIYAS ADALI

*An yarda a karanta ko a raira wannan a waɗannan Ranaku: Kirsimati da Bayyanuwar Almasihu da Ranar Matiyas Adali da Ista da Hawa Sama da Zuwan Ruhu Mai tsarki; kuma a Ranakun Yohanna Maibabtisma da Yakubu da Bartalamawas da Matta, da Siman da Yahuda, da Andarawas Adalai; da kuma Lahadin Tirniti. Kowa zai tashi tsaye.*

*A Lahadin Tirniti an yarda a karanta ko a raira daga aya 3 zuwa 28 kurum, sa'an nan a faɗi,* Ɗaukaka ta tabbata . . .

*A Lahadi bayan Kirsimati da Ranar Aiken Jibra'ilu Zuwa ga Budurwa Maryamu, an yarda a karanta ko a raira daga aya 30 zuwa 41 kurum, sa'an nan a faɗi,* Ɗaukaka ta tabbata . . .

DUKKAN wanda ya ke so ya sami ceto : wajibi ne ya riƙi Bangaskiya Katolika gaba da dukkan komai.

2 Bangaskiyan nan kuwa, im mutum bai riƙe ta cikakkiya kamila ba : ba shakka zai halaka har abada.

BANGASKIYA Katolika ke nan : Muna sujada ga Allah ɗaya cikin Tirniti, da Tirniti cikin Ɗayantuwa.

4 Ba mu dama Personai[1] ba : ba mu kuwa raba jauharin ba.

5 Domin Uba Persona[1] guda ne, Ɗa kuma guda : da kuma Ruhu Mai tsarki guda.

6 Amma Allahntakar Uba, da ta Ɗa, da ta Ruhu Mai tsarki ɗaya ce : ɗaukakarsu ɗaya ce, kuma zatinsu na dawwama tare har abada.

7 Kamar yadda Uba ya ke, hakanan Ɗa ma ya ke : haka kuma Ruhu Mai tsarki.

8 Uba, ba a halicce shi ba; Ɗa ma ba a halicce shi ba : Ruhu Mai tsarki kuma ba a halicce shi ba.

9 Uba, ba shi da iyaka, Ɗa ma ba shi da iyaka : Ruhu Mai tsarki kuma ba shi da iyaka.

10 Uba madawwami ne, Ɗa ma madawwami ne : Ruhu Mai tsarki kuma madawwami ne.

[1] Persona, wato, da kalman nan ana nufin cewa, Uba, da Ɗa, da Ruhu Mai tsarki, kowane ɗayansu yana da nasa kasancewa, da hali, da nufi, ke nan.





11 Duk da haka, Madawwama ba uku ba ne : amma Madawwami ɗaya ne.

12 Hakanan kuma su waɗanda ba a halicce su ba, da waɗanda ba su da iyaka : ba uku su ke ba, amma ɗaya ne.

13 Hakanan kuma Uba Mamallaki ne; Ɗa ma Mamallaki ne : Ruhu Mai tsarki kuma Mamallaki ne.

14 Duk da haka, ba Mamallaka uku ba ne : amma Mamallaki ɗaya ne.

15 Hakanan Uba Allah ne, Ɗa ma Allah ne : Ruhu Mai tsarki kuma Allah ne.

16 Duk da haka, ba Allah uku ba ne : amma Allah ɗaya ne.

17 Hakanan kuma Uba Ubangiji ne, Ɗa ma Ubangiji ne : Ruhu Mai tsarki kuma Ubangiji ne.

18 Duk da haka, ba Iyayengiji uku ba ne : amma Ubangiji ɗaya ne.

19 Domin bisa gaskiyar Masihiyanci : farali ne mu karɓi kowane Persona da kansa Allah ne, da kuma Ubangiji.

20 Hakanan kuma Bangaskiya Katolika ta hani faɗar: akwai Allah uku, ko kuwa Ubangiji uku.

21 Uba, ba wanda ya yi shi, ko ya halicce shi : bai dangana ga kowa ba.

22 Ɗa, daga gun Uba kaɗai ya ke : ba a yi shi ba, ba a halicce shi ba; amma dangantakarsa ga Uba ta ke.

23 Ruhu Mai tsarki daga gun Uba da Ɗa ya ke : ba a yi shi ba, ba a halicce shi ba, bai dangana ga kowa ba; amma Mai fitowa ne daga gare su.

24 Hakanan Uba guda ɗaya ne, ba uku ba; Ɗa ma guda ɗaya ne, ba uku ba : Ruhu Mai tsarki kuma guda ɗaya ne, ba uku ba.

25 Game da wannan Tirniti, ba wanda ke gaba ko baya : ba wanda ya fi wani, ba wanda ya gaza wani.

26 Amma Personai ɗin nan uku tare su ke dawwama : suna kuwa daidai da juna.

27 Sabo da haka cikin al'amura duka, kamar yadda aka faɗi : za a yi wa Tirniti sujada cikin Ɗayantuwa, da kuma Ɗayantuwa cikin Tirniti.

28 Shi wanda fa zai sami ceto : ya wajaba ya ɗauki Tirniti a haka.

BAYAN haka, don ya sami ceto madawwami : wajibi ne ya gaskata ya amince da zaman jiki na Ubangijimmu Yesu Almasihu.

30 Amintacciyar Bangaskiya ita ce mu gaskata mu kuma shaida : Ubangijimmu Yesu Almasihu, Ɗan Allah, Allah ne da ɗan adan kuma.

31 Shi Allah ne, na jauharin Uba, Madawwamin Ɗa ne tun gaban dukkan zamanai : ɗan adan ne kuma na jikin uwatasa, wadda ta haife shi cikin duniya.

32 Hakikanin Allah ne; hakikanin mutun ne kuma : wanda ya ke da ruhun fahimi, da jiki irin na 'yan adan.

33 Daidai da Uba ne bisa ga Allahntakarsa : amma ya kasa Uba bisa ga mutuntakarsa.

34 Ko da ya ke shi Allah ne, mutun ne kuma : duk da haka ba a raba shi biyu ba, amma Almasihu ɗaya ne.

35 Wato ɗaya ne, amma ba ta wurin juyewar Allahntaka ta zama jiki ba : amma ta wurin ɗaukar mutuntaka da Allah ya yi.

36 Ɗaya ne tak, ba ta wajen ruɗewar Jauharin ba : amma ta wajen ɗayantuwar Personatasa.

37 Domin kamar yadda ruhu mai fahima, da jiki kuma, mutun ɗaya ne : hakanan kuma Allah da mutun, Almasihu ɗaya ne.

38 Wanda ya sha wahala don cetommu : ya je Hades; ya tashi kuma daga matattu;

39 Ya hau cikin Sama, ya zauna a hannun dama na Uba : daga can ne zai zo ya yi wa rayayyu da matattu shari'a.

40 A zuwan nan nasa kuwa, dukkan 'yan adan za su sake tashi da jikunansu : za su kuma ba da lissafin ayyukansu da suka yi.

41 Waɗanda suka aika nagarta za su kai ga rai madawwami : waɗanda suka yi rashin gaskiya za su shiga madawwamiyar wuta.

WANNAN ita ce Bangaskiya Katolika : wadda, im mutum bai gaskata ya amince ba, ba zai sami ceto ba.

Ɗaukaka ta tabbata ga Uba : da Ɗa, da Ruhu Mai tsarki.

Kamar yadda ya ke a farko, da yanzu, hakanan kuma har abada : ba matuƙa. Amin.



# LITANI

*An yarda a raira ko a karanta wannan Litani bayan Addu'ar Safe ran Lahadi ko Laraba ko Juma'a, ko kowace ranad da Malami ya ga ya cancanta. Za a yi aiki da shi kuma a Kwanakin Roko sabo da Sana'o'i, ko kowane lokacin da Bishop ya ayyana. Yana yiwuwa, bayan kashi na farko na kiran sunan Allah, Malami ya bar faɗin wasu shaɗara, sai dai ya karanta waɗansu daga kowane sashi, ya ƙarasa kuma da,* Ya Ɗan Allah . . . *da sauransu.*

YA Allah Uba, na Sama, ka yi mana jinƙai, mu masu zunubi abin tausayi.

*Ya Allah Uba, na Sama, ka yi mana jinkai, mu masu zunubi abin tausayi.*

Ya Allah Ɗa, Mai fansar duniya, ka yi mana jinƙai, mu masu zunubi abin tausayi.

*Ya Allah Ɗa, Mai fansar duniya, ka yi mana jinkai, mu mu masu zunubi abin tausayi.*

Ya Allah Ruhu Mai tsarki, Mai fitowa daga wurin Uba da Ɗa, ka yi mana jinƙai, mu masu zunubi abin tausayi.

*Ya Allah Ruhu Mai tsarki, Mai fitowa daga wurin Uba da Ɗa, ka yi mana jinkai, mu masu zunubi abin tausayi.*

Ya Tirniti Mai tsarki, Mai albarka, Maɗaukaki, Persona uku Allah Ɗaya, ka yi mana jinƙai, mu masu zunubi abin tausayi.

*Ya Tirniti Mai tsarki, Mai albarka, Maɗaukaki, Persona uku Allah ɗaya, ka yi mana jinkai, mu masu zunubi abin tausayi.*

YA Ubangiji, kada ka tuna da laifofimmu, ko kuwa laifofin kakannimmu, kada kuwa ka saka mana zunubammu kuma. Ka keɓe mu, ya Ubangiji Mai alheri, ka keɓe mutanenka, waɗanda ka fanshe su da jininka mai daraja, kada ka yi fushi da mu har abada.

*Ya Ubangiji Mai alheri, ka keɓe mu.*

Daga dukkan mugunta da ƙeta, daga zunubi, daga makidar Shaiɗan, da farmakinsa, daga fushinka da kuma daga madawwamiyar halaka,

*Ya Ubangiji Mai alheri, ka cece mu.*

Daga dukkan makantar zuciya, daga girman kai da fariya da riya, daga dukkan hasada da ƙiyayya da ƙeta, da kuma daga dukkan rashin ƙauna,

*Ya Ubangiji Mai alheri, ka cece mu.*

Daga fasikanci da dukkan sauran miyagun zunubai, kuma daga ruɗin duniya da na jiki da na Shaiɗan,

*Ya Ubangiji Mai alheri, ka cece mu.*

Daga walƙiya da hadiri, daga aloba da bala'i da yunwa, daga yaƙi da kisa, da mutuwar kadangatse,

*Ya Ubangiji Mai alheri, ka cece mu.*

Daga dukkan hargitsi, da makida ta siri, da tayarwa; daga dukkan koyarwa ta saɓawar gaskiya, da fanɗarewa da tsattsaguwa, daga taurin zuciya, da raina Maganarka da umarninka,

*Ya Ubangiji Mai alheri, ka cece mu.*

TA zuzzurfan al'amarin nan tsattsarka na zamanka Mutun, ta tsattsarkar Haifuwarka da karɓar Kaciya, ta Babtismarka, da Tat'awwu'inka da kuma Gwajin da aka yi maka,

*Ya Ubangjii Mai alheri, ka cece mu.*

Ta Azabarka da Jiɓinka mai jini, ta Giciyenka da Raɗaɗinka, ta Mutuwarka mai tsada da Binnewarka, ta Tashinka mai daraja da Hawanka Sama, da kuma ta zuwan Ruhu Mai tsarki,

*Ya Ubangiji Mai alheri, ka cece mu.*

Cikin dukkan kwanakin ƙuncimmu, cikin dukkan lokacin falalammu, cikin sa'ar mutuwa, da kuma cikin ranar shari'a,

*Ya Ubangiji Mai alheri, ka cece mu.*

YA Ubangiji Allah, mu masu zunubi muna roƙonka ka ji mu; ka yarda kuma ka hukunta wa Ikiliziyarka tsattsarka ta duniya duka, ka mallake ta kuma bisa hanyar gaskiya,

*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu.*

Ka yarda ka haskaka dukkan su Bishop da Fastoci da su Dikon da ainihin sanin Maganarka da fahintarta, su fassara ta, su bayyana ta kuma ta wa'azinsu duk da tasarrufinsu,

*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu.*





[Ka yarda ka albarkaci bayinka waɗanda a wannan lokaci za a shigad da su matsayin Fasto (*ko na* Dikon), ka kwararo musu alherinka, domin su aikata wajabansu, don inganta Ikiliziyarka da kuma ɗaukaka sunanka mai tsarki.

*Za a yi aiki da wannan cikin Kwanakin addu'a don waɗanda za a naɗa su Fasto, ko a ranar naɗawa.*

*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu*].

Ka yarda ka ƙara aikin Ikiliziyarka ko'ina cikin duniya, kuma ka aika da ma'aikata cikin girbinka,

*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu.*

Ka yarda ka juyad da Musulmi da arna da mutanenka zaɓaɓɓu a dā, Yahudawa, da dukkan waɗanda suka rasa sanin gaskiyarka,

*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu.*

Ka yarda ta ikon Ruhunka, a fitad da su daga cikin duhu da ɓata, zuwa ga haskenka da saninka mai gaskiya,

*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu.*

Ka yarda ka ƙarfafa da alherinka waɗanda suka juyo zuwa ga bangaskiyarka, ka ba su jurewa har matuƙa,

*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu.*

Ka yarda ka sa wa dukkam mutanenka albarka, ka kiyaye su kuma,

*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu.*

Ka yarda ka albarkaci bawanka Shugaban wannan al'umma, kuma ka bishe shi da hikimarka basamaniya,

*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu.*

Ka yarda ka ba da alheri da hikima da fahimi ga dukkan Gwamnoni da Ministoci na ƙasan nan (da mashawartan Majalisar Tarayya da na Majalisar Jiha), da Sarakuna da dukkan mahukunta na wannan ƙasa,

*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu.*

Ka yarda ka bi da Joji-joji da masu yin shari'a, ka ba su alherin da za su aikata abin da ke daidai ga kowaɗanne irin mutane, ba tare da tsoro ko nuna tagomashi ba, ko fin so ko mugun nufi,

*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu.*

Ka yarda ka albarkaci sojojin Nijeriya, na ƙasa da na ruwa da na sararin sama, ka kare su kuma cikin dukkan hatsari da wahala,

*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu.*

Ka yarda ka sa wa dukkan al'ummai haɗa kai da salama da shawara ɗaya,
*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu.*

Ka yarda ka mallaki zuciyarmu har da za ta ƙaunace ka ta kuma ji tsoronka, don da aniya mu zauna bisa dokokinka,
*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu.*

Ka yarda ka ba dukkam mutanenka daɗuwar alheri, domin su ji Maganarka da tawali'u, su karɓe ta da sahihiyar ƙauna, su kuma fid da albarkar Ruhu Mai tsarki,
*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu.*

Ka yarda ka mayar ga hanyar gaskiya dukkan waɗanda suka bauɗe suka ruɗe,
*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu.*

Ka yarda ka inganta waɗanda ke tsaye, ka ƙarfafa masu rarraunar zuciya, ka taimake su, waɗanda suka faɗi ka tashe su, daga bisani kuma ka kā da Shaiɗan ƙarƙashin sawayemmu,
*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu.*

Ka yarda ka agaji dukkan waɗanda su ke cikin haɗari ka taimaki masu bukata, ka ƙarfafa waɗanda ke cikin wahala,
*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu.*

Ka yarda ka kiyaye dukkam matafiya a ƙasa, ko bisa ruwa, ko a sararin sama; da dukkam matan da ke naƙudar haifuwa, da dukkam marasa lafiya, da ƙanƙananan yara; kuma ka nuna tausayinka ga dukkan fursunoni da ɗaurarru,
*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu.*

Ka yarda ka kare marayu, da matan da mazansu suka mutu, da dukkam masu jin kewa, da matsattsu, ka kuma yi musu tanadi,
*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu.*

Ka yarda ka yi wa dukkam mutane jinƙai,
*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu.*

Ka yarda ka gafarta wa maƙiyammu, da masu yi mana tsanani, da masu yi mana yanke, ka kuma juyad da zukatansu,
*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu.*

Ka yarda ka ba da 'ya'ya ga abubuwa masu tsirowa a ƙasa, kowane bisa ga irinsa, ka tsare su kuma don mu sami amfaninsu, kowane bisa lokacinsa,
*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu.*





Ka yarda ka taimake mu mu yi tuban gaskiya; ka gafarta mana dukkan zunubammu, da rashin kulammu, da jahilcimmu; ka cika mu da alherin Ruhunka Mai tsarki, domin mu gyara zamammu bisa Maganarka mai tsarki,
*Ya Ubangiji Mai alheri, muna roƙonka ka ji mu.*

Ya Ɗan Allah, muna roƙonka ka ji mu.
*Ya Ɗan Allah, muna roƙonka ka ji mu.*

Ya Ɗan Rago na Allah, Mai ɗauke zunuban duniya,
*Ka ba mu salamarka.*

Ya Ɗan Rago na Allah, Mai ɗauke zunuban duniya,
*Ka yi mana jinƙai.*

Ya Almasihu, ka ji mu.
*Ya Almasihu, ka ji mu.*
Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.
*Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.*
Ya Almasihu, ka yi mana jinƙai.
*Ya Almasihu, ka yi mana jinƙai.*
Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.
*Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.*

*Sa'ad da Jibin Ubangiji na biye nan da nan, ba za a karanta sauran Litani ba. In kuwa ba za a ci ba, dukkan jama'a za su faɗi Addu'ar Ubangiji gaba ɗaya.*

YA Ubammu wanda ke cikin Sama, A tsarkake sunanka, Mulkinka ya zo, Abin da ka ke so a yi shi, Cikin duniya kamar yadda a ke yinsa cikin Sama. Ka ba mu rananga abincin yini. Ka gafarta mana laifofimmu, Kamar yadda muna gafarta wa waɗanda su ke yi mana laifi. Kada ka kai mu wurin jaraba, amma ka cece mu daga Mugun. Amin.

*Bayan wannan za a karanta sauran Litani, ko kuwa ɗaya ko fiye da ɗaya daga cikin Addu'o'in Lokatai Daban daban da Godiya (duba shafi 30). Daga ƙarshe za a karanta Addu'ar Kirsostom Adali da Alherin Ubangiji. Musamman za a yi aiki da sauran Litani a Kwanakin Roko sabo da Sana'o'i, da kwanakin tuba, da lokatan wahala.*

*Malami.* Ya Ubangiji, kada ka rama mana gwargwadon zunubammu;
*Amshi.* Kada kuwa ka saka mana gwargwadon laifofimmu.
*Malami.* Mu yi addu'a.

YA Allah, Uba mai jinƙai, ba ka raina ajiyar zuciyar wanda ya tuba, ko muradin masu nadama. Da jinƙai ka saurari addu'o'immu da mu ke yi gare ka cikin dukkan wahalarmu da ƙuncimmu, a kowane lokacin da suka danne mu. Kuma da alherinka ka ji mu, domin a wofinta irin muguntad da hilar ko makidar Shaiɗan ko ta mutun su ke aikatawa a kammu; ta wurin tsaron alherinka kuma a watsa su. Ta haka, da ya ke kana tsare mu daga dukkan tsanani, mu bayinka mu yi maka godiya kullayomi cikin Ikiliziyarka tsattsarka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Malami da Jama'a.*

Ya Ubangiji, ka tashi ka taimake mu, ka cece mu sabo da sunanka.

*Malami.* Ya Allah, mun ji da kunnuwammu, ubannimmu kuma suka labarta mana, ayyuka masu girma da ka aikata cikin zamaninsu, da cikin kwanakin da suka rigaye su;

*Amshi.* Ya Ubangiji, ka tashi ka taimake mu, ka cece mu sabo da girmanka.

*Malami.* Ɗaukaka ta tabbata ga Uba, da Ɗa, da Ruhu Mai tsarki;

*Amshi.* Kamar yadda ya ke a farko, da yanzu, hakanan kuma har abada, ba matuƙa. Amin.

*Malami.* Ya Almasihu, ka kare mu daga maƙiyammu;

*Amshi.* Da alheri ka dubi wahalce-wahalcemmu.

*Malami.* Da tausayi ka dubi ɓacin zuciyarmu;

*Amshi.* Da jinƙai ka gafarci zunuban jama'arka.

*Malami.* Bisa ga nasiharka, da jinƙai ka ji addu'o'immu;

*Amshi.* Ya Ɗan Dawuda, ka yi mana jinƙai.

*Malami.* Ya Almasihu, ka yarda ka ji mu, yau da kullayomi;

*Amshi.* Ya Almasihu, da alheri ka ji mu; Ya Ubangiji Almasihu, da alheri ka ji mu.

*Malami.* Ya Ubangiji, ka yarda jinƙanka ya sauko mana;

*Amshi.* Kamar yadda mu ke sa dogararmu a gare ka.

*Malami.* Mu yi addu'a.

YA Uba, muna roƙonka da tawali'u, ka dubi kumamancimmu da jinƙai: kuma, sabo da ɗaukakar sunanka, ka kau mana da dukkan masifu, waɗanda suka cancance mu. Ka nufa kuma, cikin dukkan wahalarmu mu sa danganarmu





da dogararmu ga jinƙanka, nan gaba kuma kullayomi mu bauta maka da tsarki da tsabtar rai, zuwa ga girmanka da ɗaukakarka; albarkacin Makaɗaicin Mai sadarwa da Mai tsaya mana a gabanka, Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### ADDU'AR KIRSOSTOM ADALI

YA Allah maɗaukaki, wanda ka ba mu alheri a wannan lokaci da zuciya ɗaya mu yi maka addu'o'immu na tarayya, ka yi alkawari idan mutum biyu ko uku sun taru cikin sunanka, za ka biya bukatunsu. Ya Ubangiji, ka cika muradin bayinka da roƙe-roƙensu yanzu, yadda za su fi amfani a gare su, kana ba mu sanin gaskiyarka cikin zamanin nan, cikin zamani mai zuwa kuma rai madawwami. *Amin.*

*Korintiyawa II.13.14*

ALHERIN Ubangijimmu Yesu Almasihu, da ƙaunar Allah, da zumuntar Ruhu Mai tsarki, su kasance tare da mu duka har abada abadin. *Amin.*

# ADDU'O'IN LOKATAI DABAN DABAN DA GODIYA

## ADDU'O'I

*Malami zai karanta waɗannan yadda ya ga ya cancanta. Musamman bayan Sanyayyar Addu'a ta uku cikin Addu'ar Safe ko ta Maraice, ko cikin Litani kafin Addu'ar Kirsostom Adali.*

1. Domin Wannan Ƙasa.
2. Domin Shugaba.
3. Domin Mahukunta.
4. Domin Majalisar.
5. Domin Kasashen da ke Abuta da Nijeriya.
6. Domin Malamai da Jama'a.
7. Domin waɗanda za a naɗa su Fasto.
8. Domin ƙaruwar Hidima Tsattsarka.
9. Domin Yaɗuwar Bishara.
10. Domin Haɗa Kai na dukkam Masu bi.
11. A lokacin da Ikiliziya ba ta da Bishop ko Fasto.
12. Domin kiyaye Lahadi.
13. Domin waɗanda za a yi wa Karfafawa.
14. Domin Tattaruwar Malamai.
15. Domin Tattaruwar dukkan Ikiliziyai.
16. Domin Makarantu.
17. Domin Makarantar Lahadi.
18. Domin Jami'ai da sauran Wuraren Koyo.
19. A lokacin Zaɓe.
20. Domin Salamar Duniya.
21. Domin Taron Majalisar Ɗinkin Duniya.
22. Domin dukkan Matafiya bisa Teku ko a Sararin Sama.
23. Domin Salama tsakanin Ma'aikata da Masu ba da aiki.
24. A kwanakin Roƙo sabo da Sana'o'i.
25. Domin Albarkar Damuna da Kaka.
26. A lokacin Karanci da Yunwa.
27. A lokacin wata Aloba ko Bala'i ko Ciwo.
28. A lokacin Yaƙi.
29. Domin Masu ciwo da Masu shan Azaba.
30. Domin Asibitai da Ɗakunan Jinya.
31. Domin kowane irin Matsayi na Mutane.
32. Tunawa da Tsarkaka.





### 1. DOMIN WANNAN ƘASA

YA Allah Ubangiji, kā bi da mutanen dā ta hanyoyi masu ban mamaƙi, ka kuma sa al'ummai su yi yabonka, su haɗa kansu wuri ɗaya cikin salama. Muna roƙonka ka albarkaci wannan ƙasa tamu ta Nijeriya. Ka sa kuma dukkan kabilu da harsuna su haɗa kai cikin salama domin lafiyar ƙasar, su kafa 'yan'uwanci bisa addini mai gaskiya. Ta haka ā sami jama'ad da suka cancanta a gabanka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Ko wannan,*

YA Allah, muna roƙonka ka nuna mana yadda ƙasarmu za ta zama kyakkyawa, wato ƙasa inda za a yi shari'a mai gaskiya, inda ba mai kwaɗayi, ƙasa mayalwaciya inda rikici da mugunta da talauci ba za su kasance ba, inda hidima za ta kawo arzuta, wanda ya cancanta zai samu girma, ƙasa ta salama inda za a kafa oda, ba bisa ikon hukunci ba, amma bisa ƙaunar ƙasa. Ya Ubangiji, ka saurari addu'o'in dukkammu da ke ba da kammu da zarafimmu da ƙarfimmu don mu hanzartad da lokacin da za ta yi kyau, ta yi zaman gaskiya; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### 2. DOMIN SHUGABA

YA Allah Maɗaukaki, wanda ke mulkin al'ummai, ka kan umarce su yadda ka ga ya fi kyau. Muna roƙonka da jinƙai ka sa Shugaba na wannan ƙasa kullum ya yi amfani da ikon nan de ka danƙa masa domin salamar duniya da zaman lafiya da girmamawa, kuma domin kyautata zaman wannan al'umma da ci gaban Ikiliziyarka tsattsarka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Ko wannan,*

YA Allah, wanda ta ikonka ne ka ke tanadar wa jama'arka, ka ke mallakarsu da ƙauna, ka yarda ka bi da bawanka, Shugaban wannan ƙasa, domin a mallaki wannan al'umma da hikima, Ikiliziyarka kuma ta bauta maka da nutsuwa da bin Allah. Ka yarda kuma ya ba da kansa gare ka da dukkan zuciya, domin ya nace da nagargarun ayyuka har matuƙa, ka kuma bishe shi har ya kai ga mulkinka madawwami; albarkacin Ɗanka Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### 3. DOMIN MAHUKUNTA

YA Allah Maɗaukaki, ta gare ka ne kaɗai sarakuna ke mulki, mahukunta suna yin hukunci, kuma daga gare ka ne shawara da hikima da fahimi ke fitowa. Muna roƙonka da jinƙai ka biyad da dukkan Sarakuna da mahukuntan wannan ƙasa, domin da tawali'u da aminci su bauta wa jama'ad da aka danƙa wa alhakinsu. Ka taimake su su kawad da dukkan son zuciya da ƙiyayya ta magana da aiki, su gabatad da ɗaukakarka da kafuwar salama da zaman lafiya tsakanin mutane; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### 4. DOMIN MAJALISAR

YA Allah Maɗaukaki, muna roƙonka da tawali'u domin wannan ƙasa, musamman domin mashawartan Majalisar Tarayya [*ko* wakilan Majalisar Jiha]. Ka yarda ka bi da su, ka gabatad da dukkan shawarwarinsu domin su girmama ɗaukakarka, su kyautata Ikiliziyarka, domin zaman lafiya da girmamawa na ƙasar. Ka nufa kuma a kafa oda, a daidaita dukkan komai a bisa harsashi mafi kyau tabbatacce ta wurin ƙoƙarinsu, domin salama da murna, gaskiya da shari'a, addini da ƙaunar Allah su kafu a tsakanimmu har dukkan tsararraki. Waɗannan da dukkan bukatu domin mu da su da dukkan Ikiliziyarka, muna roƙo da tawali'u cikin sunan Macecimmu da Mai sadarwa mafi albarka, Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### 5. DOMIN KASASHEN DA KE ABUTA DA NIJERIYA

YA Allah Maɗaukaki, wanda ke Mamallakin mulkin mutane, muna roƙonka da dukkan zuciyarmu da alherinka ka dubi ƙasashen da ke abuta da Nijeriya, ka sa musu albarka. Ka tattara dangin dukkan kabilun da ke da harsuna da al'adai daban daban, su yi zumuntar gaskiya. Ka nufa su ɗau wahalar juna, su yi aiki tare cikin zumunci da haɗa kai, har su kai ga ƙaddararka, su gabatad da mulkinka madawwami; albarkacin Ɗanka Yesu Almasihu Ubangijimmu, wanda dukkan ɗaukaka da mulki su tabbata a gare shi, tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, har abada abadin. *Amin.*

### 6. DOMIN MALAMAI DA JAMA'A

YA Allah maɗaukaki madawwami, wanda kai kaɗai ka ke aika al'ajibai masu girma, ka aiko da alherin Ruhunka mai





rayarwa a kan su Bishop da Malamammu da jama'ad da aka danƙa wa alhakinsu. Kuma domin su gamshe ka sosai, kullayomi ka zubo musu da raɓar albarkarka. Ka sa wannan, ya Ubangiji, domin ɗaukakar Mai sadarwa da Mai tsaya mana a gabanka, Yesu Almasihu. *Amin.*

### 7. DOMIN WAƊANDA ZA A NAƊA SU FASTO

YA Allah maɗaukaki, Ubammu na Sama, da jinƙai ka dubi Ikiliziya ta ko'ina cikin duniya, wadda ka saya wa kanka da jinin ƙaunataccen Ɗanka. A wannan lokaci ka biyar ka daidaita hankulan bayinka su Bishop ɗimmu da Fastocin garkenka, domin kada su yi garajen ɗora wa kowa hannu, amma da aminci da hikima su zaɓi mutanen da suka cancanta su yi hidima tsattsarka cikin Ikiliziyarka. Kuma su waɗanda za a naɗa ga kowane irin tsattsarkan matsayi, ka ba su alherinka da albarkarka ta Sama, domin ta zamansu da koyarwarsu su gabatad da aikin ceton mutane duka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Ko wannan,*

YA Allah maɗaukaki, mai ba da dukkan kyautai masu kyau, bisa hikimarka ne ka sa matsayi daban daban cikin Ikiliziyarka. Muna roƙonka da tawali'u domin dukkan waɗanda za a kira zuwa wani matsayi da aiki a ciki, ka yi musu alheri; ka cika su da koyarwarka ta gaskiya, ka ba su zaman kamewa, domin su yi hidima da aminci a gabanka, zuwa ga ɗaukakar sunanka mai girma, da amfanin dukkan Ikiliziyarka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*A kwanakin naɗin Malami, ana iya karanta ɗaya daga cikin addu'o'in nan bayan Sanyayyar Addu'a ta ranar. Ta biyu kuma, ya yiwu a karanta ta a ranar naɗa Bishop ko Fasto.*

### 8. DOMIN KARUWAR HIDIMA TSATTSARKA

YA Allah maɗaukaki, da jinƙai ka dubi duniya wadda ka fansa da jinin ƙaunataccen Ɗanka. Ka nufi zukatan mutane da yawa su ba da kansu domin hidimar Ikiliziyarka tsattsarka, domin ta aikinsu haskenka ya haskaka cikin duhu, zuwan mulkinka kuma ya hanzartu ta wurin kamaltawar zaɓaɓɓunka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## 9. DOMIN YAƊUWAR BISHARA

*Ana bukata ƙwarai a karanta ɗaya daga cikin addu'o'in nan kowace Lahadi.*

YA Allah na dukkan kabilun duniya, ka tuna da taron al'ummai, waɗanda ka halicce su cikin siffarka, amma ba su san ƙaunarka ba. Kuma bisa fansar da Ɗanka Yesu Almasihu ya yi, ka yarda su sami ceto daga dukkan canfi da rashin bangaskiya; ta wurin addu'o'in Ikiliziyarka tsattsarka da aikinta kuma, a kawo su su bauta maka; albarkacin Wanda ka aiko ya zama Cetommu a Tashin Kiyama da Rai na dukkam masu ba da gaskiya, Shi ne Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Ko kuwa wannan,*

YA Allah, Ubammu na Sama, wanda ka bayyana ƙaunarka ta wurin aiko Ɗanka makaɗaici cikin duniya, don ta dalilinsa kowa ya sami rai madawwami, muna roƙonka ka kwararo wa Ikiliziyarka Ruhunka, domin ta cika umarninsa na yi wa dukkan 'yan adan Bishara. Ka turo masu girbi su yi maka girbi; ka tsare su daga dukkan hatsari da gwaji; ka hanzarta lokacin tuban sauran al'umma duka, duk Bani Isra'ila kuma su sami ceto; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Ko kuma wannan,*

YA Allah, wanda ka halicci dukkan al'umma daga tsatso ɗaya don su zauna a dukkan sararin duniya, kā kuma aiko albarkataccen Ɗanka Yesu Almasihu ya yi wa makusanta da manisanta wa'azin salama, ka nufi dukkan al'umman duniya su laluba su same ka. Ka kuma hanzarta cikar alkawarinka na kwararo wa dukkan 'yan adan Ruhunka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## 10. DOMIN HAƊA KAI NA DUKKAM MASU BI

YA Ubangiji Yesu Almasihu, wanda ka ce wa Manzanninka, Na bar ku da aminci; amincina na ke ba ku: kada ka riƙe zunubammu, sai bangaskiyar Ikiliziyarka. Ka kuma ba ta wannan salama da haɗa kai da ya dace da nufinka; Kai da ka ke rayayye kana mulki tare da Uba da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya har abada abadin. *Amin.*





*Ko wannan,*

YA Allah, Uban Ubangijimmu Yesu Almasihu, wanda shi kaɗai ne Macecimmu, Sarkin Salama kuma, ka yi mana alherin da za mu gane da manyan hatsarorin da mu ke ciki, na saɓani mai ban takaici. Ka kau da dukken ƙiyayya da makirci da dukkan abin da zai hana mu haɗa kai da jituwa yadda Allah ke so. Kuma da ya ke jiki guda ne, Ruhu kuma guda, da sazuciya guda, wadda ita ma game da kirammu ta ke, Ubangiji guda, bangaskiya guda, babtisma guda, Allah ɗaya kuma Ubammu duka, nan gaba ya zama nufimmu guda ne, ra'ayimmu guda; mu haɗu cikin gaskiya da aminci tsattsarka, da bangaskiya da ƙauna, kuma da zuciya guda da baki guda mu ɗaukaka ka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## 11. A LOKACIN DA IKILIZIYA BA TA DA BISHOP KO FASTO

YA Allah maɗaukaki, mai ba da kyautar dukkan abin da ke nagari, muna roƙonka ka dubi Ikiliziyarka da alheri. Da hikimarka ta Sama ka biyad da tunanin dukkan waɗanda aka danƙa wa zaɓen Faston wannan Ikiliziyarka, domin mu sami mai aminci, wanda zai ciyad da garkenka bisa ga nufinka, ya shirya mutanen da za su karɓu a gare ka; albarkacin Ɗanka makaɗaici, Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## 12. DOMIN KIYAYE LAHADI

YA Allah maɗaukaki, wanda ka ba mutanenka ranar hutawa, kuma albarkacin Ruhunka cikin Ikiliziya ka tsarkake ranar farko ta mako ta zama har abada ranar tunawa da tashin Ɗanka daga matattu, ka yarda mu mori kyautarka, domin mu wartsake mu ƙarfafa a rai da jiki, mu bauta maka da aminci dukkan kwanakin rammu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## 13. DOMIN WAƊANDA ZA A YI WA KARFAFAWA

YA Allah, ta wurin koyarwar Ɗanka Yesu Almasihu ne ka shirya almajirai domin zuwan Mataimaki. Muna roƙonka ka shirya zukatan da hankulan bayinka da ke neman kyautar Ruhu Mai tsarki a wannan lokaci ta ɗora hannu. Kuma da ya ke suna kusantowa da zuciya mai tuba da aminci, ka cika su da ikon madawwamin Ruhu Mai tsarki; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## 14. DOMIN TATTARUWAR MALAMAI

YA Ubangiji Allah, Mahaliccin haskokin sararin sama, mafarin dukkan hikima, a kwanakin Manzanni 'kā aiko Ruhunka Mai tsarki ya biyad da taron farko na Ikiliziyarka a Urushalima. Ka dube mu da jinƙai; ka yi wa dukkan kowane Bishop da Malamin da ke tattare albarka, domin ta wurin shawarwarinsu a kiyaye Ikiliziyarka cikin bangaskiya da kuma biyayyad da ta kamace ka; albarkacin Yesu Almasihu, Ubangijimmu da Macecimmu. *Amin.*

## 15. DOMIN TATTARUWAR DUKKAN IKILIZIYAI

YA Allah maɗaukaki, muna roƙonka da hasken Ruhunka Mai tsarki ka biyad da su Bishop da Fastoci da wakilan jama'arka cikin tattaruwar Ikiliziya, domin da hikima su yi shawara tare, don kyautata Ikiliziyarka da girmama sunanka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## 16. DOMIN MAKARANTU

YA Uba na Sama, wanda 'Danka mai albarka ya ce, Ku bar yara ƙanana su zo wurina, ka yalwata dukkan malamai da ɗalibai da albarkarka. Ka nufa, kamar yadda ilimi ke haskaka hankulan 'ya'yanka, haka kuma kullayomi Ruhunka Mai tsarki ya jawo zukatansu zuwa ƙaunarka da ta 'Danka Yesu Almasihu Macecimmu. *Amin.*

## 17. DOMIN MAKARANTAR LAHADI

YA Allah maɗaukaki, Ubammu na Sama, wanda ka danƙa wa Ikiliziyarka tsattsarka kulawa da 'ya'yanka da goyonsu, da hikimarka ka haskaka masu koyarwa da masu koyo, domin cikin murnar sanin gaskiyarka su yi maka sujada su bauta maka dukkan kwanakin ransu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## 18. DOMIN JAMI'AI DA SAURAN WURAREN KOYO

YA Ubangiji, ka yarda ka albarkaci ayyukan dukkan Jami'ai da su Koleji da Makarantu, domin masu yi maka hidima a wurin, ko malamai ko ɗalibai su gabatad da nufinka tsattsarka a koyaushe. Ka bishe su zuwa ga sanin gaskiyarka, domin Ikiliziya duk da sauran jama'a su amfana da koyonsu, su kuma da kansu su cancanci rai madawwami; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*





## 19. A LOKACIN ZAƁE

YA Allah maɗaukaki, mafarin dukkan hikima, muna roƙonka ka biyad da tunanin waɗanda aka kira su zaɓi mutanen da suka cancanta su yi hidima cikin Majalisar . . ., domin su kula da girmanka, da zaman lafiyar mutanenka. Kuma bisa alherinka ka ba da ruhun hikima da addinin gaskiya ga waɗanda za a zaɓa; albarkacin Ubangijimmu da Macecimmu, Yesu Almasihu. *Amin.*

## 20. DOMIN SALAMAR DUNIYA

YA Allah maɗaukaki, daga wurinka ne dukkan tunanin gaskiya da salama ke fitowa. Muna roƙonka ka hura wutar ainihin ƙaunar salama cikin zukatan dukkan 'yan adan. Kuma da sahihiyar hikimarka mai nutsuwa ka biyad da duk waɗanda ke shawara don kabilun duniya, domin da salama mulkinka ya ci gaba, har dukkan duniya ta cika da sanin ƙaunarka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## 21. DOMIN TARON MAJALISAR 'DINKIN DUNIYA

YA Allah, wanda kai ne mai ƙaunar daidaita da salama, muna roƙonka da tawali'u ka yi wa Taron Majalisar 'Dinkin Duniya alheri; ka bishe su da Ruhunka Mai tsarki, domin ta magana duk da aikatawa su daɗa ɗaukaka ka, su gabatad da salama da aminci tsakanin dukkan 'yan adan; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## 22. DOMIN DUKKAN MATAFIYA BISA TEKU KO A SARARIN SAMA

YA Ubangiji madawwami, kai kaɗai ne ka shimfiɗa sammai, kana mulkin haukan raƙuman ruwaye da na giza-gizai. Ka yarda ka kare dukkan waɗanda ke tafiya cikin jirage bisa teku, suna aiki bisa manyan ruwaye, da kuma masu tafiya a jiragen sama. Ka kiyaye su cikin jiki da ruhu; ka arzutad da aikinsu da sa'a mai kyau; cikin dukkan lokacin hatsari kuma ka zama kariyarsu; ka kai su inda suka nufa; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## 23. DOMIN SALAMA TSAKANIN MA'AIKATA DA MASU BA DA AIKI

YA Allah, Uban dukkan 'yan adan, muna roƙonka ka iza mu da ƙauna da gaskiya da daidaita, domin cikin dukkan

sha'animmu mu nuna wa juna 'yan'uwancimmu a cikinka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Ko wannan,*

YA Allah, wanda ka ƙaddara mutane su zauna su yi aiki tare kamar 'yan'uwa, muna roƙonka da tawali'u ka kau da hargitsi da dalilan ɗacin rai daga wurin waɗanda su ke cikin bambanci. Ka nufa su nemi abin da ke na gaskiya da na daidaita, kullum su ci gaba cikin 'yan'uwanci da jituwa, domin zaman lafiyarsu da ƙaruwar albarkar hukuma; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### 24. A KWANAKIN ROKO SABO DA SANA'O'I

YA Allah maɗaukaki, wanda ka ni'imta duniya domin ta yi albarka, ta fitar a yalwace da dukkan abin da ram mutun ke bukata, muna roƙonka ka albarkaci dukkan ɗawainiyar manoma. Ka kuma ba da yanayi mai kyau, har da za mu tattara amfanin gona, kullayomi kuma mu yi murna cikin alherinka, zuwa ga yabon sunanka mai tsarki; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Ko kuwa wannan,*

YA Allah maɗaukaki, wanda ka halicci ruwaye da dukkan abubuwa masu rai da ke ciki, ka sa albarka bisa abin da mu ke samu daga ruwaye, domin su yawaita cikin kwanakinsu. Kuma ka sa albarka bisa masunta, domin su kuɓuta daga dukkan hatsarin ruwa, dukkammu kuma da godiya a zuci mu shaida kai ne Ubangijin ruwaye da tuddai; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Ko kuma wannan,*

YA Uba maɗaukaki, albarkacin Ɗanka Yesu Almasihu ne ka tsarkake aiki domin ka kyauta zaman 'yan adan. Muna roƙonka ka albarkaci sana'o'in wannan ƙasa da dukkam ma'aikata. Ka kare su daga dukkan gwaji da hatsari; ka sa kuma su sami hakinsu gwargwadon aikinsu, su yabe ka ta zamansu daidai da nufinka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*





### 25. DOMIN ALBARKAR DAMUNA DA KAKA

YA Allah, Uba na Sama, Ɗanka Yesu Almasihu ya yi alkawari ga waɗanda ke fara neman shiga cikin mulkinka da kuma hanyar karɓuwa gare ka, cewa, za ka ƙara musu dukkan abin da su ke bukata wajen abinci da sutura. Muna roƙonka ka aiko mana da irin yanayi mai kyau, har da za mu karɓi amfanin gona, domin jin daɗimmu, zuwa ga girmanka kuma; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### 26. A LOKACIN KARANCI DA YUNWA

YA Allah, Ubammu na Sama, Ɗanka mai albarka ya koya mana mu roƙi abincin yinimmu daga gare ka. Muna roƙonka ka dubi ƙuncin mutanenka; ka aiko mana da sauƙi cikin wannan ƙarancin da mu ke fama da shi. Ka daɗa amfanin gona da albarkarka ta Sama. Ka yarda kuma mu karɓi kyautarka mai alheri da godiya, mu yi amfani da ita zuwa ga ɗaukakarka, da taimakon waɗanda ke cikin matsuwa, da kuma jin daɗimmu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### 27. A LOKACIN WATA ALOBA KO BALA'I KO CIWO

YA Ubangiji mai jinƙai, mu da aka ziyarce mu da aloba mai zafi da mace-mace, muna roƙonka ka taimake mu ka fisshe mu. Ka mai da wannan babban rashin kwanciyar rai ya zama albarka a gare mu. Ka yalwata albarkarka ga dukkan waɗanda ke fama suna nema su kare 'yan adan daga cuta da azabar jiki; albarkacin Wanda ya warkar ya kuwa tsarkake azaba, Ɗanka Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### 28. A LOKACIN YAKI

YA Allah maɗaukaki, Sarkin sarakuna, Mamallakin dukkan abu, babu wata halittad da ta iya tsayayya da ikonka. Hakunta masu zunubi a wurinka daidai ne, da kuma nuna jinƙai ga waɗanda ke tuban gaskiya. Muna roƙonka da tawali'u ka cece mu ka tserad da mu daga hannum maƙiyammu. Ka kwantad da girman kansu; ka sassauta baƙar zuciyarsu; ka ruɗa dabarunsu, domin mu da ka ke kare mu da ikonka ka tsare mu a kowane lokaci daga dukkan hatsarori, mu ɗaukaka ka, wanda Kai kaɗai ne mai ba da dukkan

nasara; albarkacin Ɗanka Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Ko wannan,*

YA Ubangiji maɗaukaki, Kai ne hasumiya mai ƙarfi ga dukkan waɗanda ke dogara gare ka. Muna roƙonka ka kare mu yanzu da har abada. Idan nufinka ne, ka ba mu nasara. Da tausayi kuma ka dubi masu rauni da waɗanda aka kama wurin yaƙi. Waɗanda ke damuwa ka ƙarfafa musu gwiwa. Ka ta'azantad da waɗanda aka yi wa mutuwa. Ka agaji waɗanda ke bakin mutuwa. Ka ji ƙan waɗanda aka kashe. Ka hanzartad da lokacin da yaƙi zai ƙare a duniya duka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## 29. DOMIN MASU CIWO DA MASU SHAN AZABA

YA Uba maɗaukaki, mai ba da rai da lafiya, muna roƙonka da jinƙai ka dubi waɗanda ke ciwo da masu shan azaba, musamman waɗanda a ke fin biɗar addu'o'immu a kansu, domin ta albarkarka a bisansu da bisa masu yi musu hidima, su sami lafiyar jiki duk da ta ruhu, idan nufinka ne, su kuma ba ka godiya cikin Ikiliziyarka tsattsarka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## 30. DOMIN ASIBITAI DA ƊAKUNAN JINYA

YA Allah maɗaukaki, Ɗanka mai albarka Yesu Almasihu ya yi ta yawo yana aikin alheri, yana warkad da dukkan cuce-cucen mutane. Muna roƙonka ka ci gaba da wannan aikinsa na alheri a tsakanimmu, musamman a Asibitai da Ɗakunan Jinya na ƙasarmu. Ka ƙarfafa, ka warkar, ka tsarkake masu ciwo. Ka ba masu magani da likitoci da 'yan jinya hikima da gwaninta, tausayi da haƙuri. Ka kuma aiko da albarkarka a kan dukkan masu aikin hana azabar cuta, su kuma gabatad da nufinka na ƙauna; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## 31. DOMIN KOWANE IRIN MATSAYI NA MUTANE

*Za a karanta wannan addu'a a lokacin da ba a faɗin Litani*

YA Allah, Mahaliccin dukkan 'yan adan, Mai riƙonsu kuma, muna roƙonka da tawali'u domin dukkam mutane na kowane iri, da irin matsayin da su ke ciki. Ka yarda ka sanasshe su hanyoyinka, da ikonka na ceto ga dukkan kabilai. Muna addu'a musamman domin tabbatar alheri ga Ikiliziya ta duniya duka. Ka bishe ta da Ruhunka Mai tsarki ka mallake ta, domin dukkan waɗanda ke shaida suna kiran kansu masu bin Yesu ne, a bishe su cikin hanyar gaskiya, su riƙi Bangaskiya game da haɗa kai na Ruhu Mai tsarki, wajen ƙulla aminci da zaman gaskiya. Daga bisani muna danƙa wa hannunka na alheri, ya Uba, dukkan waɗanda wahala ko ƙunci ya same su ta kowace hanya, ko ga hankalinsu, ko ga jikinsu, ko ga zamansu: [*musamman waɗanda aka fi biɗar addu'armu a kansu*]. Ka yarda ka taimake su ka ba su sauƙi bisa ga bukace-bukacensu, ka ba su haƙuri cikin dukkan wahalarsu da sakamakon farinciki daga cikin masifunsu. Muna roƙonka wannan sabo da Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## 32. TUNAWA DA TSARKAKA

YA Allah na dukkan ruhohin talikai, muna yabo muna ɗaukaka sunanka mai tsarki domin dukkan bayinka waɗanda suka gama tseren zamansu a duniya cikin bangaskiya gare ka da tsoronka; [domin Budurwa Maryamu mai albarka, domin waliyai tsarkaka, da Annabawa, da Manzanni, da Masu shahada, da sauran dukkan bayinka masu aminci] da waɗanda muka sani, da waɗanda ba mu sani ba. Muna roƙonka kuma ka ƙarfafa mu ta wajen gurbinsu da zumuntarsu, don mu isa samun rabo cikin gādon tsarkakan da ke cikin haske; albarkacin Ɗanka Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Ko wannan,*

YA Ubangiji Allah madawwami, wanda ke rayad da dukkan ruhohi, muna roƙonka ka zubo haskenka da taimakonka na Sama bisa Ikiliziyarka da ke Firdausi da kuma nan duniya. Ka yarda kuma mu riƙa bin gurbi mai kyau na waɗanda suka ƙaunace ka suka bauta maka a nan, yanzu kuma suna hutu, har daga bisani tare da su mu kai ga cikakken farinciki madawwami; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Idan akwai dalili a kara yin addu'a domin waɗansu bukace-bukace, sai a ci gaba da cewa,* Mu yi addu'a domin . . . *Sai a yi shuru ɗan lokaci kaɗan, sa'an nan a ce,*

*Malami.* Ya Ubangiji, ka ji addu'armu.
*Amshi.* Kukammu kuma ya kai gare ka.

## ADDU'O'IN DA ZAI YIWU A KARANTA BAYAN KOWACE ADDU'AD DA AKA RIGA AKA KARANTA

YA Allah, kullayomi nufinka ne ka yi jinƙai da gafara. Ka karɓi roƙe-roƙen bayinka masu tawali'u; kuma ko da ya ke sarƙoƙin zunubammu sun ɗaure mu, bisa ga tausayinka da jinƙanka mai yawa ka kwance mana su, domin ɗaukakar Mai sadarwa da Mai tsaya mana a gabanka, Yesu Almasihu. *Amin.*

YA Ubangiji, ka tuna da abin da ka aikata a cikimmu, ba abin da ya kamace mu ba. Kuma da ya ke ka kira mu mu bauta maka, ka sa mu cancanci kirammu; albarkacin Yêsu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Ubangiji, ka agaje mu dukkan yinin nan na wannan rai mai fitina, har inuwoyi sun yi tsawo, maraice ya yi, hayaniyar duniya kuma ya kwanta, ɗawainiyar rai ta ƙare, aikimmu ya cika. Sa'an nan, ya Ubangiji, cikin jinƙanka ka ba mu masauki mai kyau, da hutu mai tsarki, da salama daga bisani; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## ADDU'O'I DAGA CIKIN KA'IDAR BA DA JIBIN UBANGIJI

YA Ubangiji, da jinƙai ka agaje mu a cikin roƙe-roƙemmu da addu'o'immu. Ka buɗa hanyar bayinka zuwa ga samun ceto madawwami, har a cikin sauye-sauyen zamani na wannan rai mai ƙarewa a kiyaye mu kullayomi bisa alherinka da taimakonka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Ubangiji maɗaukaki, Allah madawwami, muna roƙonka ka yarda ka bi da zukatammu da jikunammu, ka tsarkake su, ka kuma mallake su, don mu bi hanyar umarninka, mu kuma aikata su. Bisa ga kariyarka mai ƙarfi a yanzu da kuma har abada, ka tsare jikunammu da ruhohimmu; albarkacin Macecimmu, Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Allah maɗaukaki, muna roƙonka ka yarda Maganarka da muka ji da kunnuwammu a yau, bisa alherinka ta dasu





a cikin zukatammu, har da za ta ba da kyawawan 'ya'ya na halin zama mai aminci, zuwa girman sunanka da yabonsa kuma; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Ubangiji, ka bishe mu a cikin dukkan al'amurammu da jinƙanka mai alheri; ka tafiyad da mu da taimakonka marar iyaka. Ka nufa mu fara, mu aikata, mu kuma gama dukkan ayyukammu cikinka, don mu girmama sunanka mai tsarki, daga bisani kuma bisa jinƙanka mu sami rai madawwami; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Allah maɗaukaki, mafarin dukkan hikima, ka san bukatammu tum ba mu roƙa ba, da kuma jahilcimmu na yin roƙo. Muna roƙonka ka dubi kasawarmu da jinƙai. Kuma abubuwan da ba mu isa mu roƙe su ba, sabo da makantarmu ta hana mu roƙa, ka yarda ka ba mu su, don isar Ɗanka Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Allah maɗaukaki, kā yi alkawari za ka ji koke-koken waɗanda ke roƙo cikin sunan Ɗanka. Muna roƙonka da jinƙai ka saurari addu'o'immu da roƙe-roƙen da muka yi maka a yanzu. Ka ba mu dukkan abubuwan da muka roƙa da bangaskiya bisa ga nufinka, sabo da biyan bukatummu, don bayyana ɗaukakarka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## GODIYA DABAN DABAN

### GODIYA TA TARAYYA

*Malami zai faɗi wannan, shi kaɗai, ko kuwa Malami da Jama'a tare.*

YA Allah maɗaukaki, Uban dukkan jinƙai, mu bayinka kasassu muna yi maka godiya da tawali'u daga zuciyarmu, sabo da dukkan alheranka na ƙauna zuwa gare mu da mutane duka; [*musamman . . .* ]. Muna yabonka sabo da ka halicce mu, ka kiyaye mu, ka ba mu dukkan albarkai na wannan rai; amma fiye da komai domin ƙaunarka da ka yi mafi gaban kwantanci, da Ubangijimmu Yesu Almasihu ya fanshi duniya; domin hanyoyin alheri, da sa zuciya ga samun ɗaukaka. Muna roƙonka kuma ka sa mu fahinta dukkan jinƙanka, har mu yi maka godiya daga zuciyarmu ba da munafunci ba, kuma mu bayyana yabonka, ba da bakimmu kaɗai ba, amma da irin zamammu kuma, mu ba

da kammu ga bautarka, mu yi tafiya a gabanka da tsarki da aikin gaskiya dukkan kwanakimmu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu, wanda dukkan girma da ɗaukaka su tabbata a gare shi, tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, ba matuƙa. *Amin.*

### DOMIN SAKEWAR YANAYI

YA Ubangiji Allah, bisa jinƙanka ne ka hutad da bayinka ka taimake su ta sakewar yanayi. Muna yi maka godiya daga zukatammu domin wannan alherinka zuwa gare mu. Muna roƙonka ka yi mana alheri mu yi amfani da dukkan jinƙanka, zuwa ga girman sunanka mai tsarki da ɗaukakarsa; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### DOMIN ALBARKAR GIRBI

YA Ubangiji Allah maɗaukaki, Mahaliccin dukkan abu da Ubansu kuma, muna yi maka godiya daga zukatammu, domin ka ayyana wa 'yan adan lokacin shuka da lokacin girbi, yanzu kuwa ka ba mu, mu 'ya'yanka, amfanin gona bisa lokacinsu. Muna yabonka domin waɗannan da dukkan sauran alherinka, muna ɗaukaka sunanka mai girma; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### DOMIN YALWA

YA Uba mai yawan jinƙai, bisa rahamarka ne ka ji addu'o'in masu ibada na Ikiliziyarka, kā juyad da matsimmu ya zama yalwa. Muna yi maka godiya da ladabi domin wannan muhimmiyar baiwataka. Muna roƙonka ka ci gaba da ƙaunarka mai nasiha gare mu, domin ƙasarmu ta ba da amfaninta a yalwace, zuwa ga girmanka da kuma jin daɗimmu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### DOMIN SALAMA DA TSIRA DAGA MAKIYAMMU

YA Allah maɗaukaki, Kai ne hasumiya mai ƙarfi da ke kare mu bayinka daga harin maƙiyammu. Muna yabonka muna yi maka godiya domin ka tsirad da mu daga abokan gabammu, da alherinka kuma ka ba mu kyautar salama. Mun bayyana yarda bisa alherinka ne kaɗai aka kiyaye mu. Muna roƙonka kuma ka riƙa nuna mana wannan jinƙanka, har kullum mu shaida kai ne Macecimmu mai ƙarfi; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*





### DOMIN KOMAWAD DA SALAMAR JAMA'A A KASAR NAN

YA Allah madawwami, Ubammu na Sama, Kai kaɗai ne ka nufi mutane su kasance da hankali ɗaya cikin gida. Muna ɗaukaka sunanka mai tsarki domin ya gamshe ka ka tsayad da husuma wadda ta ci ƙarfimmu cikin kwanakin nan. Muna roƙonka da tawali'u ka yi wa dukkammu alheri, domin nan gaba mu yi tafiya da ladabi bisa umarninka mai tsarki. Ka taimake mu mu yi zaman natsuwa da salama game da dukkan ibada da sahihanci, kullum mu miƙa maka baikon yabommu da godiyarmu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### DOMIN CETO DAGA ALOBA KO BALA'I KO CIWO

YA Ubangiji Allah, ba nufinka ba ne ka wahalad da 'yan adan. Muna yi maka godiya da dukkan zuciyarmu, domin cikin jinƙanka ka cece mu daga ciwo da azaba. Da zukata masu godiya muna bukatar mu miƙa kammu ga alherinka, da rayukammu da jikunammu, su zama hadaya rayayyiya gare ka; kullum muna yabo muna ɗaukaka nasiharka cikin Ikiliziyarka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### DOMIN BABTISMA

YA Allah maɗaukaki, Ubammu na Sama, wanda ka ba mu Farillar Babtisma domin waɗanda aka sake haifarsu su zama magadan ceto madawwami, muna yi maka godiya daga zuciyarmu domin wannan kyautarka. Kuma muna roƙonka da tawali'u ka yarda mu da aka maishe mu abokan tarayyar mutuwar Ɗanka, a maishe mu abokan tarayya ga tashinsa; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### DOMIN JIBIN UBANGIJI

YA Ubangiji Yesu Almasihu, wanda ka ayyana wannan Farilla, domin ta tabbata mana da ƙaunarka, ta kuma tuna mana da raɗaɗinka kullum, ka yarda mu da mu ke ci da bangaskiya tare da godiya mu yi girma ta kowace hanya cikinka, har mu kai ga farincikinka madawwami; Kai da ka ke rayayye kana mulki tare da Uba da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya ba matuƙa. *Amin.*

*Ko wannan,*

YA Ubangiji, wanda ka bar mana Farilla mai ban al'ajabi, don ta tuna mana da raɗaɗinka, ka yarda mu girmama zuzzurfan al'amuran nan na Jikinka da Jininka, har a koyaushe mu san amfanin fansarka cikin zukatammu; Kai da ka ke rayayye kana mulki tare da Uba cikin ɗayantuwar Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya ba matuƙa. *Amin.*

*Idan ana bukatar a yi godiya domin waɗansu alherai, ya isa a ce,* Mu gode wa Allah domin . . . *Sai a yi shuru ɗan lokaci kaɗan, sa'an nan a ce,*

*Malami.* Ku yabi Allah, domin shi mai alheri ne.
*Amshi.* Jinƙansa kuma yā tabbata har abada.

## DAGA KARSHE

*Addu'o'i da Godiya za a ƙare su da ɗaya daga cikin waɗannan. Ana iya karanta ɗaya kuma bayan Sanyayyar Addu'a ta uku a Addu'ar Maraice.*

1

*Malami.* Ubangiji ya kasance tare da ku.
*Amshi.* Tare da ruhunka kuma.
*Malami.* Mu yabi Ubangiji.
*Amshi.* Godiya ta tabbata ga Allah.

2

GA Allah Uba, wanda ya ƙaunace mu, ya karɓe mu ta wurin ƙaunataccen Ɗansa:

Ga Allah Ɗa, wanda ya ƙaunace mu, ya kwance mana ƙangin zunubammu ta jininsa:

Ga Allah Ruhu Mai tsarki, wanda ke kwarara ƙaunar Allah a zukatammu:

Ga Allah ɗaya mai gaskiya, dukkan ƙauna da dukkan ɗaukaka su tabbata yanzu da dukkan zamanai. *Amin.*

3

ALLAH Maɗaukaki mai jinƙai ya albarkace mu ya tsare mu cikin daren nan da har abada abadin. *Amin.*





4

ADDU'AR KIRSOSTOM ADALI

YA Allah maɗaukaki, wanda ka ba mu alheri a wannan lokaci da zuciya ɗaya mu yi maka addu'o'immu na tarayya, kā yi alkawari idan mutum biyu ko uku sun taru cikin sunanka, za ka biya bukatunsu. Ya Ubangiji, ka cika muradin bayinka da roƙe-roƙensu yanzu, yadda za su fi amfani a gare su, kana ba mu sanin gaskiyarka cikin zamanin nan, cikin zamani mai zuwa kuma rai madawwami. *Amin.*

*Korintiyawa II.13.14*

ALHERIN Ubangijimmu Yesu Almasihu, da ƙaunar Allah, da zumuntar Ruhu Mai tsarki, su kasance tare da mu duka har abada abadin. *Amin.*

# SANYAYYUN ADDU'O'I DA WASIKU DA BISHARA

### ZA A YI AMFANI DA SU A DUKKAN KWANAKIN SHEKARA

*Da maraice kafin Ranar Lahadi ko Rana Tsattsarka, za a karanta Sanyayyar Addu'a ta Ranar.*

*Addu'ar da Wasikar da Bisharad ɗa aka sanya domin Lahadi, za a yi amfani da su cikin dukkan makon da ke biye, in ba a sanya wadansu ba.*

## LAHADI TA FARI CIKIN ADVENT

WATO

## KWANAKIN TUNAWA DA ZUWAN ALMASIHU

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, ka yi mana alheri ka taimake mu mu watsad da ayyukan duhu, mu yi ɗamara da kayan ɗamara na haske, a zamanin wannan rai mai ƙarewa, wanda a cikinsa ne Yesu Almasihu ya zo gare mu da tawali'u mai yawa; domin a rana ta ƙarshe, sa'ad da zai zo cikin Zatinsa maɗaukaki, don ya yi wa rayayyu da matattu shari'a, mu tashi zuwa rai marar ƙarewa; albarkacin Shi wanda ya ke rayayye yana mulki tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, yanzu da har abada. *Amin.*

*Za a rika karanta wannan Sanyayyar Addu'a kowace rana cikin Advent, bayan wadansu Sanyayyun Addu'o'i, har ya zuwa Jajiberen Kirsimati.*

WASIKA. Romawa 13.8–14.
BISHARA. Matta 21.1–13.

## LAHADI TA BIYU CIKIN ADVENT

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji mai albarka, wanda ka nufa aka rubuta dukkan Littattafai Masu tsarki domin a koya mana; ka





yarda mu saurare su, mu karanta su, mu kula da su, mu koye su, har mu amfana; domin ta jimiri da taimakon Maganarka mai tsarki mu ɗore cikin sazuciyan nan mai albarka ta samun rai madawwami, mu riƙe ta kankan. Domin ita ce ka ba mu albarkacin Macecimmu, Yesu Almasihu. *Amin.*

WASIKA. Romawa 15.4–13.
BISHARA. Luka 21.25–33.

## LAHADI TA UKU CIKIN ADVENT

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji Yesu Almasihu, kafin zuwanka na farko ka aiko manzonka ya shirya maka hanya. Muna roƙonka ka nufa masu hidima da masu lura da riƙon amanar zurfafan al'amuranka su kuma su shirya maka hanya, ta juyo da zukatam marasa biyayya su bi hikimar masu adalci. Ta haka a zuwanka na biyu garin yi wa duniya shari'a, a iske mu mutane abin karɓa a gare ka; Kai da ka ke rayayye kana mulki tare da Uba da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya har abada abadin. *Amin.*

WASIKA. Korintiyawa I.4.1–5.
BISHARA. Matta 11.2–10.

## LAHADI TA HUƊU CIKIN ADVENT

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji, muna roƙonka ka bayyana ikonka, ka shigo tsakanimmu, ka agaje mu da ƙarfinka mai yawa. Kuma ko da ya ke zunubammu da muguntammu suna hana mu yin tseren nan da ke gabammu, ka nufa alherinka mai yawa da jinƙanka su taimake mu, su cece mu kuma da hanzari, ta dalilin kafarad da Ɗanka Ubangijimmu ya yi. Girma da ɗaukaka su tabbata a gare shi tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, har matuƙar zamani. *Amin.*

WASIKA. Filibiyawa 4.4–7.
BISHARA. Yohanna 1.19–28.

## RANAR KIRSIMATI
WATO
## RANAR HAIFUWAR UBANGIJIMMU

25 GA DISAMBA

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, kā ba mu Ɗanka makaɗaici ya ɗauki ɗabi'armu, kā kuma nufi Budurwa mai tsarkin rai ta haife shi a lokaci ya wannan. Tun da ya ke an sake haifuwarmu, an kuma maishe mu 'ya'yanka ta wurin tallafanci da alheri, ka nufa Ruhunka Mai tsarki ya riƙa sabunta mu kowace rana; albarkacin Yesu Almasihu, wanda ya ke rayayye yana mulki tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya har abada abadin. *Amin.*

WASIKA. Ibraniyawa 1.1–12.
BISHARA. Yohanna 1.1–14.

## RANAR ISTIFANUS ADALI

26 GA DISAMBA

SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji, muna roƙonka ka sa a cikin dukkan wahalad da mu ke sha a duniya sabo da shaidar Gaskiyarka, mu zuba ido Sama, ta bangaskiya mu ga ɗaukakad da za a bayyana. Kuma da ya ke mu cikakku ne da Ruhu Mai tsarki, mu koyi yadda za mu ƙaunaci masu tsananta mana, mu sa musu albarka, bisa gurbin Istifanus Adali, mai shahadanka na farko, wanda ya yi addu'a gare ka don makisansa, ya Yesu Mai albarka; Kai da ka ke tsaye a hannun dama na Allah don taimakon dukkan masu shan wahala sabili da Kai, wanda Kai kaɗai ne Mai sadarwa da Mai tsaya mana a gun Uba. *Amin.*

*Sa'an nan za a karanta Sanyayyar Addu'a ta Ranar Kirsimati, wadda za a riƙa karantawa kowace rana har ya zuwa ƙarshen shekara.*

MAIMAKON WASIKA. Ayyukan Manzanni 7.55–60.
BISHARA. Matta 23.34–39.





## RANAR YOHANNA ADALI MAI BISHARA

27 GA DISAMBA

SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji mai jinƙai, muna roƙonka ka sa haskenka bisa Ikiliziyarka; kuma sabo da wayewar kai ta koyarwar Yohanna, Manzonka mai Bishara mai albarka, ka yarda ta yi tafiya cikin hasken gaskiyarka, domin a ƙarshe ta kai ga hasken rai madawwami; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Yohanna I.1.1–10.
BISHARA. Yohanna 21.19b–25.

## RANAR TUNAWA DA JARIRAI MARASA LAIFI

28 GA DISAMBA

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, wanda ka ƙaddara 'yan yara da masu shan mama su yabe ka, kā kuma sa jarirai su ɗaukaka ka ta mutuwarsu, ka kăshe zukatammu ga dukkan miyagun halayemmu. Ka kuma ƙarfafa mu da alherinka har mu ɗaukaka sunanka mai tsarki, ta zamammu marar laifi da bangaskiyarmu mai aminci har ga mutuwa; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

MAIMAKON WASIKA. Ru'ya ta Yohanna 14.1–5.
BISHARA. Matta 2.13–18.

## LAHADI TA FARI BAYAN KIRSIMATI

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, kā ba mu Ɗanka makaɗaici ya ɗauki ɗabi'armu, kā kuma nufi Budurwa mai tsarkin rai ta haife shi a lokaci ya wannan. Tun da ya ke an sake haifuwarmu, an kuma maishe mu 'ya'yanka ta wurin tallafanci da alheri, ka nufa Ruhunka Mai tsarki ya riƙa sabunta mu kowace rana; albarkacin Yesu Almasihu, wanda ya ke rayayye yana

mulki tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya har abada abadin. *Amin.*

WASIKA. Galatiyawa 4.1–7.
BISHARA. Matta 1.18–25.

## SABUWAR SHEKARA DA RANAR KACIYAR ALMASIHU

I GA JANAIRU

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, bisa nufinka ne aka yi wa Ɗanka mai albarka kaciya, yā kuma yi biyayya da umarnin da aka sanya wa 'yan adan. Ka yi mana kaciya mai gaskiya ta ruhaniya, domin mu yi biyayya da nufinka mai albarka cikin dukkan abu. Ka kuma kashe zukatammu da dukkan gaɓoɓimmu ga dukkan sha'awoyin duniya da na jiki; albarkacin Shi da ke Ɗanka, Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Ubangiji Allah madawwami, wanda ka kawo bayinka farkon wannan shekara, muna roƙonka da tawali'u ka gafarta mana saɓe-saɓen da muka yi a dā; da alheri kuma ka dawwama tare da mu dukkan kwanakin rammu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Romawa 4.8–14: *ko,* Afisawa 2.11–18.
BISHARA. Luka 2.15–21.

## LAHADI TA BIYU BAYAN KIRSIMATI

*Sai a yi amfani da waɗannan kowace rana bayan Ranar Kaciya har ya zuwa Epiphany.*

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, da al'ajabi ne ka halicci 'yan adan cikin siffarka, kuma da al'ajabi mafi girma ka fanshe su. Muna roƙonka ka nufa, yadda ka mai da Ɗanka Ubangijimmu Yesu Almasihu ya ɗauki siffar 'yan adan, haka mu kuma mu zama masu tarayya ga yanayin Allahntakarka; albarkacin Ɗanka da ke rayayye yana mulki tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya har abada abadin. *Amin.*

WASIKA. Korintiyawa II.8.9.
BISHARA. Yohanna 1.14–18.





## EPIPHANY WATO BAYYANUWAR ALMASIHU GA SAURAN AL'UMMA

6 GA JANAIRU

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah, wanda ka bayyana Ɗanka makaɗaici ga sauran al'umma ta biyaswar tauraro; da jinƙai ka yarda ka bi da mu da muka san ka yanzu ta bangaskiya, har mu kai ga sanin Allahntakarka maɗaukaki bayan wannan rai; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Afisawa 3.1–12.
BISHARA. Matta 2.1–12.

*An yarda a rika karanta waɗannan har kwana bakwai bayan Epiphany ban da Lahadin.*

## LAHADI TA FARI BAYAN EPIPHANY

SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji, muna roƙonka da jinƙanka ka karɓi addu'o'in mutanenka da ke kira gare ka. Ka nufa su gane, su kuma fahinci abubuwan da suka kamace su su yi, su kuma sami alheri da ikon da za su aikata su da aminci; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Romawa 12.1–5.
BISHARA. Luka 2.41–52.

## LAHADI TA BIYU BAYAN EPIPHANY

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki madawwami, wanda ke mallakar dukkan abubuwan da ke cikin Sama da ƙasa, da jinƙai ka ji roƙe-roƙen mutanenka, ka ba mu salamarka kuma dukkan kwanakin rammu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Romawa 12.6–16b.
BISHARA. Yohanna 2.1–11.

## LAHADI TA UKU BAYAN EPIPHANY

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki madawwami, da jinƙai ka dubi rashin ƙarfimmu; kuma ka miƙa hannun damanka, domin ka kare mu daga dukkan hatsarori, ka taimake mu cikin dukkan bukace-bukacemmu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Romawa 12.16c–21.
BISHARA. Matta 8.1–13.

## LAHADI TA HUƊU BAYAN EPIPHANY

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah, ka sani muna cikin manyan hatsarori masu yawa, kuma sabo da rashin ƙarfin ɗabi'armu ba ma iya tsayawa sosai kullum ba. Ka ba mu ƙarfi da kariyarka, don su agaje mu cikin dukkan hatsarori, su fisshe mu kuma daga dukkan jarabobi; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Romawa 13.1–7.
BISHARA. Matta 8.23–34.

## LAHADI TA BIYAR BAYAN EPIPHANY

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji, muna roƙonka ka riƙe Ikiliziyarka, iyalin gidanka, a koyaushe cikin addininka mai gaskiya, domin su waɗanda ke sa zuciya ga alherinka na Sama kaɗai, har abada ka kare su da ikonka mai girma; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Kolosiyawa 3.12–17.
BISHARA. Matta 13.24b–30.





## LAHADI TA SHIDA BAYAN EPIPHANY

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah, kā bayyana Ɗanka mai albarka domin ya hallaka ayyukan Shaiɗan, yă maishe mu 'ya'yan Allah da magadan rai madawwami. Muna roƙonka ka nufa mu da mu ke da wannan bege mu tsarkake kammu, kamar yadda Shi mai tsarki ne; domin in ya sake bayyana da iko da ɗaukaka mai yawa a maishe mu kamarsa cikin madawwamin mulkinsa maɗaukaki, inda ya ke raye yana mulki tare da Kai, ya Uba, da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya har abada abadin. *Amin.*

WASIKA. Yohanna I.3.1–8.
BISHARA. Matta 24.23–31.

## LAHADI TA UKU KAFIN LENTI

ANA CE DA ITA

## SEPTUAGESIMA

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji, muna roƙonka ka yi mana alheri, ka saurari addu'o'in mutanenka, domin mu da muka cancanci hukunci sabo da laifofimmu mu sami ceto bisa rahamarka da jinƙanka, domin girman sunanka; albarkacin Yesu Almasihu Macecimmu, wanda ya ke rayayye yana mulki tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya har abada abadin. *Amin.*

WASIKA. Korintiyawa I.9.24–27.
BISHARA. Matta 20.1–16.

## LAHADI TA BIYU KAFIN LENTI

ANA CE DA ITA

## SEXAGESIMA

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji Allah, ka sani ba mu amince da kowane abin da mu ke yi ba, ka ji ƙammu ka nufa bisa ikonka a kare mu daga dukkan wahalce-wahalce; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Korintiyawa II.11.19–31.
BISHARA. Luka 8.4–15.

## LAHADI KAFIN LENTI

ANA CE DA ITA

## QUINQUAGESIMA

SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji, kā koya mana dukkan ayyukammu, im ba ƙauna, ba su da amfani. Ka aiko da Ruhunka Mai tsarki, ka cika zukatammu da kyakkyawar baiwan nan, ƙauna, wadda ke haɗa mu cikin salama da kowace halin nagarta; kuma, im ba tare da ita ba, kowane mai rai tamkar matacce ne a gare ka. Ka ba mu wannan; albarkacin Ɗanka Makaɗaici, Yesu Almasihu. *Amin.*

WASIKA. Korintiyawa I.13.1–13.
BISHARA. Luka 18.31–43.

## RANA TA FARI CIKIN LENTI

ANA CE DA ITA

## LARABAR HURWA

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki madawwami, ba ka ƙin kowane abin da ka halitta, kana kuwa gafarta zunuban dukkam masu tuba. Ka halicci zukata sababbi masu tuba a cikimmu, domin mu yi kukan zunubammu yadda ya kamata, mu gane kasawarmu, mu sami cikakkun shafewa da gafara daga gare ka, ya Allah na dukkan jinƙai; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Za a riƙa karanta wannan Sanyayyar Addu'a kowace rana cikin Lenti, bayan Sanyayyar Addu'a ta ranar, har ya zuwa ran Alhamis kafin Ista.*

MAIMAKON WASIKA. Joel 2.12–17.
BISHARA. Matta 6.16–21.

## LAHADI TA FARI CIKIN LENTI

SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji, wanda ka yi tat'awwu'i kwana arba'in dare da rana sabili da mu, ka yi mana alherin da za mu yi irin wannan kamewa, domin, lokacin da Ruhu ke rinjayar jikimmu, mu riƙa biyayya da nufinka mai aminci, cikin





hakikanin gaskiya da tsarkakewa, sabo da girmanka da ɗaukakarka; Kai da ka ke rayayye kana mulki tare da Uba da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya har matuƙar zamani. *Amin.*

WASIKA. Korintiyawa II.6.1–10.
BISHARA. Matta 4.1–11.

## LAHADI TA BIYU CIKIN LENTI

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, ka sani ba mu da ikon taimakon kammu da kammu. Ka kiyaye jikimmu da ruhummu domin a kare mu daga dukkan wahalan da ke samun jiki, da kuma dukkan miyagun tunanin da ke raunana ruhu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Tassalunikawa I.4.1–8.
BISHARA. Matta 15.21–28.

## LAHADI TA UKU CIKIN LENTI

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, muna roƙonka ka biya wa bayinka masu tawali'u muradin zuciyarsu, ka kuma miƙa hannun dama na Zatinka ya kare mu daga dukkan maƙiyammu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Afisawa 5.1–14.
BISHARA. Luka 11.14–28.

## LAHADI TA HUƊU CIKIN LENTI

ANA CE DA ITA

## LAHADIN TUNAWA DA IYAYE MATA

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, mu da muka cancanci hukunci sabo da muguntarmu, muna roƙonka ka ji ƙammu, bisa taimakon alherinka ka kuɓutad da mu; albarkacin Macecimmu, Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Galatiyawa 4.21–31: *ko,* Ibraniyawa 12.22–24.
BISHARA. Yohanna 6.1–14.

## LAHADI TA BIYAR CIKIN LENTI

### ANA CE DA ITA

## LAHADIN RAƊAƊIN ALMASIHU

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, muna roƙonka ka ji ƙan mutanenka; da alherinka mai yawa ka mallake su, ka kiyaye su kuma cikin jiki da ruhu, nan gaba har abada; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Ibraniyawa 9.11–15.
BISHARA. Yohanna 8.46–59b.

## LAHADI KAFIN ISTA

### ANA CE DA ITA

## LAHADIN GANYEN DABINO

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki madawwami, sabo da yawan ƙaunad da ka yi wa 'yan adan ne, kā aiko da Ɗanka Macecimmu Yesu Almasihu ya ɗauka wa kansa jiki irin namu, ya sha raɗaɗin mutuwa bisa giciye, domin dukkan 'yan adan su yi koyi da tawali'unsa mai yawa. Da jinƙai ka nufa mu yi koyi da haƙurinsa, mu kuma zama masu tarayya ga tashinsa, Shi Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Filibiyawa 2.5–11.
BISHARA. Matta 27.1–54.

*Idan za a ba da Jibin Ubangiji fiye da sau ɗaya a ranan nan, an yarda a karanta Matta 21.1–13 a sauransu domin Bisharar maimakon wadda aka sanya.*

## RAN LITININ CIKIN MAKO TSATTSARKA

MAIMAKON WASIKA. Ishaya 63.1–19.
BISHARA. Markus 14.1–72.

## RAN TALATA

MAIMAKON WASIKA. Ishaya 50.5–11.
BISHARA. Markus 15.1–39.





## RAN LARABA

WASIKA. Ibraniyawa 9.16–28.
BISHARA. Luka 22.1–71.

## RAN ALHAMIS

WASIKA. Korintiyawa I.11.17–34.
BISHARA. Luka 23.1–49.

## RAN JUMA'A TSATTSARKA

### SANYAYYUN ADDU'O'I

YA Allah maɗaukaki, muna roƙonka da alheri ka dubi jama'an nan, iyalinka, wadda dominta ne Ubangijimmu Yesu Almasihu ya yarda a ci amanarsa, a bashe shi ga hannun miyagun mutane, yǎ kuma sha raɗaɗin mutuwa bisa giciye; Shi da ke rayayye yana mulki tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya har abada abadin. *Amin.*

YA Allah maɗaukaki madawwami, Ruhunka ne ya ke mallakar dukkan jikin Ikiliziyarka, yana tsarkake ta. Ka saurari roƙe-roƙemmu da addu'o'immu da mu ke yi maka, sabo da kowane irin dangi na cikin Ikiliziyarka tsattsarka. Ka nufa dukkan gaɓoɓinta cikin nasu aiki da hidima su bauta maka da gaskiya da ibada; albarkacin Macecimmu, Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Allah mai jinƙai, Mahaliccin dukkan 'yan adan, ba ka ƙin kowane abin da ka halitta, ba ka kuwa son kowane mai zunubi ya halaka, amma ka fi so ya juyo, ya sami rai madawwami. Ka yi wa dukkan Yahudawa jinƙai, da Musulmi, da marasa binka, da ruɗaɗɗu; ka raba su da jahilci da taurin zuciya da raina Maganarka. Ka nufe su da komowa zuwa garkenka, ya Ubangiji mai albarka, domin su sami ceto tare da sauran Isra'ilawa na gaskiya, su zama garke ɗaya, hannun makiyayi ɗaya, Yesu Almasihu Ubangijimmu, wanda ya ke rayayye yana mulki tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya har abada abadin. *Amin.*

WASIKA. Ibraniyawa 10.1–25.
BISHARA. Yohanna 19.1–37.

## JAJIBEREN ISTA

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji Allah, mu da aka yi mana Babtisma zuwa mutuwar Ɗanka Mai albarka, Macecimmu Yesu Almasihu, ka nufa ta riƙa kashe sha'awoyin zukatammu a binne mu tare da shi, domin ta hanyar kabari da ƙofar mutuwa mu wuce zuwa ga tashimmu na farinciki, sabo da Shi wanda ya mutu, aka binne shi, ya kuma tashi daga matattu domimmu, Ɗanka Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Bitrus I.3.17–22.
BISHARA. Matta 27.57–66.

## RANAR ISTA

WATO

## RANAR TASHIN YESU DAGA MATATTU

*A Addu'ar Safe Ranar Ista da kwana bakwai bayanta, maimakon Venite, za a karanta ko a raira wannan,*

### WAKAR ISTA

GAMA an yanka Paskarmu, wato Almasihu : mu fa bari mu yi idimmu.
2 Ba tare da tsofon yisti ba : ba kuwa da yisti na ƙeta da na mugunta ba.
3 Amma da gurasa mara yisti : ta sahihanci da ta gaskiya. (*Korintiyawa I.5.7,8.*)
4 Almasihu da shi ke ya tashi daga matattu : ba shi koma mutuwa ba.
5 Nan gaba mutuwa ba ta da sauran mulki a kansa : gama mutuwa da ya mutu, ya mutu ga zunubi sau ɗaya,
6 Amma rai da ya ke rayuwa : yana rayuwa ga Allah.
7 Hakanan ku kuma, ku mai da kanku matattu ne ga zunubi : amma rayayyu ga Allah, cikin Almasihu Yesu. (*Romawa 6.9–11*).
8 An ta da Almasihu daga matattu : 'ya'yan fari daga cikin waɗanda ke barci.
9 Gama tun da mutuwa ta wurin mutum ta ke : ta wurin mutum kuma tashin matattu ya ke.





10 Gama kamar yadda cikin Adamu duka suna mutuwa : hakanan cikin Almasihu duka za su rayu. (*Korintiyawa I.15.20–22.*)

Ɗaukaka ta tabbata ga Uba : da Ɗa, da Ruhu Mai tsarki.

Kamar yadda ya ke a farko, da yanzu, hakanan kuma har abada : ba matuƙa. Amin.

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, ta albarkacin Ɗanka makaɗaici Yesu Almasihu ne ka yi nasara da mutuwa, ka kuwa buɗe mana ƙofar rai madawwami. Muna roƙonka da tawali'u, kamar yadda bisa alherinka ka sa muradai masu kyau cikin zukatammu, hakanan kuma bisa ga taimakonka na kullum ka nufe mu da cika su; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu, wanda ya ke rayayye yana mulki tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya har abada, ba matuƙa. *Amin.*

*An yarda a kara wannan addu'a a karanta Ranar Ista, da kwanaki bakwai na gaba.*

YA Allah, wanda ka ba da Ɗanka makaɗaici ya mutu kan giciye don fansarmu, kuma ta maɗaukakin tashinsa kā cece mu daga ikon maƙiyimmu; ka yarda mu mutu ga zunubi kowace rana tutur, har mu rayu tare da shi cikin murnar tashinsa; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Kolosiyawa 3.1–7.
BISHARA. Yohanna 20.1–10.

## RAN LITININ BAYAN ISTA

MAIMAKON WASIKA. Ayyukan Manzanni 10.34–43.
BISHARA. Luka 24.13–35.

## RAN TALATA BAYAN ISTA

MAIMAKON WASIKA. Ayyukan Manzanni 13.26–41.
BISHARA. Luka 24.36–48.

## LAHADI TA FARI BAYAN ISTA

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Uba maɗaukaki, wanda ka ba da makaɗaicin Ɗanka ya mutu sabo da zunubammu, yă kuma tashi don baratarmu; ka nufa mu kau da yisti na ƙeta da na mugunta daga

zukatammu, domin mu bauta maka kullum cikin tsabtar rai da gaskiya kuma; albarkacin Ɗanka Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Yohanna I.5.4–12.
BISHARA. Yohanna 20.19–23.

## LAHADI TA BIYU BAYAN ISTA

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, wanda ka ba da makaɗaicin Ɗanka ya zama mana hadaya don kau da zunubi, da kuma kwatancin rai mai ibada; ka ba mu alherin da za mu karɓi wannan albarka marar iyaka kullum da matuƙar godiya, mu yi ƙoƙari kuma kowace rana mu bi gurabu masu albarka na kamiltaccen zamansa mai tsarki; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Bitrus I.2.19–25.
BISHARA. Yohanna 10.11–16.

## LAHADI TA UKU BAYAN ISTA

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, wanda kana nuna hasken gaskiyarka ga waɗanda ke karkacewa, da nufin su juyo cikin hanyar gaskiya; ka nufa dukkan waɗanda aka shigo da su cikin zumuntar Addinin Almasihu, su rabu da al'amuran da ke sa su saɓa shaidarsu, su kiyaye dukkan irin abin da ya dace da shaidar; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin*

WASIKA. Bitrus I.2.11–17.
BISHARA. Yohanna 16.16–22.

## LAHADI TA HUƊU BAYAN ISTA

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, Kai kaɗai ne mai ikon sarrafta kangararrun nufe-nufen masu zunubi da sha'awoyinsu. Ka sa mu mutanenka mu so abin da ka umarta, mu yi marmarin abin da ka alkawarta, domin cikin sake-sake masu yawa daban daban na duniyan nan, mu ƙallafa rammu wurin da sahihin farinciki ke samuwa; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Yakubu I.17–21.
BISHARA. Yohanna 16.5–15.





## LAHADI TA BIYAR BAYAN ISTA

### ANA CE DA ITA

## LAHADIN ROKO SABO DA SANA'O'I

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji, daga gare ka ne dukkan abubuwa masu kyau ke fitowa. Ka nufa mu bayinka masu tawali'u, ta izawar Ruhunka Mai tsarki, mu riƙa tunanin abubuwan da su ke da kyau, kuma da jinƙanka ka nufe mu da cika su; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Yakubu I.22–27.
BISHARA. Yohanna 16.23b–33.

## RANAR HAWA SAMA

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, muna gaskatawa Ɗanka makaɗaici Ubangijimmu Yesu Almasihu ya hau cikin Sammai. Hakanan kuma muna roƙonka ka nufa cikin zuciyarmu da tunanimmu mu kuma mu hau can, kullum mu zauna tare da Shi wanda ya ke rayayye yana mulki tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya har abada abadin. *Amin.*

MAIMAKON WASIKA. Ayyukan Manzanni I.1–11.
BISHARA. Markus 16.14–20: *ko*, Luka 24.44–53.

*An yarda a riƙa karanta wannan Addu'a da Wasiƙa da Bishara har kwana bakwai bayan Ranar Hawa Sama, sai dai in an shirya wani abu daban cikin wannan Littafi, ko kuma da iznin Bishop.*

## LAHADI MAI BIN RANAR HAWA SAMA

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah, maɗaukakin Sarki, wanda ka ɗaukaka Ɗanka makaɗaici Yesu Almasihu da babbar nasara zuwa ga mulkinka cikin Sama, muna roƙonka kada ka bar mu marayu; amma ka aiko mana da Ruhunka Mai tsarki ya ƙarfafa mu, ya ɗaukaka mu zuwa ga wurin nan inda Macecimmu Yesu Almasihu ya riga tafiya; Shi wanda ya

ke rayayye yana mulki tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya har abada abadin. *Amin.*

WASIKA. Bitrus I.4.7–11.
BISHARA. Yohanna 15.26—16.4a.

## RANAR ZUWAN RUHU MAI TSARKI
### ANA CE DA ITA
## WHITSUNDAY

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah, a lokaci ya wannan ne ka koya wa zukatan amintattun mutanenka, ta aiko musu da hasken Ruhunka Mai tsarki. Ka nufa albarkacin Ruhun nan mu sami madaidaiciyar basira da ganewa cikin dukkan abu; nan gaba kullum mu yi farinciki sabo da tsattsarkan taimakonka; albarkacin Almasihu Yesu Macecimmu, wanda ya ke rayayye yana mulki cikin ɗayantuwar wannan Ruhu, Allah ɗaya har abada abadin. *Amin.*

MAIMAKON WASIKA. Ayyukan Manzanni 2.1–11.
BISHARA. Yohanna 14.15–31b.

## RAN LITININ
## BAYAN ZUWAN RUHU MAI TSARKI

MAIMAKON WASIKA. Ayyukan Manzanni 10.34–48.
BISHARA. Yohanna 3.16–21.

## RAN TALATA
## BAYAN ZUWAN RUHU MAI TSARKI

MAIMAKON WASIKA. Ayyukan Manzanni 8.14–17.
BISHARA. Yohanna 10.1–10.

## LAHADIN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki madawwami, wanda ka yi mana alheri mu bayinka, ta shaidar amintacciyar bangaskiya, mu ɗaukaka madawwamin Tirniti; kuma bisa ikon Maɗaukakin Zatinka mu yi sujada ga Allah ɗaya Maɗaukaki;





muna roƙonka ka riƙe mu tabbatattu cikin wannan bangaskiya, ka kare mu nan gaba har abada daga dukkan cuce-cuce, Kai da ka ke rayayye kana mulki, Allah ɗaya har abada abadin. *Amin.*

MAIMAKON WASIKA. Ru'ya ta Yohanna 4.1–11.
BISHARA. Yohanna 3.1–15.

## LAHADI TA FARI
## BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah, ƙarfin dukkan waɗanda ke dogara gare ka, da jinƙai ka saurari addu'o'immu. Kuma da ya ke sabo da rarraunan jikimmu mai mutuwa, im ba tare da kai ba ba mu iya yin wani abin kirki, ka ba mu taimakon alherinka, domin ta bin umarninka mu gamshe ka cikin nufi duk da aiki; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Yohanna I.4.7–21.
BISHARA. Luka 16.19–31.

## LAHADI TA BIYU
## BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji, wanda ba ka taɓa fasa taimako da biyad da waɗanda ka goye su cikin tsoronka da ƙaunarka ba, muna roƙonka ka tsare mu cikin kariyarka, ka kiyaye mu; kuma ka nufa mu tsoraci sunanka mai tsarki, mu yi ƙaunarsa tutur; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Yohanna I.3.13–24.
BISHARA. Luka 14.16–24.

## LAHADI TA UKU
## BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji, muna roƙonka da jinƙai ka ji mu. Ka sa kuma mu waɗanda ka nufe mu da zuciyar yin addu'a, bisa taimakon ikonka a kare mu, a ƙarfafa mu cikin dukkan

hatsari da masifa; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Bitrus I.5.5b–11.
BISHARA. Luka 15.1–10.

## LAHADI TA HUDU BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah, kariyar dukkan waɗanda ke dogara gare ka, im ba tare da kai ba, babu wani abin da ke da ƙarfi ko tsarki. Ka ƙara mana jinƙanka a wadace; kuma da ya ke kai ne mamallakimmu da mai bishe mu, ka nufa mu shige abubuwan duniya marasa ƙarko, don a ƙarewa kada mu yi hasarar abubuwan da su ke madawwama. Ka yi mana wannan, ya Uba na Sama, domin martabar Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Romawa 8.18–23.
BISHARA. Luka 6.36–42.

## LAHADI TA BIYAR BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji, muna roƙonka bisa ga ikonka ka yarda a kintsa al'amuran duniyan nan cikin salama, domin Ikiliziyarka ta bauta maka da farinciki, game da nutsuwa irin taka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Bitrus I.3.8–15a.
BISHARA. Luka 5.1–11.

## LAHADI TA SHIDA BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah, wanda ka shirya wa masu ƙaunarka abubuwa masu kyau waɗanda sun wuce fahimin mutun; ka cika zukatammu da ƙauna zuwa gare ka, domin mu da ke ƙaunarka gaba da komai, mu kai ga alkawaranka waɗanda suka wuce burimmu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Romawa 6.3–11.
BISHARA. Matta 5.20–26.





## LAHADI TA BAKWAI BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangijin dukkan ƙarfi da iko, mafarin dukkan alheri, Mai ba da su kuma, ka dasa ƙaunar sunanka cikin zukatammu; ka inganta addini mai gaskiya a cikimmu; ka cishe mu da iyakar nagarta; bisa ga jinƙanka mai yawa kuma ka nufe mu da dawwama a cikinsu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Romawa 6.19–23.
BISHARA. Markus 8.1–9.

## LAHADI TA TAKWAS BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah, wanda hukuncinka matabbaci ne, kana kuwa shirya dukkan abubuwa cikin Sama da ƙasa; muna roƙonka da tawali'u ka kawar mana da dukkan abubuwa masu cutarwa; ka ba mu waɗanda ke masu amfani a gare mu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Romawa 8.12–17.
BISHARA. Matta 7.15–21.

## LAHADI TA TARA BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji, muna roƙonka ka ba mu Ruhunka, don kullum mu yi tunanin irin abubuwan da suka dace, mu aikata su kuma. Sa'an nan bisa taimakonka mu da ba mu iya wani abu mai kyau im ba tare da kai ba, mu sami ikon yin zamammu daidai da nufinka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Korintiyawa I.10.1–13.
BISHARA. Luka 16.1–9: *ko*, 15.11–32.

## LAHADI TA GOMA BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji mai jinƙai, ka saurari addu'o'in bayinka masu tawali'u; kuma ka nufa su roƙi abubuwan da za su gamshe ka, domin su sami bukatarsu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Korintiyawa I.12.1–11.
BISHARA. Luka 19.41–47a.

## LAHADI TA GOMA SHA ƊAYA BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah, wanda ka bayyana ikonka marar iyaka musamman ta nuna jinƙai da jin tausayi; da jinƙanka ka yi mana alheri, domin mu yi tafiya a cikin tafarkin umarninka, mu kai ga alkawaranka masu nasiha, mu kuma zama masu tarayya cikin taskokinka a Sama; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Korintiyawa I.15.1–11.
BISHARA. Luka 18.9–14.

## LAHADI TA GOMA SHA BIYU BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki madawwami, wanda shirinka ga jin addu'a ya fi namu na yin addu'a, ka kan biya muradimmu fiye da yadda ya cancance mu. Ka kwararo mana yalwar jinƙanka, kana gafarta mana abubuwan da lamirimmu ke tsoronsu; ka ba mu abubuwa masu kyau waɗanda ba mu isa mu roƙa ba, sai dai ta dalilin isar da sadarwar Ɗanka Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Korintiyawa II.3.4–9.
BISHARA. Markus 7.31–37.





## LAHADI TA GOMA SHA UKU BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki mai jinƙai, ta wurin baiwarka kaɗai ne mutanenka amintattu su ke yi maka hidima ta gaskiya wadda ta isa yabo. Muna roƙonka ka nufa mu bauta maka da aminci cikin wannan rai, domin a ƙarewa kada mu rasa samun alkawaranka na Sama; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Galatiyawa 3.16–22: *ko*, Ibraniyawa 13.1–6.
BISHARA. Luka 10.23–37.

## LAHADI TA GOMA SHA HUƊU BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki madawwami, ka ƙara mana bangaskiya da bege da ƙauna. Kuma ka nufe mu da ƙaunar abin da ka umarta, domin mu karɓi abin da ka alkawarta; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Galatiyawa 5.16–24.
BISHARA. Luka 17.11–19.

## LAHADI TA GOMA SHA BIYAR BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji, muna roƙonka ka kiyaye Ikiliziyarka kullum da jinƙanka. Kuma sabo da im ba tare da kai ba, mutum faɗaɗɗe ne cikin rashin ƙarfinsa, ka kiyaye mu kullum bisa taimakonka daga dukkan abubuwa masu cutarwa, ka bi da mu zuwa ga abubuwa masu amfani don cetommu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Galatiyawa 6.11–18.
BISHARA. Matta 6.24–34.

## LAHADI TA GOMA SHA SHIDA BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji, muna roƙonka ka ji tausayin Ikiliziyarka, ka tsarkake ta, ka kare ta. Kullum kuma ka tsare ta da taimakonka da alherinka, gama ba ta da iko ta dawwama lafiya ban da taimakonka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Afisawa 3.13–21.
BISHARA. Luka 7.11–17.

## LAHADI TA GOMA SHA BAKWAI BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji, muna roƙonka ka sa alherinka ya kiyaye mu yau da gobe; ka nufa kuma kullum mu dinga yin dukkan nagargarun ayyuka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Afisawa 4.1–6.
BISHARA. Luka 14.1–11.

## LAHADI TA GOMA SHA TAKWAS BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji, muna roƙonka ka yi wa mutanenka alherin da za su iya dagewa da gwaje-gwajen duniya, da na jiki, da na Shaiɗan; su bi ka kuma, ya Allah makaɗaici, da zukata masu tsarki da hankula masu tsabta; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Korintiyawa I.1.4–8.
BISHARA. Matta 22.34–46.

## LAHADI TA GOMA SHA TARA BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah, im ba tare da kai ba, ba mu iya gamshe ka; don haka da jinƙanka ka nufa Ruhunka Mai tsarki ya bi da





zukatammu cikin kowane abu, ya yi mulkinsu kuma; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Afisawa 4.17–32.
BISHARA. Matta 9.1–8.

## LAHADI TA ASHIRIN BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki mafi jinƙai, muna roƙonka bisa ga wadatar alherinka ka tsare mu daga dukkan abubuwan da za su cuce mu, domin mu, da ke shiryayyu ne cikin jiki da ruhu, da karsashi mu cika abin da ka nufe mu da yi; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Afisawa 5.15–21.
BISHARA. Matta 22.1–14.

## LAHADI TA ASHIRIN DA ƊAYA BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji mai jinƙai, muna roƙonka ka yi wa mutanenka amintattu gafara, ka ba su salama, domin su tsarkaka daga dukkan zunubansu, su bauta maka da natsattsen hankali; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Afisawa 6.10–20.
BISHARA. Yohanna 4.46b–54.

## LAHADI TA ASHIRIN DA BIYU BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji, muna roƙonka ka kiyaye Ikiliziyarka, iyalin gidanka, cikin ibada kullum; ka tsare ta daga dukkan masifu, ta lizima cikin bauta maka da himma cikin nagargarun ayyuka, zuwa ga ɗaukaka sunanka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Filibiyawa 1.3–11.
BISHARA. Matta 18.21–35.

## LAHADI TA ASHIRIN DA UKU BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah, mafakammu da ƙarfimmu, mafarin dukkan tsarki, muna roƙonka ka saurari sahihan addu'o'in Ikiliziyarka. Ka nufa kuma abubuwan da ta ke roƙo da bangaskiya, ta same su cikakku; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Filibiyawa 3.17–21.
BISHARA. Matta 22.15–22.

## LAHADI TA ASHIRIN DA HUƊU BAYAN TIRNITI

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji, muna roƙonka ka shafe laifofin mutanenka, domin bisa yalwar alherinka a kwance mana dukkan waɗannan maruruwan zunubammu da muka yi don rashin ƙarfimmu. Ka yarda da wannan, ya Uba na Sama, sabili da Macecimmu mai albarka Ubangijimmu Yesu Almasihu. *Amin.*

WASIKA. Kolosiyawa 1.3–12.
BISHARA. Matta 9.18–26.

## LAHADI KAFIN ADVENT

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji, muna roƙonka ka kuta hankulan mutanenka amintattu, domin su ba da 'ya'ya na ayyukan kirki a yalwace, su sami lada daga gare ka a yalwace kuma; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

MAIMAKON WASIKA. Irmiya 23.5–8.
BISHARA. Yohanna 6.5–14.

*Idan akwai sauran Lahadi kafin a kai kwanakin Advent, sai a ɗauki Sanyayyun Addu'o'i da Wasiku da Bisharad da aka bari bayan Epiphany. Idan kuma ba su kai ashirin da biyar ba, sai a bar waɗansu; sai dai kullum za a yi amfani da waɗannan Sanyayyun Addu'o'i da Wasiƙa da Bishara na ƙarshe a Lahadi kafin Advent.*





## RANAR ANDARAWAS ADALI

### 30 GA NUWAMBA

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, wanda ka yi wa Manzonka, Andarawas Adali, alheri, har ya yi biyayya nan da nan da kiran Ɗanka Yesu Almasihu, ya bi shi ba da jinkiri ba; ka sa mu kuma cikin kiran da aka yi mana ta wurin Kalmarka mai tsarki, da biyayya mu ba da kammu nan da nan domin mu cika umarninka mai tsarki; albarkacin Ɗanka Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Romawa 10.9–21.
BISHARA. Matta 4.18–22.

## RANAR TOMA ADALI

### 21 GA DISAMBA

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki madawwami, wanda ka ƙyale Manzonka Adali Toma ya yi shakkar tashin Ɗanka daga matattu, don a tabbatad da bangaskiyar; ka sa mu gaskata da Ɗanka Yesu Almasihu sosai ba da shakka ba ko kaɗan, domin kada bangaskiyarmu ta sami aibu a gabanka. Ka ji mu, ya Ubangiji, albarkacin Yesu Almasihu, wanda girma da ɗaukaka su tabbata a gare shi, tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, yanzu da har abada. *Amin.*

WASIKA. Afisawa 2.19–22.
BISHARA. Yohanna 20.24–31.

## RANAR JUYOWAR BULUS ADALI

### 25 GA JANAIRU

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah, ta wa'azin Manzonka mai albarka Bulus Adali ne ka nufa hasken Bishara ya haskaka ko'ina cikin duniya. Da ya ke muna tunawa da juyowarsa mai ban al'ajabi, muna roƙonka ka yarda mu bayyana maka godiya sabo da ita, ta bin koyarwatasa mai tsarki; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

MAIMAKON WASIKA. Ayyukan Manzanni 9.1–22.
BISHARA. Matta 19.27–30.

## RANAR MIKAWAR ALMASIHU CIKIN ƊAKIN IBADA

2 GA FEBRAIRU

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki madawwami, a kan rana irin ta yau ne aka miƙa Ɗanka makaɗaici cikin Ɗakin Ibada da jiki irin namu. Muna roƙonka da tawali'u bisa ga Zatinka ka nufa a miƙa mu kuma hakanan a gare ka, da zukata masu tsabta masu tsarki; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

MAIMAKON WASIKA. Malachi 3.1–5.
BISHARA. Luka 2.22–40.

## RANAR MATIYAS ADALI

24 GA FEBRAIRU

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, wanda ka zaɓi baranka mai aminci, Matiyas, ya zama ɗaya daga cikin Manzanninka goma sha biyu, a maimakon Yahuda maci amana; ka kare Ikiliziyarka kowane lokaci daga Manzannin ƙarya, domin ta sami masu hidima na gaskiya masu aminci, waɗanda za su mallake ta su bishe ta kuma; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

MAIMAKON WASIKA. Ayyukan Manzanni 1.15–26.
BISHARA. Matta 11.25–30.

## RANAR AIKEN JIBRA'ILU ZUWA GA BUDURWA MARYAMU

25 GA MARIS

SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji Allah, ta aiken mala'ika ne muka san haifuwar Ɗanka Yesu Almasihu cikin jiki. Muna roƙonka ka cika zukatammu da alherinka, domin ta giciyensa da raɗaɗinsa mu kai ga ɗaukakar tashinsa; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

MAIMAKON WASIKA. Ishaya 7.10–15.
BISHARA. Luka 1.26–38.





## RANAR MARKUS ADALI

25 GA AFRIL

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, wanda ka koya wa Ikiliziyarka tsattsarka shikashikan addini na ruhaniya ta hanyar Adali Markus mai Bishara; ka yi mana alheri, domin mu da ba mu da halin yara, waɗanda a ke jujjuyawa, iskar kowace ibada ta banza tana ɗaukar hankalinsu, mu kafu ga gaskiyar Bishararka mai tsarki; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Afisawa 4.7–16.
BISHARA. Yohanna 15.1–11.

## RANAR FILIBUS DA YAKUBU ADALAI

1 GA MAYU

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, domin a san ka da gaskiya shi ne samun rai madawwami, ka yarda mu sami sahihin sanin cewa, Ɗanka Yesu Almasihu shi ne Hanya, shi ne Gaskiya, shi ne Rai madawwami. Kuma ta bin sawun Manzanninka, Filibus da Yakubu Adalai, ka taimake mu mu yi tafiya sosai kan hanyad da za ta kai mu ga rai madawwami; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Yakubu 1.1–12.
BISHARA. Yohanna 14.1–14.

## RANAR BARNABA ADALI

11 GA YUNI

SANYAYYAR ADDU'A

YA Ubangiji Allah maɗaukaki, wanda ka cika Manzonka tsattsarka Barnaba da mafifitan bayebayen Ruhu Mai tsarki, muna roƙonka kada ka bar mu cikin talaucin bayebayenka masu yawa. Amma bisa ga rahamarka ka yarda mu amfane su zuwa ga girmanka da ɗaukakarka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

MAIMAKON WASIKA. Ayyukan Manzanni 11.22–30.
BISHARA. Yohanna 15.12–16.

## RANAR YOHANNA MAIBABTISMA

24 GA YUNI

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, ta ikonka ne aka haifi baranka Yohanna Maibabtisma ta hanya mai ban al'ajabi, aka aiko shi kuma ya shirya wa Ɗanka Macecimmu tafarki, ta yin wa'azin tuba. Ka nufa mu bi koyarwatasa da irin zamansa tsattsarka, domin mu yi tuban gaskiya, kamar yadda ya faɗa. Kuma bisa ga bin gurbinsa, kullum mu riƙa faɗin gaskiya, mu tsawata mugunta ba da tsoro ba, kuma mu jure wahala da haƙuri sabo da Gaskiya; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

MAIMAKON WASIKA. Ishaya 40.1–11.
BISHARA. Luka 1.57–80.

## RANAR BITRUS ADALI

29 GA YUNI

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, albarkacin Ɗanka Yesu Almasihu ne ka ba Manzonka Bitrus Adali bayebaye mafifita masu yawa, kuma ka umarce shi ya kiyaye garkenka da himma. Muna roƙonka ka nufa dukkan su Bishop da Fastoci su yi wa'azin Maganarka mai tsarki da aniya, mutane kuma su bi ta da biyayya, domin su karɓi kambin ɗaukaka marar dushewa; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

MAIMAKON WASIKA. Ayyukan Manzanni 12.1–11.
BISHARA. Matta 16.13–19.

## RANAR MARYAMU MAGADALIYA

22 GA YULI

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, Ɗanka mai albarka ya kira Maryamu Magadaliya, ya tsarkake ta, domin ta zama shaida ga tashinsa daga matattu. Ka yi mana alheri, ka nufa bisa rahamarka mu warke daga dukkan cuce-cucemmu, kuma kullum mu bauta maka cikin ikon ransa marar ƙarewa; Shi wanda ya ke rayayye yana mulki tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya ba matuƙa. *Amin.*

WASIKA. Korintiyawa II.5.14–17.
BISHARA. Yohanna 20.11–18.





## RANAR YAKUBU MANZO ADALI

25 GA YULI

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah mai jinƙai, tsattsarkar Manzonka Yakubu Adali ya bar ubansa da dukkan abin da ya mallaka, ya amsa kiran Ɗanka Yesu Almasihu nan da nan, ya bi shi. Hakanan kuma ka nufa mu rabu da dukkan kwaɗayin duniya da burin zuciya, mu zauna a shirye mu bi umarninka masu tsarki nan gaba har abada; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

MAIMAKON WASIKA. Ayyukan Manzanni 11.27—12.3a.
BISHARA. Matta 20.20–28.

## RANAR SAKE KAMANNIN ALMASIHU

6 GA AGUSTA

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah, wanda ka bayyana ɗaukakar Ɗanka makaɗaici a kan tsattsarkan dutsen nan kafin ya sha raɗaɗi; ka nufe mu bayinka da ke duban hasken annurinsa ta bangaskiya, a ƙarfafa mu domin mu ɗauki giciyen, a sanya mu kuma mu ɗauki kamanninsa cikin ɗaukaka mai hauhawa; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Yohanna I.3.1–3.
BISHARA. Markus 9.2–7.

## RANAR BARTALAMAWAS ADALI

24 GA AGUSTA

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki madawwami, wanda ka yi wa Manzonka Bartalamawas alheri har ya ba da gaskiya ga Kalmarka, ya yi wa'azinta kuma; muna roƙonka ka nufa Ikiliziyarka ta yi ƙaunar Kalmarka da ya gaskata, ta yi wa'azinta, ta karɓe ta kuma; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

MAIMAKON WASIKA. Ayyukan Manzanni 5.12–16.
BISHARA. Luka 22.24–30.

SANYAYYUN ADDU'O'I

## RANAR MATTA ADALI

21 GA SATUMBA

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, albarkacin Ɗanka mai albarka ne ka kira Matta daga karɓar haraji, domin ya zama ɗaya daga cikin Manzanni, ya kuma rubuta Bishara. Ka yi mana alherin da ba za mu yi ƙyashin zalunci da kuma gawurtaccen kwaɗayin dukiya ba; amma fa mu bi Ɗanka Yesu Almasihu, wanda ya ke rayayye yana mulki tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya har abada abadin. *Amin.*

WASIKA. Korintiyawa II.4.1–6.
BISHARA. Matta 9.9–13.

## RANAR MIKA'ILU DA SAURAN MALA'IKU

29 GA SATUMBA

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah madawwami, wanda ka ayyana mala'iku da mutane su yi maka hidima tsattsarka bisa tsari mai ban al'ajabi, da jinƙai ka yarda, kamar yadda ka nufa mala'ikunka tsarkaka kullum su riƙa bauta maka a Sama, hakanan kuma ka sanya su taimake mu, su tsare mu a nan; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

MAIMAKON WASIKA. Ru'ya ta Yohanna 12.7–12.
BISHARA. Matta 18.1–10.

## RANAR LUKA ADALI MAI BISHARA

18 GA OKTOBA

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, wanda ka kira Luka, ƙaunataccen likitan nan, wanda mu ke yabonsa sabo da Bisharad da ya rubuta, yǎ zama mai Bisharar warkad da ruhu; ka yarda mana dukkan cuce-cuce na rayukammu su warke sabo da magani mai kawo lafiya na koyarwarsa; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Timotawas II.4.5–15.
BISHARA. Luka 10.1–9: *ko*, 7.36–50.





## RANAR SIMAN DA YAHUDA ADALAI

28 GA OKTOBA

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah, wanda ka gina Ikiliziyarka bisa harsashin Manzanni da Annabawa, Yesu Almasihu kansa kuwa shi ne babban dutsen harsashin; ka nufa mu haɗa kammu hakanan cikin ɗayancin Ruhu bisa ga koyarwarsu, domin mu zama keɓaɓɓen mazauni abin karɓa a gare ka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Yahuda 1.1–8: *ko kuwa*, MAIMAKON WASIKA, Ru'ya ta Yohanna 21.9–14.
BISHARA. Yohanna 15.17–27.

## RANAR TUNAWA DA ADALAI DUKA

1 GA NUWAMBA

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, wanda ka haɗa mutanenka zaɓaɓɓu a cikin zumunta ɗaya ta jikin nan mai ruhaniya na Ɗanka Almasihu Ubangijimmu, ka yi mana alherin da za mu bi Tsarkakanka masu albarka da zaman gaskiya da tsarki. Ta haka za mu kai ga farinciki wanda ya fi gaban ambato, da ka shirya wa waɗanda ke ƙaunarka da zuciya ɗaya da aminci; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

MAIMAKON WASIKA. Ru'ya ta Yohanna 7.2–
BISHARA. Matta 5.1–12.

## RANAR TSARKAKEWAR MAJAMI'A

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah, bisa ga alherinka ne ka yarda mu sake tunawa da tsarkakewar wannan majami'a. Muna roƙonka ka aiko mana da albarkarka ta Sama. Kuma da ya ke Ɗakinka tsattsarka ne har abada, ka maishe mu keɓaɓɓun mazauna rayayyu, tsarkaka, abin karɓa a gare ka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Korintiyawa I.3.9–17: *ko*, Bitrus I.2.1–5.
BISHARA. Matta 21.12–16: *ko*, Yohanna 10.22–29.

# RANAR ADALIN DA AKA TSARKAKE MAJAMI'A DA SUNANSA

*Sai a yi amfani da Addu'a da Wasika da Bisharad da aka sanya cikin Littafin nan domin Ranar Adalin.*

## GODIYAR AMFANIN GONA

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah madaukaki madawwami, bisa alherinka ne ka ba mu amfanin gonaki bisa kwananinsu. Muna yi maka godiya da tawali'u da zuciya ɗaya sabo da wannan karamcinka. Muna kuma roƙonka ka ba mu alheri mu more su zuwa ga ɗaukakarka da taimakon masu bukata; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Galatiyawa 6.6–10.
BISHARA. Yohanna 4.31–36.



TSARIN YADDA ZA A BA DA

# JIBIN UBANGIJI

WATO

## TSATTSARKAR ZUMUNTA KE NAN

*Idan wani yana nufin zuwa Jibin Ubangiji, wanda shi mai munanan al'amura ne a sarari, ko ya yi wa makwabtansa laifi ko ta magana ko ta aiki, har yana sa jama'a su yi tuntuɓe, bayan Fasto kuma ya ji haka, sai ya kira shi ya sanashe shi lalle kada ya yi ƙarfin halin da zai zo Teburin Ubangiji, sai lokacin da ya bayyana a sarari, cewa, ya tuba da gaskiya, har ya gyara mugun zamansa na dā, domin hankalin Jama'ad da ya yi wa laifi, ya kwanta da haka, kuma ya saka wa waɗanda ya yi musu cuta, ko kuwa ya shaida nufinsa sosai cewa, zai aikata wannan farkon zarafin da ya samu.*

*Hakanan Fasto zai yi kuma da waɗanda ya ga suna yi wa juna ƙeta da ƙiyayya. Ba zai yarda su zo Teburin Ubangiji ba, sai yā sani sun sada zumunta tukuna. Idan kuwa ɗaya daga cikinsu ya yarda daga ainihin zuciyatasa, ya gafarta dukkan laifin da waninsa ya yi masa, har ya gyara laifin da shi kansa ya yi, amma wancan bai yarda su haɗa kai yadda Allah ke so ba, amma ya yi tsayayya har wa yau kan taurin kansa da ƙeta, ya kamata sai Fasto ya yarda da mai tuba din nan ya zo Jibin Ubangiji, amma ba mai tsayayya ba.*

*Amma dai kowane Fasto, idan ya hana kowa, bisa ga abin da aka ambata a bisa, dole ya sanad da Bishop nan da nan, bayan haka ya bi umarninsa.*

*Dukkan Sujadan nan za a faɗe ta da murya mai ƙarfi, yadda kowa zai ji.*

*Ba a yarda a ƙara waɗansu addu'o'i ga Sujadan nan da aka tsara ba, sai dai waɗanda aka yarda da su a nan. Kada kuma irin addu'ad da Faston shi kaɗai ke yi ta zama abin da za ta yautad da Sujadar, ta hana ta, ko ta sake tsarin Sujadar.*

*Ba za a ci gaba da cin Jibi ba sai dai akwai isassun jama'a, yadda Fasto ya ga ya cancanta. Kuma ko da ya ke babu masu cin Jibi fiye da ashirin a cikin Ikiliziya, duk da haka ba za a ci Jibi ba sai dai akwai mutun hudu (ko akalla uku) waɗanda za su ci tare da shi.*

*Kowane lokacin da a ke yin Jibin Ubangiji, ana so duk wadanda ke wurin su ci tare da Fasto, im ba abin da ya hana su.*

*A wajen manyam Majami'u ko Makarantu, inda akwai Fastoci da masu hidima da dama, dukkansu za su ci Jibi tare da Faston kowace Lahadi, im ba abin da ya hana su.*

*Lazumi ne dukkan gaɓoɓin Ikiliziya su ci Jibi sau uku ko fiye cikin shekara, ɗayansu kuma ranar Ista.*

*Al'adar Ikiliziya ce ta zamanin dā mutun ya yi tat'awwu'i kafin ya ci Jibi. Amma don a kau da shakka a kan abin da ya dace, an furta cewa, an yarda kowa ya shirya kansa ta wannan hanya, ko kuwa, bisa ga shawarar zuciyatasa a gaban Allah.*

*A lokacin Jibi za a shimfida Tebur da kyakkyawan farin zane. Sai ya kasance a cikin Majami'a kusa da jama'a, ko a wuri mai tsarki, inda aka sanya a karanta Addu'ar Safe da ta Maraice.*

*Don a kau da kowane dalilin gardama ko canfin da wani zai yi game da Gurasar da Ruwan inabin, ya isa a ce Gurasa irin wanda aka saba ci ne. Ana so kuma Gurasar ya kasance irin na alkama ne mafi kyau mafi tsabta da ke samuwa. Fasto da wakilan Ikiliziya su ne za su ba da Gurasar da Ruwan inabi don Jibi, daga aljihun Ikiliziya.*

*Bayan Sujada za a rarraba kudin Baikon don irin amfani masu ibada masu ƙauna, yadda Fasto da Wakilai suka ga ya cancanta. Idan kuma ba su jitu ba, za a rarraba shi yadda Bishop ya umarta.*

*Kowace shekara kowace gaɓar Ikiliziya za ta yi lissafi da Fasto, ko kuwa da Wakilansa, ta ba su dukkan kudin da ya wajaba, kuma da aka saba biya, bisa lokacinsu.*



# SHIRYA KAI DON JIBIN UBANGIJI

*Wanda an yarda Fasto da jama'a su raira ko su karanta nan da nan kafin Jibin Ubangiji.*

*Za a karanta duka, kuma da murya mai ƙarfi, yadda kowa zai ji.*

*Fasto zai tsaya kusa da Teburin Ubangiji; da Shi de sauram malamai da jama'a, wadanda su ke durƙushe, za su ce,*

*Fasto.* Cikin sunan Allah Uba, da na Ɗa, da na Ruhu Mai tsarki.
*Amshi.* Amin.
*Fasto.* Zan tafi wurin yim baiko ga Allah,
*Amshi.* Gun Allah mai faranta zuciyata ainu.

*Sa'an nan za a karanta,*

Zabura 43

YA Allah, ka kuɓutad da ni dai, ka gyarta da'awata game
da al'umma marar binka : ka cece ni, daga hannun mutum
mai ha'inci marar gaskiya.
2 Domin kai ne Allahna da ƙarfina; dom me ka
yashe ni? : don me na ke tafiya ina nadama, sabo da
matsin maƙiyin?
3 Ka aiko dai da haskenka da gaskiyarka, su bishe ni :
su kai ni ga tudunka tsattsarka, wurin mazauninka kuma.
4 Sa'an nan zan tafi wurin yim baiko ga Allah, gun Allah
mai faranta zuciyata ainu : zan kuma yabe ka da garaya,
ya Allah, Allahna.
5 Don me ka ke tagumi, ya raina? : dom me ka ke
damuwa daga cikina?
6 Ka sa zuciya ga Allah, domin zan sake yin yabonsa :
shi da ke annurin fuskata da kuma Allahna.

Ɗaukaka ta tabbata ga Uba : da Ɗa, da Ruhu Mai tsarki.

Kamar yadda ya ke a farko, da yanzu, hakanan kuma har abada : ba matuƙa. Amin.

*Fasto.* Zan tafi wurin yim baiko ga Allah,
*Amshi.* Gun Allah mai faranta zuciyata ainu.
*Fasto.* Taimakommu yā tabbata ga sunan Ubangiji,
*Amshi.* Wanda ya halicci Sama da ƙasa.

*Fasto.* Ba za ka juyo kuma ka rayad da mu ba?
*Amshi.* Don jama'arka su yi farinciki a gare ka.
*Fasto.* Ya Ubangiji, ka bayyana jinƙanka a gare mu;
*Amshi.* Ka ba mu cetonka kuma.
*Fasto.* Ya Ubangiji, ka ji addu'armu;
*Amshi.* Kukammu kuma ya kai gare ka.
*Fasto.* Ubangiji ya kasance tare da ku;
*Amshi.* Tare da ruhunka kuma.
*Fasto.* Mu yi addu'a.

*Sa'an nan Fasto zai fara Addu'ar Ubangiji daga Ka'idar ba da Jibin Ubangiji. Ko, zai yiwu a raira waka ko zabura mai-makon dukkan wannan.*



KA'IDAR BA DA

# JIBIN UBANGIJI

WATO

TSATTSARKAR ZUMUNTA KE NAN

## FARKON SUJADA

*Fasto zai tsaya kusa da Tebur na Ubangiji, ya karanta Addu'ar Ubangiji da Addu'ad da ke biye, jama'a na durƙushe.*

YA Ubammu wanda ke cikin Sama, A tsarkake sunanka, Mulkinka ya zo, Abin da ka ke so a yi shi, Cikin duniya kamar yadda a ke yinsa cikin Sama. Ka ba mu rananga abincin yini. Ka gafarta mana laifofimmu, Kamar yadda muna gafarta wa waɗanda su ke yi mana laifi. Kada ka kai mu wurin jaraba, amma ka cece mu daga Mugun. Amin.

### ADDU'A DON TSARKIN RAI

YA Allah maɗaukaki, wanda ka san dukkan zukata da dukkan muradi, a wurinka babu wani asirin da ke ɓoye. Ka tsarkake tunanin zukatammu ta izawar Ruhunka Mai tsarki, domin mu ƙaunace ka da cikakkiyar ƙauna, mu kuma ɗaukaka sunanka mai tsarki, yadda ya cancanta; albarkacin Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## UMARNI

*Bayan haka Fasto zai fuskanci jama'a, ya karanta Umarni Goma, yadda kowa zai ji; jama'a kuma na durƙushe har wa yau. A bayan kowane umarni za su roki rahamar Allah sabo da sun ƙetare abin da ya wajibce su cikin kwanakin da suka wuce, suna rokon alheri su bi umarni nan gaba.*

*Fasto.* Allah ya faɗi kalmomin nan, ya ce, Ni ne Ubangiji Allahnka, waɗansu alloli ba za su kasance gare ka ba sai ni.
*Amshi.* Ya Ubangiji, ka yi mana rahama, ka nufi zukatammu da bin umarnin nan.

*Fasto.* Kada ka siffanta kowane abin sassaƙawa, ko surar abin da ke cikin sama daga birbishi, ko a ƙasa daga ƙarƙas, ko cikin ruwan da ke ƙarƙashin ƙasa. Kada ka yi musu sujada, kada ka bauta musu. [Gama ni Ubangiji Allahnka, Allah mai kishi ne; ina gadar wa 'ya'yaye alhakin iyaye har tsara ta uku da ta huɗu daga maƙiyana; ina nuna jinƙai ga dubbai daga waɗanda su ke ƙaunata, masu bin umarnina].

*Amshi.* Ya Ubangiji, ka yi mana rahama, ka nufi zukatammu da bin umarnin nan.

*Fasto.* Kada ka ambaci sunan Ubangiji Allahnka a banza. [Gama Ubangiji ba zai kuɓutad da wanda ya ke ambata sunansa a banza ba].

*Amshi.* Ya Ubangiji, ka yi mana rahama, ka nufi zukatammu da bin umarnin nan.

*Fasto.* Ka tuna da ranar hutawa ka riƙe ta da tsarki. Kwana shida za ka yi aiki, da dukkan aike-aikenka. Amma rana ta bakwai ranar hutawa ce ga Ubangiji Allahnka. [Cikinta kada ka yi kowane aiki, da kai, da ɗanka, da 'yarka, da bawanka, da baiwarka, da bisashenka, da baƙon da ke sauke a ƙofar gidanka. Domin cikin kwana shida Ubangiji ya halicci sama da ƙasa da bahar, da abin da ke cikinsu duka, rana ta bakwai fa ya huta. Domin wannan Ubangiji ya sa albarka ga rana ta bakwai ya tsarkake ta].

*Amshi.* Ya Ubangiji, ka yi mana rahama, ka nufi zukatammu da bin umarnin nan.

*Fasto.* Ka girmama mahaifinka da mahaifiyarka, [domin kwanakinka su daɗu cikin ƙasa wadda Ubangiji Allahnka ya ba ka].

*Amshi.* Ya Ubangiji, ka yi mana rahama, ka nufi zukatammu da bin umarnin nan.

*Fasto.* Kada ka yi kisan kai.

*Amshi.* Ya Ubangiji, ka yi mana rahama, ka nufi zukatammu da bin umarnin nan.

*Fasto.* Kada ka yi zina.

*Amshi.* Ya Ubangiji, ka yi mana rahama, ka nufi zukatammu da bin umarnin nan.

*Fasto.* Kada ka yi sata.

*Amshi.* Ya Ubangiji, ka yi mana rahama, ka nufi zukatammu da bin umarnin nan.

*Fasto.* Kada ka yi shaidar zur [game da ɗan'uwanka].





*Amshi.* Ya Ubangiji, ka yi mana rahama, ka nufi zukatammu da bin umarnin nan.

*Fasto.* Kada ka yi ƙyashi[n gidan ɗan'uwanka. Kada ka yi ƙyashin matar ɗan'uwanka, ko bawansa, ko baiwatasa, ko sansa, ko jakinsa, ko kowane abin da ke na ɗan'uwanka].

*Amshi.* Ya Ubangiji, ka yi mana rahama; muna roƙonka kuma ka rubuta dukkan umarnin nan naka a cikin zukatammu.

*Ana iya barin faɗin Umarni Goma, amma dole ne a karanta su Lahadi ɗaya cikin kowane wata. Idan kuma ba a karanta su ba, a maimakonsu za a karanta wannan,*

*Fasto.* Ubangijimmu Yesu Almasihu ya ce, Ku saurara, ya Bani Isra'ila; Ubangiji Allahmmu, Ubangiji ɗaya ne. Kuma sai ka ƙaunaci Ubangiji Allahnka da dukkan zuciyarka, da dukkan ranka, da dukkan hankalinka, da dukkan ƙarfinka. Wannan shi ne babban umarni kuma na farko. Na biyu kuma kamarsa ya ke, Ka ƙaunaci ɗan'uwanka kamar kanka. Ba fa sauran wani umarnin da ya fi waɗannan girma. A kan umarnin nan biyu duk Attaura da Littattafan Annabawa suka rataya.

*Jama'a.* Ya Ubangiji, ka yi mana rahama; muna roƙonka kuma ka rubuta dukkan umarnin nan naka a cikin zukatammu.

## HIDIMAR MAGANAR ALLAH

*Bayan haka, Fasto zai karanta Sanyayyar Addu'a ta ranar.*

*Nan da nan kuma bayan Sanyayyar Addu'a, za a karanta Wasiƙa a ce,* An rubuta Wasiƙa [*ko*, Nassin da aka sanya maimakon Wasiƙa] cikin sura ta . . . ta . . . daga aya ta . . . *Bayan an gama karatu kuma, za a ce,* Wasiƙar ta ƙare [*ko*, Nassin ya ƙare].

*Wani lokaci a kan raira waƙa ko zabura a nan.*

*Sa'an nan kowa zai tashi tsaye, Fasto zai karanta Bishara ya ce,* An rubuta Bishara Mai tsarki cikin sura ta . . . ta Bishara ta hannun . . . daga aya ta . . . .

*Amshi.* Ɗaukaka ta tabbata a gare ka, ya Ubangiji.

*Sa'an nan za a karanta Bisharar. Kuma shi wanda ke karanta Wasiƙar ko Bisharar zai tsaya ya juya, yadda jama'a za su ji sosai.*

*Idan Bisharar ta ƙare, jama'a za su amsa,*

Ya Ubangiji, mun gode maka domin wannan Bishararka mai tsarki.

*Sa'an nan za a faɗi ko a raira Kalmar Shahada ta Nikiya, jama'a na tsaye kamar dā.*

NA gaskata da Allah ɗaya, Uba Maɗaukaki, Mahaliccin Sama da ƙasa, da na dukkan abubuwa masu ganuwa da marasa ganuwa.

Na gaskata da Ubangiji Yesu Almasihu ɗaya, Ɗan Allah, Makaɗaici, Madawwamin Ɗa ga Ubansa tun gaban dukkan zamanai, Allah daga Allah, Haske daga Haske, Hakikanin Allah daga hakikanin Allah; Madawwamin Ɗa ne, ba a halicce shi ba. Jauharinsa ɗaya ne da na Uba. Ta wurinsa aka yi dukkan abu. Shi ne fa, sabo da mu 'yan adan da cetommu kuma, ya sauko daga Sama, ya ɗauki jiki ta Ruhu Mai tsarki daga Budurwa Maryamu, ya zama mutun. An giciye shi kuma domimmu a zamanin Buntiyus Bilatus, ya sha wahala, am binne shi. Rana ta uku ya tashi kuma bisa ga faɗin Littattafai masu tsarki. Ya hau cikin Sama, yana zaune a hannun dama na Uba. Zai sake zuwa kuma da ɗaukaka don ya yi wa rayayyu da matattu shari'a. Mulkinsa ba shi da matuƙa.

Na gaskata da Ruhu Mai tsarki, Ubangiji, da Mai rayaswa, wanda ke fitowa daga wurin Uba da Ɗa, Wanda a ke yi wa sujada, a ke ɗaukaka shi daidai da Uba da Ɗa, Wanda shi ne kuma ta wurin annabawa ya yi magana.

Na gaskata Ikiliziya Ɗaya Tsattsarka Katolika,[1] ta Manzanni. Na shaida Babtisma ɗaya domin shafewar zunubai. Ina sauraron Tashin matattu, da Rai na zamani mai zuwa. *Amin.*

*Sa'an nan Fasto zai shaida wa jama'a labarin Ranaku Tsarkaka ko na Ranar Tata'wwu'i da za a kula da su cikin mako mai zuwa. Kuma, idan ana bukata, zai sanad da jama'a labarin Jibin Ubangiji ko sauran Sujadad da za a yi. Ana iya karanta Shaidar Aure, kuma za a karanta takardun Bishop ko Sarki, ko labarin waɗanda aka hana su cin Jibi, ko labarin waɗanda ke bukatar addu'o'in jama'a. Kuma ba wanda zai sanad da wani abu a cikin Majami'a a lokacin*

[1] Katolika, wato ta gaskiya kuma ta duniya duka.





*Sujada, sai Malamin; shi kuma ba zai yi ba sai bisa ga abin da aka ayyana cikin Littafin nan, ko abin da Bishop ya yarda da su.*

*Bayan haka ya yiwu a yi Wa'azi ko a yi wani Gargaɗi.*

## BAIKO

*Sa'an nan Fasto zai koma wurin Teburin Ubangiji, ya fara Baikon, ya karanta ɗaya ko fiye da ɗaya daga cikin waɗannan Ayoyi, yadda ya ga ya cancanta.*

Ku bar haskenku ya riƙa haskakawa a gaban mutane, don su ga kyawawan ayyukanku su kuma ɗaukaka Ubanku da ke cikin Sama. *Matta 5.16.*

Kada ku tara wa kanku dukiya a duniya inda asu da tsatsa ke ɓatawa, inda ɓarayi kuma ke karyawa su yi sata. Sai dai ku tara wa kanku dukiya a Sama inda ba asu da tsatsa da za su ɓata, inda kuma ba ɓarayin da za su karya su yi sata. *Matta 6.19,20.*

Duk abin da ku ke so mutane su yi muku, ku ma sai ku yi musu. Don wannan shi ne ƙashin Attaura da Littattafan Annabawa. *Matta 7.12.*

Ba duk mai ce mini, Ya Ubangiji, Ya Ubangiji, ne zai shiga mulkin Sama ba, sai dai wanda ya aikata nufin Ubana wanda ke cikin Sama. *Matta 7.21.*

Ku ɗaga kai, ku hangi yadda gonaki har suka isa girbi. *Yohanna 4.35.*

Ku tuna da Maganar Ubangiji Yesu da ya ce, Bayarwa ta fi karɓa albarka. *Ayyukan Manzanni 20.35.*

Wanda ya yi ƙwauron shuka iri, gonatasa za ta yi masa ƙwauron amfani, wanda kuwa ya shuka a yalwace, sai ya girba a yalwace. Sai kowa ya bayar yadda ya yi niyya, ba tare da ɓacin rai ko tilas ba, don Allah na son mai bayarwa a cikin daɗin rai. *Korintiyawa II.9.6,7.*

Duk wanda aka koya wa Maganar Allah, ya ci moriyar abubuwa masu alheri tare da mai koyarwan. Kada fa a yaudare ku, ai ba a iya yi wa Allah ba'a. Duk abin da mutun ya shuka, shi zai girba. *Galatiyawa 6.6,7.*

In hali ya yi, sai mu kyautata wa kowa, tun ba ma waɗanda ke jama'ar masu ba da gaskiya ba.
*Galatiyawa 6.10.*

Allah ba marar adalci ba ne har da zai ƙi kula da aikinku, da kuma ƙaunar sunansa da kuka yi, wajen yi wa tsarkaka gudummawa, har yanzu ma kuna yi. *Ibraniyawa 6.10.*

Kada ku yi sake da yin alheri, da ba da gudummawa, don irin waɗannan baiko, Allah yana jin daɗinsu.
*Ibraniyawa 13.16.*

Duk wanda ke da abin hannunsa, ya ke kuma ganin ɗan'uwansa cikin rashi, sa'an nan ya rufe ido gare shi, ƙaƙa ƙaunar Allah za ta dawwama a gare shi? *Yohanna I.3.17.*

Albarka tā tabbata ga wanda ya kula da matalauta. Ubangiji zai cece shi a lokacin wahala. *Zabura 41.1.*

Daga gare ka dukkan abu ya ke; daga cikin naka kuma muka bayas a gare ka. *Labarbaru I.29.14.*

Sarkin Salem ya fito da gurasa da ruwan inabi; shi kuwa mai kusantar Allah maɗaukaki ne. *Farawa 14.18.*

*Tun ana faɗin waɗannan Ayoyi, Wakilai da sauran cancantattun mutanen da aka zaɓa don wannan hidima za su karɓi sadakokin jama'a domin fakirai, su kawo su gun Fasto da ladabi, shi ma zai mika su, ya ajiye su kan Tebur mai tsarki cikin kyakkyawar tasa, wadda Ikiliziya ta ajiye don wannan aiki.*
*Wani lokaci a kan raira waƙa tun ana karɓan sadakoki.*

*Idan za a ci Jibi, Fasto zai ajiye Gurasa da Ruwan inabi a kan Tebur, yadda ya ga zai isa.*

## ADDU'A DOMIN WAƊANSU

*Bayan jama'a sun durƙusa, Fasto zai fara Addu'a domin waɗansu.*
*Wani lokaci zai roki addu'a ko godiya don wani muhimmin abu.*
*Sa'an nan ya ce,*

Mu yi addu'a domin dukkan Ikiliziyar Almasihu mai fama a nan duniya.





YA Allah maɗaukaki rayayye madawwami, wanda ta wurin Manzonka mai tsarki ka koya mana mu yi addu'o'i da roƙe-roƙe da godiya domin dukkan mutane, muna roƙonka da tawali'u cikin jinƙanka [*ka karɓi sadakokimmu da abin mikawarmu kuma*], ka saurari waɗannan addu'o'-immu da mu ke yi wa Zatinka maɗaukaki. Muna roƙonka kullum ka iza Ikiliziya ta duniya duka da ruhu na gaskiya da na haɗa kai da na jiyayya. Ka yarda kuma dukkan masu shaidar sunanka mai tsarki cikin hali ɗaya su yarda da gaskiyar Maganarka mai tsarki, su zauna cikin haɗa kai da ƙauna ta Allah.

Ya Uba na Sama ka ba da alheri ga dukkan su Bishop da Fastoci da su Dikon, musamman bawanka . . . Babban Bishop, da . . . Bishop namu, domin ta halin zamansu da koyarwarsu su bayyana rayayyar Maganarka mai gaskiya, su yi wa jama'arka hidimar Farillanka masu tsarki yadda ya cancanta.

Muna roƙonka ka bi da masu yaɗa Bishararka ga dukkan al'ummai ka yalwata su; kuma ka haskaka hasken Ruhunka a dukkan makarantu da wuraren koyon ilimi, domin dukkan duniya ta cika da sanin gaskiyarka.

Kuma ka ba da alherinka na Sama ga dukkan jama'arka, musamman ga wannan jama'a da ke nan wurin, domin da sanyin hali da bangirma da ya wajaba su ji, su kuma karɓi Maganarka mai tsarki, suna bauta maka da gaskiya da tsarki da adalci dukkan kwanakin ransu.

Kuma, muna roƙonka ka bi da dukkan al'ummai cikin hanyar adalci da salama. Ka kuma bi da dukkan sarakuna da mahukunta domin su mallaki jama'arka da ke hannunsu cikin hanyarka da natsuwa. Ka yarda wa Shugaban wannan ƙasa da dukkan waɗanda su ke mulki a ƙarƙashinsa su yi shari'a ta gaskiya ba da tara ba, su hukunta mugunta da lalata, su kiyaye addininka mai gaskiya da nagarta.

Kuma muna roƙonka da iyakar tawali'u, ya Ubangiji, ta wurin alherinka, ka ƙarfafa ka taimaki dukkan waɗanda cikin wannan rai mai ƙarewa su ke fama da wahala da baƙinciki da tsiya da cuta da kowace irin matsuwa.

[Kuma mun danƙa wa alherinka, ya Ubangiji, ka kiyaye dukkan bayinka da suka ƙaurace wa wannan rai cikin bangaskiya gare ka da tsoronka, muna roƙonka ka ba su madawwamin haske da salama.]

A nan kuma muna yi maka mafificin yabo da godiya da

dukkan zuciyarmu sabo da dukkan tsarkakanka, waɗanda ka zaɓa su zama hanyar alherinka da hasken duniya a cikin kwanakinsu. Kuma, da ya ke muna murna da zumunci da su, muna bin gurbinsu na kirki, muna roƙonka ka sa mu zama masu tarayya da su cikin mulkinka na Sama.

Ka ba mu wannan, ya Ubammu, sabo da Yesu Almasihu, Makaɗaicin Mai sadarwa da Mai tsaya mana a gabanka, wanda ya ke rayayye yana mulki tare da Kai, cikin zumuntar Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya ba matuƙa. *Amin.*

*Sa'an nan waɗanda ba su so su tsaya sai su fita shuru.*

## SHIRIN

*Sa'an nan Fasto zai ce da waɗanda suka zo cin Jibin,*

KU da ke tuba da aniya da zunubanku, kuna ƙaunar 'yan'uwanku da aminci, kuna da niyya ku sabunta zamanku bisa ga umarnin Allah, ku kusato da bangaskiya, ku karɓi wannan tsattsarkar Farilla don ƙarfafawarku, ku furta zunubanku ga Allah Maɗaukaki, kuna durƙusawa ga guwawunku da tawali'u.

*Sa'an nan Fasto, ko ɗaya daga cikin Malamai, zai fara wannan Bayyana Zunubai, sabo da dukkan waɗanda za su ci Jibi. Da shi da dukkan jama'a suna durƙushe da tawali'u, suna cewa,*

YA Allah maɗaukaki, Uban Ubangijimmu Yesu Almasihu, Mahaliccin komai, Mai shar'anta dukkam mutane, muna furta muna kuwa kukan zunubammu da muguntammu masu yawa, waɗanda mun yi wa Zatinka Maɗaukaki lokaci-lokaci, ta wurin tunani da faɗi da aiki, muna kutta fushinka mai adalci bisa gare mu. Mun tuba sosai, zukatammu sun ɓaci ƙwarai da waɗannan laifofimmu, tunawa da su da ciwo ya ke a gare mu, ɗaukarsu ba shi yiwuwa. Ka yi mana jinƙai, ka ji ƙammu, ya Ubammu mafi jinƙai. Sabili da Ɗanka Ubangijimmu Yesu Almasihu, ka gafarta mana dukkan abin da ya rigaya gare mu. Ka yarda kuma mu bauta maka nan gaba, mu gamshe ka tutur da sabon rai, domin girman da ɗaukakar sunanka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. Amin.





*Sa'an nan Fasto (ko Bishop, idan yana wurin) zai tashi tsaye, ya fuskanci jama'a, ya furta wannan Shafewar Zunubai.*

ALLAH maɗaukaki, Ubammu na Sama, bisa ga jinƙansa mai yawa yā yi alkawari zai yi wa dukkan waɗanda ke juyowa gare shi da tuba mai gaskiya da amintacciyar bangaskiya gafara. Yā yi muka jinƙai, ya gafarta muku zunubanku, ya fisshe ku daga cikinsu kuma. Ya kafa ku, ya ƙarfafa ku cikin dukkan nagarta, ya kai ku ga rai madawwami; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Sa'an nan Fasto zai ce,*

Ku ji irin kalmomin ƙarfafawa da Mai cetommu Almasihu ya faɗi ga dukkan masu juyowa gare shi da gaskiya.

KU zo gare ni dukkanku da ku ke wahala, masu nauyin kaya, ni ma im ba ku hutawa. *Matta 11.28.*

Allah ya yi ƙaunar duniya, har ya ba da Ɗansa haifaffe shi kaɗai, domin dukkan wanda yana ba da gaskiya gare shi kada ya lalace, amma ya sami rai na har abada. *Yohanna 3.16.*

Ku ji kuma abin da Bulus ya faɗi.

Batun nan mai aminci ne, ya isa karɓa ga kowa, cewa, Almasihu Yesu ya zo duniya domin ceton masu zunubi. *Timotawas I.1.15.*

Ku ji kuma abin da Yohanna ya faɗi.

Idan kowa ya yi zunubi, muna da mai taimako wurin Uba, Yesu Almasihu mai adalci, shi ne fansar zunubammu. *Yohanna I.2.1.*

## TSARKAKEWA

*Fasto zai fuskanci jama'a, ya ce,*

Ubangiji ya kasance tare da ku;
*Amshi.* Tare da ruhunka kuma.
*Fasto.* Ka juyo da zukatanku;
*Amshi.* Muna juyad da su ga Ubangiji.
*Fasto.* Mu yi godiya ga Ubangijimmu Allah;
*Amshi.* Yin wannan ya kamata, daidai ne kuma.

*Sa'an nan Fasto zai fuskanci Teburin Ubangiji, ya ce,*

Lalle ya kamata, daidai ne kuwa, wajibimmu ne mu yi maka godiya a kowane lokaci, a kowane wuri kuma, ya Ubangiji, Uba Mai tsarki, Allah Maɗaukaki madawwami.

*A waɗansu manyan ranaku, a nan za a karanta Tabbataccen Yabon da aka sanya domin ranar. Duba shafi na 98–101.*

*Sa'an nan Fasto zai ce,*

Sabo da wannan muna yi wa maɗaukakin sunanka yabo, muna girmama shi, tare da Mala'iku da Manyam Mala'iku da dukkan rundunar Sama, muna yabonka kullayomi, muna cewa,

*A nan Fasto da jama'a duka za su faɗi,*

MAI tsarki, Mai tsarki, Mai tsarki, Ubangiji Allah mai runduna, Sama da ƙasa cike su ke da ɗaukakarka. Ɗaukaka ta tabbata a gare ka, ya Ubangiji mafi ɗaukaka. Amin.

*Sa'an nan Fasto zai durƙusa a gaban Teburin Ubangiji, ya karanta wannan addu'a cikin sunan dukkan waɗanda za su ci Jibin.*

### ADDU'AR KUSANTOWA DA TAWALI'U

YA Ubangiji mai rahama, ba mu da ƙarfin halin da za mu zo Teburin nan naka, muna dogara ga adalcin kammu ba, sai dai ga jinƙanka mai yawan gaske. Ba mu isa mu ko tattara ɓarɓashin da ke ƙarƙashin Teburinka ba. Amma kai Ubangiji ne, wanda kullayomi ka ke yin jinƙai. Sabo da haka, ya Ubangiji mai alheri, ka yarda mu ci jikin Ɗanka ƙaunataccenka, Yesu Almasihu, mu sha jininsa, don jikunammu masu laifi su tsarkaka ta jikinsa, rayukammu kuma su wanku ta jininsa mai daraja, mu zauna cikinsa, shi kuma a cikimmu, har abada. *Amin.*

*Bayan haka Fasto zai shirya Gurasa da Ruwan inabi yadda zai iya gutsuttsura Gurasar a gaban jama'a, ya ɗauki Kokon a hannuwansa, a saukakke da natsuwa. Sa'an nan zai tsaya kusa da Teburin, ya karanta,*





### ADDU'AR TSARKAKEWA

YA Allah maɗaukaki, Ubammu na Sama, bisa ga jinƙanka mai yawa ne ka ba da Ɗanka makaɗaici Yesu Almasihu ya sha raɗaɗin mutuwa a kan giciye domin fansarmu. Shi ne fa, ta dalilin miƙawar kansa sau ɗaya a wurin, ya mai da kansa hadaya da abin miƙawa, ya yi kafara, cikakke, kamili, isasshe, domin zunuban dukkan duniya. Shi ne kuma ya ayyana abin tunawa da mutuwatasa mai daraja kullayomi, har a cikin Bisharatasa ya umarce mu mu lazamci yin haka har dawowansa.

Ya Uba mai jinƙai, da tawali'u mai yawa muna roƙonka ka ji mu; kuma ka yarda mu karɓi talikan nan naka, gurasa da ruwan inabi, bisa ga farilla tsattsarka da Ɗanka Yesu Almasihu Macecimmu ya ayyana, don tunawa da mutuwatasa da raɗaɗinsa, har mu karɓi Jikinsa da Jininsa masu albarka.

Shi da kansa fa a daren nan da aka bashe shi, ya [1]ɗauki gurasa; bayan da ya yi godiya ga Allah, ya [2]gutsuttsura ya ba almajiran, ya ce, Ku karɓa, ku ci. [3]Wannan Jikina ne, da aka bayar dominku. Ku yi wannan don tunawa da ni.

Haka kuma bayan jibi ya [4]ɗauki ƙoƙo; kuma bayan ya yi godiya ga Allah, sai ya ba su ya ce, Dukkanku ku shassha, don [5]wannan Jinina ne na tabbatar sabon alkawari da aka zubar dominku da mutane da yawa don gafarar zunubansu. Ku yi haka duk sa'ad da ku ke sha, don tunawa da ni. *Amin.*

[1] *A nan sai Faston ya ɗauki Tasar Gurasa a hannuwansa.*

[2] *Sai ya gutsuttsura Gurasar.*

[3] *Sai ya ɗora hannu ga dukkan Gurasar.*

[4] *A nan sai ya ɗauki Kokon a hannunsa.*

[5] *Sai ya ɗora hannu ga kowane ƙoƙo ko tangaran, inda akwai ruwan inabin da za a tsarkake.*

## ZUMUNCIN FASTO DA JAMA'A

*Sa'an nan Fasto zai fara cin Gurasar, ya sha Kokon da kansa, hakanan kuma zai bai wa su Bishop da sauran Fastoci da su Dikon, idan suna wurin. Bayan haka zai bai wa jama'a jeri-jeri, a hannuwansu, kowa na durƙushe da tawali'u.*

*Sa'ad da ya ba kowa Gurasar, sai ya ce,*

Jikin Ubangijimmu Yesu Almasihu, wanda aka bayar domin*ka*, ya kiyaye jikin*ka* da ruhun*ka* zuwa rai madaw-

wami. Karɓi wannan *ka* ci, *ka*na tunawa Almasihu ya mutu domin*ka*; *ka* yi cimaka da shi a zuciyar*ka* ta bangaskiya, tare da godiya.

*Faston kuma da ya ba da Kokon ga kowa zai ce,*

Jinin Ubangijimmu Yesu Almasihu, wanda aka zubar domin*ka*, ya kiyaye jikin*ka* da ruhun*ka* zuwa rai madawwami. *Ka* sha wannan, *ka*na tunawa aka zubar da jinin Almasihu domin*ka*, *ka* zama mai godiya.

*Idan Gurasar da Ruwan inabin da aka tsarkake sun gaza, kafin dukkan jama'a su ci su sha, sai Fasto ya kara tsarkakewa, bisa tsarin da aka sanya. Idan Gurasa ce, zai fara daga,* Macecimmu Yesu Almasihu, a daren nan . . . . *Idan Ruwan inabi ne, zai fara daga,* Haka kuma bayan jibi . . . .

*Bayan kowa ya ci, Fasto zai koma Teburin Ubangiji, da bangirma kuma ya ajiye abin da ya rage a kansa, ya rufe su da farin zane mai kyau.*

## GODIYA

*Bayan kowa ya koma wurin zamansa, Fasto zai faɗi Addu'ar Ubangiji, jama'a na faɗi kuma tare da shi.*

YA Ubammu wanda ke cikin Sama, A tsarkake sunanka, Mulkinka ya zo, Abin da ka ke so a yi shi, Cikin duniya kamar yadda a ke yinsa cikin Sama. Ka ba mu rananga abincin yini. Ka gafarta mana laifofimmu, Kamar yadda muna gafarta wa waɗanda su ke yi mana laifi. Kada ka kai mu wurin jaraba, amma ka cece mu daga Mugun. Gama mulki, da iko, da girma, naka ne har abada. Amin.

*Bayan haka za a karanta ɗaya daga cikin waɗannan,*

*Wannan,*

### ADDU'AR BA DA KAI

YA Ubangiji, Ubammu na Sama, mu bayinka masu tawali'u muna marmari ƙwarai da jinƙai ka karɓi wannan baikommu na yabo da na godiya, bisa ga alherinka irin na Uba. Muna roƙonka da tawali'u ka yarda, albarkacin Ɗanka Yesu Almasihu da mutuwatasa, kuma ta bangaskiya ga jininsa, mu da dukkan Ikiliziyarka mu sami gafarar zunubammu da dukkan sauran fa'idodin raɗaɗinsa. A nan kuma,





ya Ubangiji, muna miƙawa, muna ba da kammu da rayukammu da jikunammu gare ka su zama hadaya fahintacciya, tsattsarka, rayayyiya. Muna roƙonka kuma ka ciccika dukkammu da ke cin wannan Jibi da alherinka da albarkarka ta Sama. Kuma ko da ya ke sabo da zunubammu masu yawa ba mu isa mu miƙa maka wani baiko ba, duk da haka muna roƙonka ka karɓi wannan wajibimmu da hidimarmu, ba tare da auna isarmu ba, amma kana gafarta laifofimmu, albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. Dukkan girma da ɗaukaka su tabbata a gare ka, ya Uba maɗaukaki, albarkacin Yesu Almasihu, kuma tare da shi, cikin ɗayantuwar Ruhu Mai tsarki, ba matuƙa. *Amin.*

*Ko wannan,*

### ADDU'AR GODIYA

YA Allah maɗaukaki mai rai madawwami, muna yi maka godiya daga zukatammu, da ya ke ka yarda ka ciyad da mu da muka karɓi talikan nan tsarkaka da cimaka mai ruhaniya ta jikin Macecimmu Yesu Almasihu da jininsa masu daraja. Kuma, ta dalilinsu ne ka ke hakikanta mana da tagomashinka da alherinka gare mu, cewa, lalle mu gaɓoɓi ne haɗaɗɗu cikin jikin nan mai ruhaniya na Ɗanka, wato, albarkatacciyar jama'ar dukkan masu aminci; kuma, magadan mulkinka madawwami bisa sazuciyan nan namu, albarkacin mutuwa mai daraja ta Ɗanka ƙaunatacce da raɗaɗinsa. Kuma, ya Uba na Sama, muna roƙonka da tawali'u ka taimake mu da alherinka, mu lizima kullayomi cikin zumuntan nan mai tsarki, mu aikata dukkan nagargarun ayyukan da ka tanada mana mu yi tafiya a cikinsu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu, wanda dukkan girma da ɗaukaka su tabbata a gare shi, tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, ba matuƙa. *Amin.*

*Sa'an nan a faɗi ko a raira,*

ALHAMDU ga Allah cikin ɗaukaka, bisa duniya kuma salama, aminci zuwa ga mutane. Muna yabonka, muna albarkatarka, muna yi maka sujada, muna ɗaukaka ka, muna yi maka godiya, sabo da darajarka mai girma, ya Ubangiji Allah, Sarki na Sama, Allah Uba Mai iko duka.
Ya Ubangiji, Ɗa Makaɗaici, Yesu Almasihu; ya Ubangiji Allah, Ɗan rago na Allah, Ɗan Uba, mai ɗaukar

zunuban duniya, ka yi mana jinƙai. Kai mai ɗaukar zunuban duniya, ka yi mana jinƙai. Kai mai ɗaukar zunuban duniya, ka karɓi addu'armu. Ya mai zama a hannun dama na Allah Uba, ka yi mana jinƙai.

Gama kai kaɗai ne mai tsarki, kai kaɗai ne Ubangiji, kai kaɗai, ya Almasihu, tare da Ruhu Mai tsarki, mafi ɗaukaka ne cikin darajar Allah Uba. Amin.

*Sa'an nan Fasto (ko Bishop, idan yana wurin) zai fuskanci jama'a, ya sallame su da sa musu wannan Albarka.*

SALAMAR Allah, wadda ta fi gaban dukkan fahinta, ta tsai da zukatanku da tunaninku ga sanin Allah da ƙaunatasa, da na Ɗansa Yesu Almasihu Ubangijimmu. Albarkar Allah maɗaukaki, Uba da Ɗa da Ruhu Mai tsarki, ta kasance tare da ku, ta tabbata a gare ku har abada. *Amin.*

*Idan akwai sauran tsarkakakkun Gurasa ko Ruwan inabin da suka rage (ban da abin da an yarda a kai wa marasa lafiya) ba za a kai shi waje ba, amma Fasto da waɗansu masu cin Jibi, da zai kira, za su ci su sha duka, tare da bangirma, nan da nan bayan Albarka.*

*A ran Lahadi ko sauran Ranaku Tsarkaka, im ba a ci Jibi ba, za a karanta duk abin da aka tsara, har ƙarshen Addu'a domin dukkan Ikiliziyar Almasihu mai fama a nan duniya, tare da ɗaya ko fiye daga cikin addu'o'in da aka sanya cikin Littafin nan, (duba shafi 42) ko waɗanda Bishop ya yarda. Sa'an nan a ƙarasa da faɗin Albarka.*

## YABBAI TABBATATTU

*A Ranar Kirsimati da kwana bakwai mabiyanta.*

DOMIN ka ba da Yesu Almasihu, makaɗaicin Ɗanka, a haife shi domimmu a lokaci ya wannan. Shi ne fa, bisa ga aikin Ruhu Mai tsarki ya zama hakikanin mutun daga jikin uwatasa, Budurwa Maryamu. Ya yi haka kuma ba tare da wani tabon zunubi ba, domin ya tsarkake mu daga dukkan zunubi. Sabo da wannan . . .

*A Ranar Bayyanuwar Almasihu [Epiphany] da kwana bakwai mabiyanta.*

ALBARKACIN Yesu Almasihu Ubangijimmu, wanda shi ne ya bayyana ɗaukakarsa da jikinsa irin namu mai





mutuwa, domin ya fid da dukkan 'yan adan daga cikin duhu su shiga maɗaukakin haskensa. Sabo da wannan . . .

*A Ran Alhamis kafin Ista*

ALBARKACIN Yesu Almasihu Ubangijimmu, wanda, da ya ke ya ƙaunaci mutanensa da ke duniya, sai ya ƙaunace su har matuƙa. Kuma da daddaren nan kafin ya sha wuya, da yana cin abinci tare da almajiransa, ya ayyana zurfafan al'amuran nan tsarkaka, domin mu da aka fansa ta mutuwatasa aka kuma rayad da mu ta tashinsa, mu zama masu tarayya ga yanayin Allahntakarsa. Sabo da wannan . . .

*A Ranar Ista da kwana bakwai mabiyanta.*

AMMA musamman farali ne gare mu mu yabe ka sabo da maɗaukakin tashin Ɗanka Yesu Almasihu Ubangijimmu. Domin shi ne hakikanin Ɗan rago na Idin Ketarewa, wanda aka miƙa domimmu, yā kuma ɗauke zunubin duniya. Da mutuwatasa ya hallaka mutuwa, kuma da tashinsa da rai ya mayar mana da rai madawwami. Sabo da wannan . . .

*A Ranar Hawa Sama da kwana bakwai mabiyanta.*

ALBARKACIN Ɗanka ƙaunatacce ƙwarai, Yesu Almasihu Ubangijimmu. Domin shi ne fa bayan maɗaukakin tashinsa ya bayyana a sarari ga dukkan Manzanninsa, har ma a idonsu ya hau Sama don ya shirya mana wuri, domin inda ya ke, can mu kuma mu hau mu yi mulki tare da shi cikin ɗaukaka. Sabo da wannan . . .

*A Lahadin zuwan Ruhu Mai tsarki da kwana shida mabiyanta.*

ALBARKACIN Yesu Almasihu Ubangijimmu; Wanda shi ne bayan da ya hau can birbishin dukkan sammai, ya zauna a hannun daman maɗaukakin Zatinka. A lokaci ya wannan kuma ya kwararo Ruhu Mai tsarki Mai rayarwa bisa Ikiliziya ta duniya duka, domin, albarkacin maɗaukakin ikonsa, farincikin madawwamiyar Bishara ya yaɗu cikin dukkan duniya. Ta Bisharan nan ne aka fisshe mu daga duhu da zaman ɓata, aka kai mu ga haskenka na sosai, da kuma gaskiyar shinankā da na Ɗanka Macecimmu Yesu Almasihu. Sabo da wannan . . .

*A Lahadin Tirniti kaɗai.*

WANDA, tare da Ɗanka makaɗaici da Ruhu Mai tsarki, Kai ne Allah ɗaya, Ubangiji ɗaya, Persona[1] uku, Jauhari ɗaya. Gama abin da mu ke gaskatawa game da ɗaukakarka, ya Uba, shi ne mu ke gaskatawa game da Ɗanka da kuma Ruhu Mai tsarki, ba tare da wani bambanci, ko rashin daidaitaka ba. Sabo da wannan . . .

*A Ranar Mikawar Almasihu cikin Ɗakin Ibada da Ranar Aiken Jibra'ilu zuwa ga Budurwa Maryamu.*

SABO da ka ba da Yesu Almasihu Ɗanka Makaɗaici a haife shi don cetommu. Shi ne fa, bisa ga aikin Ruhu Mai tsarki ya zama hakikanin mutun daga jikin uwatasa, Budurwa Maryamu. Ya yi haka kuma ba tare da wani tabon zunubi ba, domin ya tsarkake mu daga dukkan zunubi. Sabo da wannan . . .

*A Ranar Sake Kamannin Almasihu.*

SABO da ɗaukakar Allahntakar Kalman nan da ya ɗauki jiki ta haskaka a sarari a bisa tsattsarkan dutsen nan, gaban zaɓaɓɓun shaidun Zatinsa. Kuma da muryarka daga Sama ka shaidi Ɗanka Kaunataccenka. Sabo da wannan . . .

*A Ranar Tunawa da Adalai Duka, da Ranakun Mazanni, da na Masu Bishara, da ta Yohanna Maibabtisma, im ba a sanya wani tabbataccen Yabo sabo da wani Idi ba.*

DOMIN ta dalilin zaman gaskiya na Tsarkakanka ka kamanta mana hanyar binka, kuma ta dalilin albarkatasu ka tabbata mana sarai da sazuciyan nan da ke game da kirammu. Sabo da haka, tun da taron shaidu masu ɗumbun yawa suka kewaye mu haka, mu yi tseren nan da ke gabammu, tare da jimiri; tare da su kuma mu sami kambin ɗaukaka marar dushewa. Sabo da wannan . . .

*A Ranar Tsarkakewar Majami'a.*

KO da ya ke kuma sama da saman samaniya ba su iya su karɓe ka ba, kuma ɗaukakarka tana cikin duniya duka, duk da haka ka kan yarda ka tsarkake ɗakunan sujadarka, a

[1] Persona, wato, da kalman nan ana nufin cewa, Uba, da Ɗa, da Ruhu Mai tsarki, kowane ɗayansu yana da nasa kasancewa, da hali, da nufi, ke nan.





cikinsu ma har ka kan kwararo bayebayen alherinka ga amintattunka. Sabo da wannan . . .

*A Lahadi-Lahadi, im ba a sanya wani Tabbataccen Yabo ba.*

ALBARKACIN Yesu Almasihu Ubangijimmu. Domin shi ne Shugaba mai gaskiya ga kusantar Allah wanda ya ɓalle mana ƙangin zunubammu, ya mai da mu jama'a masu kusantarka, ya Allahmmu, kuma Ubammu. Sabo da wannan . . .

**A cikin wannan Ka'idar ba da Jibin Ubangiji an ayyana masu cin Jibi su karɓa a durƙushe. An kuwa ayyana haka da kyakkyawan nufi, domin a bayyana yardarmu, tare da tawali'u da godiya, da fa'idodin da dukkam masu ci da cancanta su kan karɓa daga wurin Almasihu; kuma domin a gudani irin saɓo ko rashin kintsi da zai faru cikin Jibin Ubangiji, im ba a yi haka ba. Kuma don kada kowa ya rasa fahintar dalilin durƙuso, ko ya raina shi, ko sabo da jahilci ko rauni, ko sabo da ƙeta ko taurin kai—sabo da haka fa ana furtawa, cewa, Babu nufin kowa ya yi wa Gurasa ko Ruwan inabi tsarkakakku sujada, ko a yi wa wani kasancewar ainihin jikin ko jinin Almasihu a cikinsu, kuma ba ya kamata a yi haka ba. Domin Gurasa da Ruwan inabi, ko da ya ke tsarkakakku ne, kasancewarsu gurasa da ruwan inabi ne har wa yau; don haka ba ya kamata a yi musu sujada ba. Yin haka kuwa tsafi ne, irin da ya kamata Kirista masu aminci su ji ƙyamatasa. Kuma ainihin jikin Macecimmu Almasihu da jininsa a cikin Sama su ke, ba a nan ba. Domin haka, a ce ainihin jikin Almasihu yana wurare fiye da guda a lokaci ɗaya ya saɓanci gaskiya.**

### TSARIN SUJADAR

## SHAIDA

### TA MASU NEMAN TAFARKI

*Wad'anda za su yi shaida za su tsaya a bakin kofar yamma ta Majami'a. Fasto, ko kuwa Catechist, zai ce,*

Kana da niyyar bin Yesu Almasihu?

*Amsa.* I, ina da niyya.

*Tambaya.* Kana gaskatawa Yesu shi ne Almasihu?

*Amsa.* I, ina gaskatawa Yesu shi ne Almasihu, Ɗan Allah rayayye.

*Tambaya.* Kana ƙin dukkan ka'idodin ibada na Musulunci da na Arnanci?

*Amsa.* I, ina ƙinsu duka; kuma nufina ne bisa ga taimakon Allah in rabu da dukkansu.

*Tambaya.* Kana tuba ga barin zunubanka duka? Kana da nufin ka bar dukkan al'amuran da ke gāba da umarnin Allah da nufinsa mai tsarki?

*Amsa.* I, nufina ke nan.

*Tambaya.* A koyaushe za ka yi zaman koyi da ka'idodin Masihiyanci, kuma ka shirya kanka don Babtisma?

*Amsa.* I, zan yi ƙoƙari.

*Tambaya.* Za ka yi ƙoƙarin zuwa sujada tare da masu bi? Za ka riƙa tafiya wurin koyarwa don Babtisma? Kuma za ka tabbatad da zamanka (da kuma na iyalinka) bisa ga koyarwar Almasihu?

*Amsa.* I, zan yi, da taimakon Allah.

*Sa'an nan Fasto, ko Catechist, zai ce,*

NA shigad da *ku* cikin Tafarkin Almasihu. Allah mad'aukaki, da ya ba *ku* nufin *ku* yi wad'annan abubuwa, yǎ ba *ku* iko da ƙarfi *ku* aikata su kuma; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Sa'an nan za a tafi da wad'anda suka yi shaida zuwa matakalan wuri tsattsarka, tun ana fad'i ko ana raira*

Zabura 122

NA yi murna sa'ad da aka ce mini : bari mu je gidan Ubangiji.





2 Kafafummu suna tsayawa a cikin ƙofofinki : ya Urushalima.

3 Urushalima, wadda an gina ki : birni ke nan da ke harhad'e wuri d'aya.

4 Inda kabilai su kan hau, wato kabilan Ubangiji ke nan : domin shaida ga Isra'ila, garin su yi godiya ga sunan Ubangiji.

5 Gama can an kafa kursiyai domin hukunta shari'a : kursiyai ke nan na gidan Dawuda.

6 Ku yi addu'a domin salamar Urushalima : wad'anda suna ƙaunarki su ne su yi arziki.

7 Bari salama ta kasance daga cikin ganuwoyinki : albarka kuma a cikin fadarki.

8 Sabili da 'yan'uwa da sahibaina : zan ce yanzu, Salama ta zauna a cikinki.

9 Sabili da gidan Ubangiji Allahnmu : ina nufinki da alheri.

Ɗaukaka ta tabbata ga Uba : da Ɗa, da Ruhu Mai tsarki.

Kamar yadda ya ke a farko, da yanzu, hakanan kuma har abada : ba matuƙa. Amin.

*Bayan wannan Malami zai ce,*

Mu yi addu'a.

*Malami da Jama'a.*

YA Ubammu wanda ke cikin Sama, A tsarkake sunanka, Mulkinka ya zo, Abin da ka ke so a yi shi, Cikin duniya kamar yadda a ke yinsa cikin Sama. Ka ba mu rananga abincin yini. Ka gafarta mana laifofimmu, Kamar yadda muna gafarta wa wad'anda su ke yi mana laifi. Kada ka kai mu wurin jaraba, amma ka cece mu daga Mugun. Gama mulki, da iko, da girma, naka ne har abada. *Amin.*

*Malami.*

YA Allah na kakannin kakannimmu, ka albarkaci *bayin* nan *naka*, ka shuka iri na rai madawwami a cikin zukatan*su*. Kuma kowane irin abin da za *su* yi koyi da shi a cikin Maganarka mai tsarki, ka sa *su* amfane shi, *su* kuma aikata wannan, har sabo da biyayya ga nufinka, kullum *su* dawwama lafiya cikin kariyarka, *su* zauna game da ƙaunarka har ya zuwa iyakar ran*su*; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

ALLAH maɗaukaki, kagarar fakewa ga waɗanda ke gaskatawa da shi, yă kiyaye *ku*, ya ƙarfafa *ku* cikin gaskiyarsa, don ba wani suna duk duniyan nan, mai rayarwa, wanda lalle ta kansa ne za mu sami ceto da salama, sai sunan Macecimmu kaɗai, Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*



# TSARIN YADDA ZA A YI WA JARIRAI BABTISMA

*Fastocin kowace Jama'a za su rika gargaɗar mutane su kawo 'ya'yansu domin a yi musu Babtisma da hanzari; kada su jira har ya wace ranar Lahadi ta huɗu ko ta biyar bayan haifuwar, sai dai ko da wani ƙwaƙƙwaran dalili.*

*Idan zai yiwu, ya kyautu a yi Babtisma ranar Lahadi, ko kuwa wata Rana Tsattsarka, lokacin da mutane da yawa suka fi taruwa. Na fari, domin mutanen da ke wurin su shaida shi wanda aka yi wa Babtisma a lokacin, an karɓe shi cikin lissafin Ikiliziyar Almasihu. Na biyu, domin Babtismar jarirai ta kan tuna wa kowane mutumin da ke wurin da nasa alkawarin da ya ɗauka ga Allah sa'ad da aka yi masa Babtisma. Sabo da wannan ya yi kyau a karanta Sujadar Babtisma cikin harshen mutanen ƙasar. Amma, idan akwai ƙwaƙƙwaran dalili, an yarda a yi wa jarirai Babtisma a kan kowace rana.*

*Ku lura fa, kowane jaririn da za a yi wa Babtisma, sai yana da Iyaye Maza na Imani guda biyu, Uwa ta Imani ɗaya; jaririya kuwa Uba ɗaya, Iyaye Mata biyu. Amma idan ba zai yiwu a sami iyayen Imani guda uku ba, Uba ɗaya da Uwa ɗaya sun isa. Idan ya zama tilas, mahaifa da kansu sa iya zama Iyayen Imani, muddar akwai wani Uba ko Uwa na Imani. Ba a yarda kowa ya zama Uba ko Uwa na Imani, sai ko an yi masa Babtisma tukuna.*

*Idan Fasto ba ya nan, an yarda wa Dikon ya yi wa jarirai Babtisma.*

*Idan akwai jariran da za a yi wa Babtisma, mahaifansu za su shaida wa Fasto na Ikiliziyatasu tun da wuri. Shi kuma zai sa lokacin da za a yi musu Babtisma. Sa'an nan Iyayen Imani da mahaifan jarirai za su tsaya a shirye, su fuskanci Daron ruwan Babtisma, bayan Nassi na biyu na Addu'ar Safe ko ta Maraice, ko a kowane lokacin da Fasto ya ga ya kamata.*

*Maganar Allah ta tabbatar mana yaran da aka yi wa Babtisma, idan sum mutu, ba tare da aikata wani zunubi ba, babu shakka sun sami ceto.*

## SUJADAR

# YI WA JARIRAI BABTISMA

*Fasto zai zo wurin Daron ruwan Babtisma, wanda aka cika da ruwa mai tsabta, sa'an nan ya ce,*

An rigaya an yi wa *jaririn* nan Babtisma, ko ba a yi ba?

*Idan sun amsa,* Ba a yi ba, *sai Fasto ya karanta wannan,*

Ya ƙaunatattuna cikin Almasihu Yesu, dukkam mutane masu son aikata zunubi ne tun daga haifuwarsu; amma Allah yana nufin dukkam mutane su sami ceto, domin Allah ƙauna ne. Macecimmu Almasihu kuma ya ce, "Im ba a haifi mutun daga cikin ruwa da Ruhu kuma, ba shi da iko ya shiga cikin mulkin Allah ba". Don haka ina roƙonku ku yi addu'a ga Allah Uba, albarkacin Ubangijimmu Yesu Almasihu, sabo da yalwar jinƙansa ya ba *wannan jariri* abin da ba *shi* da iko *ya* samu ta ɗabi'ar mutun, wato a yi *masa* Babtisma da ruwa da Ruhu Mai tsarki, a karɓe *shi* cikin Ikiliziya tsattsarka ta Almasihu, *ya* zama *gaɓa mai* rai a cikinta.

*Sa'an nan Fasto zai karanta ɗaya daga cikin waɗannan, ko duka biyu.*

*Wannan,*

YA Allah maɗaukaki madawwami, wanda ta Babtismar Ɗanka ƙaunatacce Yesu Almasihu a Kogin Urdun ka tsarkake ruwa zuwa shafewar zunubi, asirtaccen shafewa ke nan. Da jinƙanka ka dubi *wannan jariri,* ka shafe *shi,* ka tsarkake *shi* da Ruhunka Mai tsarki, domin a karɓe *shi* cikin zumuntar Ikiliziyar Almasihu. Kuma da ya ke *yana* dagewa kan bangaskiya, *yana* murna sabo da sazuciya, *ya* kafu ga ƙauna, ka sa *ya* ratsa raƙuman ruwa na wannan duniya mai fitina, har a ƙarshe *ya* kai ga ƙasa ta rai madawwami, can *ya* yi mulki tare da Kai har abada abadin; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Ko wannan,*

YA Allah maɗaukaki madawwami, Mataimakin dukkam masu bukata, Mai agazan dukkan waɗanda ke sheƙowa gare ka neman gudummawa, Kai ne Ran masu ba da gaskiya,





Kai ne tashin matattu. Muna roƙonka sabo da *wannan jaririn* da aka kawo yanzu ga Babtismarka tsattsarka, domin *ya* karɓi gafarar zunuban*sa* ta sake haifar*sa* ta ruhaniya. Ya Ubangiji, ka karɓe *shi* bisa alkawarin da Ɗanka ƙaunatacce ya yi, cewa, "Ku roƙa, za a ba ku; ku nema, za ku samu; ku ƙwanƙwasa, za a buɗe maku". Hakanan mu da mu ke roƙo yanzu, ka ba mu. Mu da mu ke nema, mu samu. Mu da mu ke ƙwanƙwasa ƙofa, ka buɗe mana, domin *jaririn* nan, da aka shafe zunuban*sa*, *ya* ji daɗin albarkarka ta Sama, *ya* kai ga mulkinka madawwami, wanda ka alkawarta albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Sa'an nan jama'a za su tashi tsaye, Fasto ya ce,*

Ku ji kalmomin da Markus ya rubuta cikin Bisharatasa, sura ta goma, aya ta goma sha uku.

*Amshi.* Ɗaukaka tā tabbata a gare ka, ya Ubangiji.

Suka kawo masa yara ƙanƙanana, domin ya taɓa su; almajiran suka kwaɓe su. Sa'an da Yesu ya ga wannan, hankalinsa ya tashi da haushi, ya ce masu, Ku bar yara ƙanƙanana su zo gare ni; kada ku hana su: gama na irin waɗannan mulkin Allah ya ke. Hakika ina ce maku, Dukkan wanda ba ya karɓi mulkin Allah kamar yaro ƙanƙani ba, ba zai shiga cikinsa ba daɗai. Sai Yesu ya ɗauke su a hannunsa, ya ɗora musu hannunsa, ya sa musu albarka.

*Amshi.* Ya Ubangiji, mun gode maka domin wannan Bishararka mai tsarki.

*Sa'an nan Fasto zai karanta wannan gajeren Gargaɗi kan kalmomin Bishar ar.*

Kun ji daga cikin wannan Bishara kalmomin Macecimmu Almasihu, lokacin da ya umarta a kawo masa yara. Kun kuwa ji yadda ya ɗauke su a hannunsa, ya sa musu albarka. Yesu Almasihu ba ya canzawa, shi ne jiya, da yau, hakika har abada ma. Domin haka kada ku yi shakka, amma ku tabbata sosai, yana ƙaunar *jaririn* nan, yana kuma murna sabo da mun kawo *shi* don a yi *masa* Babtisma tsattsarka. Kuma a shirye ya ke ya karɓe *shi*, ya rungume *shi* da hannuwansa masu rahama, ya sa *masa* albarkar rai madawwami. Da ya ke fa mun tabbata Ubammu na Sama yana nufin alheri ga *wannan jariri*, yadda ya bayyana albarkacin Ɗansa Yesu Almasihu, sai mu yi masa godiya da aminci da ibada, mu ce,

*Sa'an nan Fasto da jama'a, dukkansu na tsaye har wa yau, za su faɗi,*

YA Allah maɗaukaki madawwami, Ubammu na Sama, muna yi maka godiya da tawali'u, domin kā yarda ka kira mu mu san alherinka mu gaskata ka. Kă ƙara mana wannan sani, ka ƙarfafa mana bangaskiya kullum. Ka ba *wannan jariri* Ruhunka Mai tsarki domin a sake haifar*sa*, a maishe *shi magajin* ceto madawwami; albarkacin Ubangijimmu Yesu Almasihu, wanda ya ke rayayye yana mulki tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, yanzu da har abada. Amin.

## ALKAWARAI

*A nan Iyayen Jariri da Iyayen Imani suna tsaye a gaban jama'a, Fasto zai yi magana da su, ya ce,*

Ya ƙaunatattuna, kun kawo *wannan jariri* domin a yi *masa* Babtisma; mun yi addu'a kuma Ubangijimmu Yesu Almasihu ya yarda ya karɓe *shi*, ya shafe zunuban*sa*, ya tsarkake *shi*. Ubangijimmu ya yi alkawari cikin Bisharatasa zai ba da dukkan waɗannan abubuwan da kuka yi addu'a dominsu; ba shakka kuwa zai cika alkawarin nan ya kuma aikata shi.

Ku kuma sai ku alkawarta abu uku domin *wannan jariri*: Na fari, *zai* ƙi Shaiɗan da dukkan ayyukansa. Na biyu, kullum *zai* gaskata Magana mai tsarki ta Allah. Na uku, *zai* yi biyayya *ya* bi umarninsa.

Ina fa roƙonku da himma,

Ko kai, cikin sunan wannan *jariri*, ka ƙi Shaiɗan da dukkan ayyukansa, da daraja ta duniya, da dukkan sha'awoyinta na kwaɗayi, da sha'awoyin jiki, har da ba za ka bi su ba, su kuma ba za su biyad da kai ba?

*Amsa.* I, na ƙi.

*Malami.* Ko kai, cikin sunan wannan *jariri*, ka gaskata addinin Almasihu?

*Amsa.* I, na gaskata.

*Sa'an nan Fasto da Iyayen Imani da Mahaifan Jariri za su faɗi Kalmar Shahada ta Manzanni.*





NA gaskata da Allah Uba Maɗaukaki, Mahaliccin Sama da ƙasa.

Na gaskata da Yesu Almasihu Ɗansa Makaɗaici Ubangijimmu, wanda aka yi cikinsa ta Ruhu Mai tsarki. Budurwa Maryamu ce ta haife shi, Ya sha wahala a zamanin Buntiyus Bilatus. An giciye shi, ya mutu, am binne shi, ya je Hades, a rana ta uku kuma ya tashi daga matattu. Ya hau cikin Sama, yana zaune a hannun dama na Allah Uba Maɗaukaki. Daga can ne zai zo ya yi wa rayayyu da matattu shari'a.

Na gaskata da Ruhu Mai tsarki. Na kuma gaskata Ikiliziya tsattsarka Katolika; da Zumuntar Tsarkaka da Gafarar zunubai da Tashin jiki da kuma Rai madawwami. Amin.

*Malami.* Ko kai, cikin sunan wannan *jariri*, ka ɗauki alkawari za ka yi biyayya da nufi mai tsarki na Allah da umarninsa?

*Amsa.* I, na ɗauka.

*Malami.* Ko kai, cikin sunan wannan *jariri*, ka ke neman Babtisma?

*Amsa.* I, ina nema.

*Sa'an nan Fasto zai ce,*

Mu yi addu'a.

YA Allah mai jinƙai, ka nufa a binne mugun hali na dā da ke cikin *wannan jariri*, har sabon hali mai kyau ya tsiro a cikin*sa*. *Amin.*

Ka yarda dukkan sha'awoyin jiki su mutu a cikin*sa*, kuma dukkan abubuwan da ke na Ruhu Mai tsarki su rayu su yi girma a cikin*sa*. *Amin.*

Ka yarda *ya* sami iko da karfi don *ya* yi nasara a kan Shaiɗan, da duniya, da jiki. *Amin.*

Ka yarda dukkan wanda aka fawwala shi gare ka a nan ta wurin matsayimmu da hidimarmu, a cika shi da kyawawan halayenka na Sama, a ba shi madawwamiyar lada ta wurin jinƙanka, ya Ubangiji Allah mai albarka, wanda ka ke rayayye kana mulkin dukkan abu, har abada abadin. *Amin.*

## TSARKAKEWAR RUWA

*Fasto.* Ubangiji ya kasance tare da ku.
*Amshi.* Tare da ruhunka kuma.
*Fasto.* Ku juyo da zukatanku.
*Amshi.* Muna juyad da su ga Ubangiji.
*Fasto.* Mu yi godiya ga Ubangijimmu Allah.
*Amshi.* Yin wannan ya kamata, daidai ne kuma.

*Fasto.*

LALLE ya kamata, daidai ne kuwa, wajibimmu ne mu yi maka godiya, ya Ubangiji, Uba Mai tsarki, Allah maɗaukaki madawwami, sabo da ƙaunataccen Ɗanka Yesu Almasihu ya zub da ruwa da jini daga kwiɓinsa mai kwarjini domin gafarar zunubammu; ya kuma umarci almajiransa su je su almajirtad da dukkan al'ummai, suna yi musu Babtisma cikin sunan Uba, da na Ɗa, da kuma na Ruhu Mai tsarki. Muna roƙonka ka ji addu'o'in jama'arka; ka tsarkake ruwan nan sabo da shafewar zunubi, shafewa ta ruhaniya ke nan. Ka yarda kuma *jaririn* nan da za a yi wa Babtisma a yanzu *ya* sami yalwar alherinka, *ya* kasance har abada a cikin zaɓaɓɓunka amintattu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu, wanda girma da ɗaukaka su tabbata a gare shi, tare da Kai cikin ɗayantuwar Ruhu Mai tsarki, yanzu da har abada. *Amin.*

## BABTISMAR

*Sa'an nan Fasto zai ɗauki jaririn a hannuwansa, ya ce wa Iyayen Imani,*

Ku raɗa wa wannan *jariri* suna.

*Iyayen Imani za su raɗa wa Fasto sunan jaririn. Sa'an nan Fasto zai faɗi sunan, ya nutsad da jaririn cikin ruwa, ko ya zuba ruwa a kansa, ya ce,*

*Wane*, ina yi *maka* Babtisma cikin sunan Uba, da na Ɗa, da na Ruhu Mai tsarki. Amin.

*Sa'an nan Fasto zai ce,*

MUN karɓi wannan *jariri* cikin jama'ar garken Almasihu, muna yi *masa* shaida da alamar giciye,* cewa, nan gaba ba *zai* ji kunya *ya* shaida imanin Almasihu giciyeyye ba, da mazakuta *ya* yi yaƙi ƙarƙashin tutarsa, gāba

* *A nan Fasto zai yi alamar giciye a goshin jaririn.*





da zunubi, da duniya, da Shaiɗan, *ya* lazamci *ɗan* yaƙi da *bawa* mai aminci *na* Almasihu har iyakar ran*sa*. Amin.

## GODIYA

*Sa'an nan Fasto zai ce,*

Ya 'yan'uwa ƙaunatattuna, da ya ke an sake haifuwar *wannan jariri* an tswafa *shi* cikin jikin Ikiliziyar Almasihu, sai mu yi wa Allah Maɗaukaki godiya domin waɗannan fa'idodi; da zuciya ɗaya mu yi addu'o'immu gare shi, domin *jaririn* nan *ya* yi sauran zaman*sa* bisa ga wannan masomi.

*Sa'an nan Fasto da jama'a za su faɗi Addu'ar Ubangiji tare.*

YA Ubammu wanda ke cikin Sama, A tsarkake sunanka, Mulkinka ya zo, Abin da ka ke so a yi shi, Cikin duniya kamar yadda a ke yinsa cikin Sama. Ka ba mu rananga abincin yini. Ka gafarta mana laifofimmu, Kamar yadda muna gafarta wa waɗanda su ke yi mana laifi. Kada ka kai mu wurin jaraba, amma ka cece mu daga Mugun. Gama mulki, da iko, da girma, naka ne har abada. Amin.

*Sa'an nan Fasto zai ce,*

YA Uba mafi jinƙai, muna yi maka godiya da zuciya ɗaya, da ya ke ya gamshe ka ka sake haifuwar *wannan jariri* da Ruhunka Mai tsarki, ka karɓe *shi ɗanka* ta tallafanci, ka tswafa *shi* cikin Ikiliziyarka tsattsarka. *Amin.*

YA Ubangiji, muna roƙonka kamar yadda ta wajen Babtisma aka binne *wannan jariri* tare da Almasihu ga mutuwatasa, haka kuma ka nufa *ya* zama *abokin* tarayya ga tashinsa, domin *ya* bauta maka a nan cikin sabuwar rayuwa, a ƙarshe kuma *ya* zama *magajin* mulkinka madawwami tare da sauran Ikiliziyarka tsattsarka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Idan ana so, Fasto zai faɗi addu'an nan domin muhallin jariri.*

YA Allah Maɗaukaki, Ubammu na Sama, wanda Ɗanka mai albarka ya yi tarayyar zaman muhalli na duniya a Nazarat, muna roƙonka ka sa albarka kan muhallin *jaririn*

nan; ka kuma ba da hikima da fahimi ga masu goyon*sa*, domin *ya* yi girma cikin tsoronka da ƙaunarka kullum; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## WAJIBAN IYAYEN IMANI

*Sa'an nan Fasto zai yi wa Iyayen Imani wannan gargaɗi,*

Ku da kuka kawo *wannan jariri*, domin a yi *masa* Babtisma, zuwa cikin iyalin Ikiliziyar Almasihu, dole ne ku lura ku ga an koya *masa* Kalmar Shahada, da Addu'ar Ubangiji, da Umarni Goma, yadda aka tsara su cikin Katakizam, da dukkan sauran abubuwan da ya kamata Masihiyi ya sani, ya kuma gaskata domin lafiyar ransa.

Sai kuma ku lura a goye *shi* cikin tsarki da ibadar da ya kamaci Masihiyi.

Kuma ku lura a kai *shi* gun Bishop domin a ɗora *masa* hannu, kuma bayan da an ƙarfafa *shi* da baiwar Ruhu Mai tsarki, ya zamana *ya* zo a shirye domin *ya* ci Jibin Ubangiji na Jiki da na Jinin Almasihu, kuma *ya* shiga duniya *ya* bauta wa Allah da aminci cikin zumuntar Ikiliziyatasa.

Za ku taimake *shi ya* koya, *ya* kuma aikata dukkan waɗannan?

*Amsa.* I, zan yi, Ubangiji ne zai taimake ni.

Kullum ku tuna cewa, Babtisma tana kwatanta Bangaskiyarmu, wadda ita ce bin gurbin Macecimmu Almasihu domin a maishe mu kamarsa. Kuma kamar yadda ya mutu ya tashi domimmu, hakanan mu da aka yi mana Babtisma, ya kamata mu mutu ga barin zunubi, mu tashi zuwa ga aikin gaskiya, kullum muna kashe zukatammu ga dukkan miyagun sha'awoyimmu, muna cin gaba kowace rana wajen dukkan halayen kirki da bin Allah.

*Idan Babtisman nan ba a Addu'ar Safe ko ta Maraice aka yi ta ba, Fasto zai sallami jama'a da wannan Albarka.*

UBANGIJI ya albarkace ku, ya tsare ku. Ubangiji ya dube ku, duban rahama, ya nuna muku nasiha. Ubangiji ya ɗaukaka hasken annurinsa wajenku, ya ba ku salama, yanzu da har abada. *Amin.*



SUJADAR

# YI WA JARIRAI BABTISMA

### A GIDA

*Fastocin kowace jama'a sai su yi musu kashedi kada a yi wa jarirai Babtisma a gida sai da wani ƙwaƙƙwaran dalili. Amma idan ya zama tilas, sai a yi Babtisma a haka:*

*Na farko, sai Faston Ikiliziya (ko, im ba ya nan, kowane Fasto sosai da ke samuwa) ya kira ga Allah, tare da waɗanda ke wurin, ya karanta waɗansu daga cikin addu'o'in da aka sanya cikin Sujadar yi wa Jarirai Babtisma, bisa zarafin da tsananin ciwo ya ba su, ya ƙarasa da wannan Addu'a.*

YA Allah maɗaukaki madawwami, ƙaunataccen Ɗanka Yesu Almasihu ya zub da ruwa da jini daga kwiɓinsa mai kwarjini domin gafarar zunubammu; ya kuma umarci almajiransa su je su almajirtad da dukkan al'ummai, suna yi musu Babtisma su zama mallakar Uba, da na Ɗa, da kuma na Ruhu Mai tsarki. Muna roƙonka ka ji addu'o'in jama'arka; ka tsarkake ruwan nan sabo da shafewar zunubi, shafewa ta ruhaniya ke nan. Ka yarda kuma *jaririn* nan da za a yi wa Babtisma a yanzu *ya* sami yalwar alherinka, *ya* kasance har abada a cikin zaɓaɓɓunka amintattu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu, wanda girma da ɗaukaka su tabbata a gare shi, tare da Kai cikin ɗayantuwar Ruhu Mai tsarki, yanzu da har abada. *Amin.*

*Bayan haka, wani daga cikin waɗanda ke wurin zai raɗa wa jariri suna, sa'an nan Fasto zai zuba ruwa a kansa, ya ce,*

*Wane*, ina yi *maka* Babtisma *ka* zama mallakar Uba, da na Ɗa, da kuma na Ruhu Mai tsarki. Amin.

*Sa'an nan jama'a za su durƙusa, sai Fasto da jama'a su faɗi Addu'ar Ubangiji. Bayan haka Fasto zai yi wa Allah godiya, ya ce,*

YA Uba mafi jinƙai, muna yi maka godiya da zuciya ɗaya, da ya ke ya gamshe ka ka sake haifar wannan *jariri* da Ruhunka Mai tsarki, ka karɓe *shi* ga matsayin *ɗanka*, ka tswafa *shi* cikin Ikiliziyarka tsattsarka. Kuma muna roƙonka da tawali'u ka yarda, kamar yadda aka maishe *shi abokin* tarayya ga mutuwar Ɗanka, haka kuma *ya* zama *abokin*

tarayya ga tashinsa, har a ƙarshe *ya* gāji mulkinka madawwami, tare da sauran tsarkakanka; albarkacin Ɗanka Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

ALHERIN Ubangijimmu Yesu Almasihu, da ƙaunar Allah, da zumuntar Ruhu Mai tsarki, su kasance tare da mu duka har abada abadin. *Amin.*

*Amma idan Fasto sosai bai samu ba, kuma rashin lafiyar jariri ya tsananta ƙwarai, sai wani daga cikin waɗanda ke wurin ya raɗa wa jariri suna, ya zuba ruwa a kansa, ya ce,*

*Wane*, ina yi *maka* Babtisma *ka* zama mallakar Uba, da na Ɗa, da kuma na Ruhu Mai tsarki. Amin.

*Sa'an nan waɗanda ke wurin za su faɗi Addu'ar Ubangiji. Daga baya kuma sai a sanad da Faston Ikiliziya labarin Babtismar nan da nan.*

*Kuma kada su yi shakka jaririn da aka yi wa Babtisma a gida haka, ko ta hannun Faston Ikiliziya, ko ta hannun wani Fasto, ko ta hannun wani da ke wurin, an yi masa isasshiyar Babtisma yadda ya halatta. Kuma bai kamata a sake yi masa Babtisma ba.*

## KARƁAR JARIRI CIKIN JAMA'AR IKILIZIYA

*Duk da haka, idan jaririn da aka yi wa Babtisma a haka ya rayu, ya cancanta a kawo shi majami'a, domin a shaida wa jama'a an yi masa Babtisma yadda ya kamata, a kuma karɓe shi a sarari cikin jama'ar Ikiliziya.*

*Sa'an nan Fasto zai ci gaba da Sujadar bisa ga Tsarin da aka sanya cikin Littafin Addu'a na Turanci.*



SUJADAR

# YI WA BALIGAI BABTISMA

## WAƊANDA KE IYA ƊAUKAN ALKAWARI DA KANSU

*Sa'ad da za a yi wa baligai Babtisma, sai iyaye ko waliyai su sanad da Bishop ko wakilinsa kwana bakwai ko fiye da haka kafin lokacin. Ta haka za a sami zarafin jarraba su, don a san ko sun sami isasshen koyarwa a bisa kan ka'idodin addinin Kirista. Za a kuma gargaɗe su su shirya kansu da addu'a da rikon baki, domin karɓar wannan tsattsarkar Farilla.*

*Idan an iske sun cancanta, sai kowannensu ya zaɓi mutum uku, ko akalla biyu, su zama shaidunsu. Waɗannan fa za su kai su ga Daron ruwa bayan Nassi na Biyu ko bayan Sanyayyar Addu'a ta uku ta Addu'ar Safe ko ta Maraice, ko a kowane lokacin da Fasto ya ga ya kamata.*

*Idan zai yiwu ya kyautu a yi Babtisma ranar Lahadi ko kuwa wata Rana Tsattsarka, lokacin da mutane da yawa suka fi taruwa.*

*A nan tsaye, Fasto zai tambaya ko an rigaya an yi wa kowannensu Babtisma, ko ba a yi ba. Idan suka amsa,* Ba a yi ba, *sai Fasto ya ce,*

KU ƙaunatattuna, dukkam mutane masu son aikata zunubi ne tun daga haifuwarsu, sun kuma yi kuskure da yawa. Kuma Mai cetommu Almasihu ya ce, Ba wanda zai shiga mulkin Allah sai an sake haifuwarsa ta ruwa da Ruhu Mai tsarki. Don haka ina roƙonku ku yi addu'a ga Allah Uba, albarkacin Ubangijimmu Yesu Almasihu, sabo da yalwar alherinsa ya ba *wannan mutun* abin da ba *shi* da iko *ya* samu ta ɗabi'ar mutun, wato a yi *masa* Babtisma da ruwa da Ruhu Mai tsarki, a karɓe *shi* cikin Ikiliziya tsattsarka ta Almasihu, *ya* zama *gaɓa mai* rai a cikinta.

*Sa'an nan Fasto zai karanta ɗaya daga cikin waɗannan ko duka biyu,*

*Wannan,*

YA Allah maɗaukaki madawwami, ta Babtismar Ɗanka ƙaunatacce Yesu Almasihu a Kogin Urdun, ka tsarkake ruwa zuwa shafen zunubi, asirtaccen shafewa ke nan. Muna

roƙonka da jinƙai ka dubi *wannan mutun*, ka shafe *shi*, ka tsarkake *shi* da Ruhunka Mai tsarki, domin a cece *shi* daga azabarka, a karɓe *shi* cikin zumuntar Ikiliziyar Almasihu. Kuma da ya ke *yana* dagewa kan bangaskiya, *yana* murna sabo da sazuciya, *ya* kafu ga ƙauna, ka sa *ya* ratsa raƙuman ruwa na wannan duniya mai fitina, har a ƙarshe *ya* kai ga ƙasa ta rai madawwami, can *ya* yi mulki tare da Kai har abada abadin; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Ko wannan,*

YA Allah maɗaukaki madawwami, Mataimakin dukkan masu bukata, Mai agazan dukkan waɗanda ke sheƙowa gare ka neman gudummawa, Kai ne Ran masu ba da gaskiya, Kai ne Tashin Matattu. Muna roƙonka sabo da *wannan mutun* da *ya* zo yanzu ga Babtismarka tsattsarka, domin *ya* karɓi gafarar zunubansa ta sake haifar*sa* ta ruhaniya. Ya Ubangiji, ka karɓe *shi* bisa alkawarin da Ɗanka ƙaunatacce ya yi, cewa, "Ku roƙa, za a ba ku; ku nema, za ku samu; ku ƙwanƙwasa, za a buɗe maku". Hakanan mu da mu ke roƙo yanzu, ka ba mu. Mu da mu ke nema, mu samu. Mu da mu ke ƙwanƙwasa ƙofa, ka buɗe mana, domin *wannan mutun*, da aka shafe zunuban*sa ya* ji daɗin albarkarka ta Sama, *ya* kai ga mulkinka madawwami, wanda ka alkawarta albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Sa'an nan jama'a za su tashi tsaye, Fasto ya ce,*

Ku ji kalmomin da Yohanna ya rubuta cikin Bisharatasa, sura ta uku, aya ta fari.

*Amshi.* Ɗaukaka tă tabbata a gare ka, ya Ubangiji.

Wani mutum yana nan na wajen Farisawa, sunansa Nikodimu, wani ba-saraucen Yahudawa; wannan ya zo wurinsa da dare, ya ce masa, Rabbi, mun sani malami ne kai, daga wurin Allah ka zo: gama ba mai yin waɗannan alamun da ka ke yi ba, sai ko Allah yana tare da shi. Yesu ya amsa, ya ce masa, Hakika, hakika, ina ce maka, Im ba a haifi mutum daga bisa ba, ba shi da iko shi ga mulkin Allah ba. Nikodimu ya ce masa, Kaƙa za shi yiwu a haifi mutum sa'ad da ya rigaya ya tsufa? Ya iya ya sake shiga a cikin cikin uwatasa, a haife shi kuma? Yesu ya amsa, ya ce, Hakika, hakika, ina ce maka, Im ba a haifi mutum daga cikin ruwa





da Ruhu kuma, ba shi da iko ya shiga cikin mulkin Allah ba. Abin da an haifa daga cikin nama, nama ne; abin da an haifa daga cikin Ruhu, ruhu ne. Kada ka yi mamaki da na ce maka, Dole a haife ku daga bisa. Iska ta kan hura wajen da ta ke nufa, kana jin motsinta kuma, amma ba ka sani wajen da ta ke fitowa, da inda za ta ba: hakanan ne dukkan wanda an haife shi daga cikin Ruhu.

*Amshi.* Ya Ubangiji, mun gode maka domin wannan Bishararka mai tsarki.

*Sa'an nan Fasto zai karanta wannan Gargaɗi.*

Ya ƙaunatattu, kun ji daga cikin wannan Bishara kalmomin da Macecimmu Almasihu ya furta da kansa, cewa, "Im ba an haifi mutum ta ruwa da ta Ruhu ba, ba zai iya shiga cikin mulkin Allah ba". Daga nan fa kwa gane wannan Farilla lazumi ne ƙwarai, a inda ya ke samuwa. Hakanan kuma, nan da nan kafin ya hau cikin Sama (kamar yadda mu ke karantawa a cikin Bishara ta hannun Markus, sura ta ƙarshe), ya umarci almajiransa ya ce, "Ku tafi cikin duniya duka, ku yi wa'azin bishara ga dukkan halitta. Wanda ya ba da gaskiya, kuma an yi masa babtisma, za ya tsira; amma wanda ya ƙi ba da gaskiya za a kāshe shi". Wannan kuwa ya bayyana mana fa'ida mai girma da mu ke samu ta dalilinsa. Sabo da wannan a lokacin da Bitrus Manzo ya fara yim Bishara, sai maganar ta soki mutane da yawa a zuci, suka ce da Bitrus da sauran Manzannin, "'Yan'uwa, me za mu yi?" Sai Bitrus ya ce da su, "Sai ku tuba, a yi wa kowannenku babtisma kan kun yarda da sunan Yesu Almasihu, don a gafarta zunubanku, za ku sami baiwar Ruhu Mai tsarki. Don alkawarin nan ku aka yi wa, ku da 'ya'yanku, da kuma dukkan manisanta, wato duk waɗanda Ubangiji Allahmmu ya kira". Don haka, kada ku yi shakka, amma ku tabbata sosai Ubangiji zai karɓi *wannan mutun* da alheri, *wanda ya* ke tuba da gaskiya, *yana* zuwa wurinsa ta bangaskiya. Zai kuwa gafarta zunuban*sa*, ya ba *shi* baiwar Ruhu Mai tsarki, da albarkar rai madawwami, ya maishe *shi abokin* tarayya ga madawwamin mulkinsa. Da ya ke fa mun tabbata Ubammu na Sama yana nufin alheri ga *wannan mutun*, yadda ya bayyana albarkacin Ɗansa Yesu Almasihu, sai mu yi masa godiya da aminci da ibada, mu ce,

*Sa'an nan Fasto da jama'a, dukkansu na tsaye har wa yau, za su faɗi,*

YA Allah maɗaukaki madawwami, Ubammu na Sama, muna yi maka godiya da tawali'u, domin kā yarda ka kira mu mu san alherinka mu gaskata ka. Kă ƙara mana wannan sani, ka ƙarfafa mana bangaskiya kullum. Ka ba *wannan mutun* Ruhunka Mai tsarki, domin a sake haifar*sa* a maishe *shi magajin* ceto madawwami, albarkacin Ubangijimmu Yesu Almasihu, wanda ya ke rayayye yana mulki tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, yanzu da har abada. *Amin.*

## ALKAWARAI

*Sa'an nan Fasto zai ce da mutumin da za a yi wa Babtisma,*

Ya *ƙaunataccena*, *kā* zo daga nan *kana* nema *ka* karɓi Babtisma tsattsarka. *Ka* ji wannan jama'a sun yi addu'a Ubangijimmu Yesu Almasihu ya yarda ya karɓe *ka*, ya albarkace *ka*, ya kwance naunayar zunuban*ka*, ya ba *ka* rabo cikin mulkin Sama, da rai madawwami. *Ka* ji kuma Ubangijimmu Yesu Almasihu ya yi alkawari a cikin Maganatasa mai tsarki zai ba da dukkan waɗannan abubuwa da muka yi addu'a dominsu: ba shakka kuwa zai cika alkawarin nan ya kuma aikata shi.

Kuma da ya ke wannan alkawari na Almasihu ya tabbata, *kai* kuma sai *ka* yi alkawari da aminci a gaban waɗannan shaidun*ka*, da wannan jama'a duka, cewa, za *ka* ƙi Shaiɗan da dukkan ayyukansa; za *ka* gaskata Magana mai tsarki ta Allah kullum; za *ka* kuma bi umarninsa da biyayya.

*Sa'an nan Fasto zai yi wa kowane mai neman Babtisma waɗannan tambayoyi.*

*Ka* ƙi Shaiɗan da dukkan ayyukansa, da alfarma da daraja ta duniya, da dukkan sha'awoyinta na kwaɗayi, da sha'awoyin jiki, har da ba za *ka* bi su ba, su kuma ba za su biyad da *kai* ba?

*Amsa.* I, na ƙi su duka.

*Fasto.* Kuma, *ka* gaskata addinin Almasihu?

*Amsa.* I, na gaskata.

*Sa'an nan masu neman Babtisma tare da Fasto da shaidunsu za su faɗi Kalmar Shahada ta Manzanni.*

NA gaskata da Allah Uba Maɗaukaki, Mahaliccin Sama da ƙasa.





Na gaskata da Yesu Almasihu Ɗansa Makaɗaici Ubangijimmu, wanda aka yi cikinsa ta Ruhu Mai tsarki. Budurwa Maryamu ce ta haife shi, Ya sha wahala a zamanin Buntiyus Bilatus. An giciye shi, ya mutu, am binne shi, ya je Hades, a rana ta uku kuma ya tashi daga matattu. Ya hau cikin Sama, yana zaune a hannun dama na Allah Uba Maɗaukaki. Daga can ne zai zo ya yi wa rayayyu da matattu shari'a.

Na gaskata da Ruhu Mai tsarki. Na kuma gaskata Ikiliziya tsattsarka Katolika; da Zumuntar Tsarkaka da Gafarar zunubai da Tashin jiki da kuma Rai madawwami. Amin.

*Fasto.* *Kana* so a yi *maka* Babtisma a kan wannan bangaskiya?

*Amsa.* I, ina so.

*Fasto.* Za *ka* yi biyayya da nufi mai tsarki na Allah da umarninsa, *ka* yi zaman*ka* a bisansu dukkan kwanakin ran*ka*?

*Amsa.* I, zan yi, Allah ne Mataimakina.

*Sa'an nan Fasto zai ce,*

Mu yi addu'a.

YA Allah mai jinƙai, ka nufa a binne mugun hali na dā da ke cikin *wannan mutun*, har sabon hali mai kyau ya tsiro a cikin*sa*. *Amin.*

Ka yarda dukkan sha'awoyin jiki su mutu a cikin*sa*, kuma dukkan abubuwan da ke na Ruhu Mai tsarki su rayu su yi girma a cikin*sa*. *Amin.*

Ka yarda *ya* sami iko da ƙarfi don *ya* yi nasara a kan Shaiɗan, da duniya, da jiki. *Amin.*

Ka yarda *shi wanda* aka ayyana gare ka a nan ta wurin matsayimmu da hidimarmu, a cika *shi* da kyawawan halayenka na Sama, a ba *shi* madawwamiyar lada bisa jinƙanka, ya Ubangiji Allah mai albarka, wanda ka ke rayayye kana mulkin dukkan abu, har abada abadin. *Amin.*

## TSARKAKEWAR RUWA

*Fasto.* Ubangiji ya kasance tare da ku.

*Amshi.* Tare da ruhunka kuma.

*Fasto.* Ku juyo da zukatanku.

*Amshi.* Muna juyad da su ga Ubangiji.

*Fasto.* Mu yi godiya ga Ubangijimmu Allah.
*Amshi.* Yin wannan ya kamata, daidai ne kuma.

*Fasto.*

LALLE ya kamata, daidai ne kuwa, wajibimmu ne mu yi maka godiya, ya Ubangiji, Uba Mai tsarki, Allah maɗaukaki madawwami, sabo da ƙaunataccen Ɗanka Yesu Almasihu ya zub da ruwa da jini daga kwiɓinsa mai kwarjini domin gafarar zunubammu; ya kuma umarci almajiransa su je su almajirtad da dukkan al'ummai, suna yi musu Babtisma su zama mallakar Uba, da na Ɗa, da kuma na Ruhu Mai tsarki. Muna roƙonka ka ji addu'o'in jama'arka; ka tsarkake ruwan nan sabo da shafewar zunubi, shafewa ta ruhaniya ke nan. Ka yarda kuma *mutumin* nan da za a yi wa Babtisma a yanzu *ya* sami yalwar alherinka, *ya* kasance har abada a cikin zaɓaɓɓunka amintattu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu, wanda girma da ɗaukaka su tabbata a gare shi, tare da Kai cikin ɗayantuwar Ruhu Mai tsarki, yanzu da har abada. *Amin.*

## BABTISMAR

*Sa'an nan Fasto zai riƙe hannun daman kowane mutumin da za a yi wa Babtisma, ya kawo shi kusa da Daron ruwa, yadda ya fi so, kana ya tambayi shaidu sunansa. Bayan haka zai nutsad da shi cikin ruwa, ko ya zuba ruwa a kansa, ya ce,*

*Wane,* ina yi *maka* Babtisma *ka* zama mallakar Uba, da na Ɗa, da kuma na Ruhu Mai tsarki. Amin.

*Sa'an nan Fasto zai ce,*

MUN karɓi wannan *mutun* cikin jama'ar garken Almasihu, muna yi *masa* shaida da alamar giciye,* cewa nan gaba ba *zai* ji kunya *ya* shaida bangaskiya ga Almasihu giciyeyye ba, da mazakuta *ya* yi yaƙi ƙarƙashin tutarsa, gāba da zunubi, da duniya, da Shaiɗan, *ya* lazamci ɗan yaƙi da *bawa* mai aminci *na* Almasihu har iyakar ran*sa.* Amin.

* *A nan Fasto zai yi alamar giciye a goshin mutumin.*

## GODIYA

*Sa'an nan Fasto zai ce,*

Ya 'yan'uwa ƙaunatattuna, da ya ke an sake haifar *wannan mutun* an tswafa *shi* cikin jikin Ikiliziyar Almasihu, sai mu





yi wa Allah Maɗaukaki godiya domin waɗannan fa'idodi; da zuciya ɗaya mu yi addu'o'immu gare shi, don *ya* yi sauran zaman*sa* bisa ga wannan masomi.

*Sa'an nan kowa zai faɗi Addu'ar Ubangiji.*

YA Ubammu wanda ke cikin Sama, A tsarkake sunanka, Mulkinka ya zo, Abin da ka ke so a yi shi, Cikin duniya kamar yadda a ke yinsa cikin Sama. Ka ba mu rananga abincin yini. Ka gafarta mana laifofimmu, Kamar yadda muna gafarta wa waɗanda su ke yi mana laifi. Kada ka kai mu wurin jaraba, amma ka cece mu daga Mugun. Gama mulki, da iko, da girma, naka ne har abada. Amin.

*Sa'an nan Fasto zai karanta ɗaya daga cikin waɗannan Godiya.*

*Wannan,*

YA Ubammu na Sama, muna yi maka godiya da tawali'u, domin ka yarda ka kira mu mu san alherinka mu gaskata ka. Kă ƙara mana wannan sani, ka ƙarfafa mana bangaskiya kullum. Ka ba da Ruhunka Mai tsarki ga *wannan mutum, wanda* aka sake haifuwar*sa,* aka maishe *shi magajin* ceto madawwami albarkacin Ubangijimmu Yesu Almasihu, domin *ya* lazamci bautarka, *ya* kai ga alkawaranka; albarkacin Ɗanka Yesu Almasihu Ubangijimmu, wanda ya ke rayayye yana mulki, tare da Kai cikin ɗayantuwar Ruhu Mai tsarki, har abada abadin. *Amin.*

*Ko wannan,*

YA Uba mafi jinƙai, muna yi maka godiya da zuciya ɗaya, da ya ke ya gamshe ka ka sake haifar *wannan mutun* da Ruhunka Mai tsarki, ka karɓe *shi* ga matsayin *ɗanka,* ka tswafa *shi* cikin Ikiliziyarka tsattsarka. Muna roƙonka da tawali'u kuma, ka nufe *shi* da kuɓuta daga ƙangin zunubi, *ya* yi zaman gaskiya. Kuma da ya ke wajen Babtisma am binne *shi* tare da Almasihu ga mutuwatasa, ka nufa *ya* giciye halin*sa* na dā, *ya* kau da dukkan ɗabi'ar zunubi ɗungum. Kuma kamar yadda aka maishe *shi abokin* tarayya ga mutuwar Ɗanka, haka kuma ka nufa *ya* zama *abokin* tarayya ga tashinsa, domin a ƙarshe *ya* zama *magajin* mulkinka madawwami tare da sauran Ikiliziyarka tsattsarka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## WAJIBI NA SHAIDU DA NA WAƊANDA AKA YI WA BABTISMA

*Sa'an nan Fasto zai yi wa shaidu wannan Gargaɗi.*

Tun da *wannan mutun ya* yi alkawari a gabanku *zai* ƙi Shaiɗan da dukkan ayyukansa, *ya* gaskata da Allah, *ya* bauta masa, sai ku kuma ku lura, aikinku ne wajibi ne kuwa ku tuna *masa* irin wa'adin, da alkawarin, da shaidan nan mai nauyi da *ya* yi a gaban jama'an nan yanzu, musamman a gabanku da ke shaidun*sa* zaɓaɓɓu. Kuma sai ku riƙa tuna *masa ya* yi iyakar ƙoƙari *ya* koyu daidai cikin Magana mai tsarki, ta Allah, domin *ya* ƙaru da alherin da kuma sanin Ubangijimmu Yesu Almasihu, *ya* yi zaman*sa* cikin nutsuwa da gaskiya da kuma bin Allah a duniyan nan.

*Sa'an nan zai ce da duk wanda aka yi wa Babtisma,*

*Kai* kuma da *ka* ɗauka Almasihu ta wajen Babtisma a yanzu, aka kuma maishe *ka ɗa* ga Allah da *mutumin* haske ta bangaskiya ga Yesu Almasihu, aikin*ka* ne wajibi ne kuwa *ka* yi tafiyad da ta dace da kiran*ka* ga addinin Almasihu, yadda ya kyautu ga mutanen haske. Kullum *ka* tuna cewa, Babtisma tana kwantanta mana Bangaskiyarmu, wadda ita ce bin gurbin Macecimmu Almasihu domin a maishe mu kamarsa. Kuma kamar yadda ya mutu ya tashi domimmu, hakanan mu da aka yi mana Babtisma ya kamata mu mutu ga barin zunubi, mu tashi zuwa ga aikin gaskiya, kullum muna kashe zukatammu ga dukkan miyagun sha'awoyimmu ruɓaɓɓu, muna cin gaba kowace rana wajen dukkan halayen kirki da bin Allah.

*Idan Babtisman nan ba a Addu'ar Safe ko ta Maraice aka yi ta ba, Fasto zai sallami jama'a da wannan Albarka.*

UBANGIJI ya albarkace ku, ya tsare ku. Ubangiji ya dube ku, duban rahama, ya nuna muku nasiha. Ubangiji ya ɗaukaka hasken annurinsa wajenku, ya ba ku salama, yanzu da har abada. *Amin.*

*Kowane baligin da aka yi wa Babtisma, ya kamata Bishop ya ɗora masa hannu ba da jinkiri ba, domin a karɓe shi ga cin Jibin Ubangiji.*

*Idan an kawo yaran da ba a yi musu Babtisma tun suna jarirai ba, kuma ba su balaga ba tukuna har da za su ɗauki*





*alkawari da kansu, daidai ne a yi musu Babtisma irin ta Jarirai; sai dai a yi amfani da kalmar 'yaro' maimakon 'jariri'.*

*Idan ana shakka ko an yi wa wani Babtisma, ko kuwa, sai Fasto ya yi masa Babtisma bisa ga tsarin wannan sujada, sai dai ya furta kalmomin nan:*

*Wane,* im ba a riga an yi *maka* Babtisma ba, ina yi *maka* Babtisma *ka* zama mallakar Uba, da na Ɗa, da kuma na Ruhu Mai tsarki. Amin.

*Idan wani baligi, wanda ba a yi masa Babtisma ba, yana bakin mutuwa, ko kuwa sabo da rashin ƙarfinsa ba shi yiwuwa a kawo shi Majami'a, amma Fasto ya tabbata ya tuba ya ba da gaskiya, yana kuwa so a yi masa Babtisma, an yarda a yi amfani da Sujadar yi wa Jarirai Babtisma a Gidan, sai dai a sake waɗansu kalmomi bisa ga shekarun mutumin.*

# KATAKIZAM

WATO

ABIN DA KOWANE MUTUN ZAI KOYA

KAFIN A KAI SHI GUN BISHOP

DOMIN A YI MASA ƘARFAFAWA

## 1. KIRAN ALLAH DA AMSA KIRISTA

1. Ina sunanka na Masihiyanci?

*Wane*, ko *Wance*.

2. Wa ya raɗa maka wannan suna?

Mahaifana da iyayena na imani suka raɗa mini a lokacin Babtismata.

3. Menene Allah ya yi maka a lokacin Babtismarka?

A lokacin Babtismata Allah ya kira ni don kansa, ya maishe ni gaɓar Almasihu, ɗa ga Allah, da kuma magajin mulkin Sama.

4. Wane alkawari ne iyayenka na imani suka yi dominka a lokacin Babtismarka?

A lokacin Babtismata iyayena na imani sun yi wa Allah alkawari uku domina. Na fari dai, in ƙi Shaiɗan, in yi yaƙi da mugunta. Na biyu, in riƙi Bangaskiya ta Masihiyanci kankan, in ƙallafa dukkan dogarata ga Almasihu Ubangijina da Macecina. Na uku kuma, in yi biyayya im bi nufin Allah mai tsarki da umarninsa, im bauta masa da aminci dukkan kwanakin raina.

5. Farali ne ka aikata yadda suka yi alkawari?

I, hakika, kuma haka zan yi da taimakon Allah.





## 2. BANGASKIYA KIRISTA

6. Ina ka sami ƙwayar Bangaskiyan nan ta Masihiyanci, wadda farali ne gare ka ka gaskata ka riƙe ta kankan?

Na sami ƙwayar Bangaskiya ta Masihiyanci a cikin Kalmar Shahada ta Manzanni da ta Nikiya.

7. Ka faɗi Kalmar Shahada ta Manzanni.

Na gaskata da Allah Uba Maɗaukaki, Mahaliccin Sama da ƙasa.

Na gaskata da Yesu Almasihu Ɗansa Makaɗaici Ubangijimmu, wanda aka yi cikinsa ta Ruhu Mai tsarki. Budurwa Maryamu ce ta haife shi, Ya sha wahala a zamanin Buntiyus Bilatus. An giciye shi, ya mutu, am binne shi, ya je Hades, a rana ta uku kuma ya tashi daga matattu. Ya hau cikin Sama, yana zaune a hannun dama na Allah Uba Maɗaukaki. Daga can ne zai zo ya yi wa rayayyu da matattu shari'a.

Na gaskata da Ruhu Mai tsarki. Na kuma gaskata Ikiliziya tsattsarka Katolika;[1] da Zumuntar Tsarkaka da Gafarar zunubai da Tashin jiki da kuma Rai madawwami. Amin.

8. Daga cikin waɗannan Kalmomin Shahada me ka koya?

Daga cikin Kalmomin Shahada na koyi in gaskata da Allah ɗaya, Uba da Ɗa da Ruhu Mai tsarki, wanda Shi ne Mahaliccin komai, Mamallakin dukkan sammai, kuma ya shirya komai don ɗaukakarsa.

9. Wace koyarwa Ikiliziya ke yi a kan Allah Uba?

Ikiliziya tana koyarwa cewa Allah Uba Shi ne ya halicce ni da 'yan adan duka. Bisa ƙaunarsa kuma ya aiko ɗansa domin ya sada 'yan adan da shi kansa.

10. Wace koyarwa Ikiliziya ke yi a kan Allah Ɗa?

Ikiliziya tana koyarwa cewa, sabo da cetommu Allah Ɗa ya zama mutun, ya mutu domin ya kau da zunubammu, an tashe shi mai nasara da mutuwa, har an ɗora shi kan kursiyin Allah inda ya ke tsaya mana a

[1] Katolika, wato ta gaskiya kuma ta duniya duka.

gaɓan Allah, ya ke yi mana addu'a. Kuma zai sake komowa domin ya yi shari'a ya yi ceto kuma.

11. Wace koyarwa Ikiliziya ke yi a kan Allah Ruhu Mai tsarki?
Ikiliziya tana koyarwa cewa, Allah Ruhu Mai tsarki ne ya kan iza duk abin da ke nagari game da 'yan adan. A ranar Fentikos ya zo da falalarsa domin ya ba da rai ga Ikiliziya. Shi ne kuma ya ke ba ni iko in ƙara kamantuwa ga Yesu Almasihu.

Sabo da haka na koya in gaskata da Allah ɗaya, Uba da Ɗa da Ruhu Mai tsarki. Wannan Tirniti Mai tsarki kuwa na ke yabo na ke ɗaukakawa, ina cewa:
Ɗaukaka tă tabbata ga Uba, da Ɗa, da Ruhu Mai tsarki: kamar yadda ya ke a farko, da yanzu, hakanan kuma har abada, ba matuƙa. Amin.

## 3. IKILIZIYA DA HIDIMARTA

12. Menene Ikiliziya?
Ikiliziya ita ce jama'ar Allah, kuma Jikin Almasihu, wanda albarkacinta ne ya ke aikin sadarwa a tsakanin 'yan adan. Gaɓoɓinta su kan shiga cikinta ta hanyar Babtisma. Su ma ƙungiya ɗaya ne da waɗanda su ke yi wa Allah sujada a Sama.

13. Yaya aka kwatanta Ikiliziya cikin Kalmar Shahada?
A cikin Kalmar Shahada aka ce da Ikiliziya Ɗaya ce, da Mai tsarki, da Katolika, da kuma ta Manzanni.

14. Ina ma'anar waɗannan kalmomi?
Da waɗannan kalmomi ina nufin cewa Ikiliziya guda ɗaya ce, domin, ko da ya ke akwai rarrabuwa, jama'a ɗaya ce a hannun Uba ɗaya, wanda nufinsa ne ya harhaɗa dukkan 'yan adan game da Yesu Almasihu Ubangijimmu.
Ikiliziya Mai tsarki ce, domin Allah ya keɓe ta don kansa albarkacin Ruhu Mai tsarki.
Ikiliziya Katolika ce, domin ta duniya duka ce don dukkan kabilu a dukkan zamanai, tana kuwa riƙe da Bangaskiya Kirista da falalarta.
Ikiliziya ta Manzanni ce, domin an umarce ta ta yi





wa'azin Bishara ga dukkan duniya, kuma ta Manzanni ne ta karɓo izninta na ruhaniya da koyarwarta daga wurin Almasihu.

15. Yaya aka tsara malanta cikin Ikiliziya?
Ga yadda aka tsara malanta cikin Ikiliziya: Akwai su Bishop, da Fastoci, da su Dikon.

16. Menene aikin Bishop?
Aikin Bishop ke nan, ya zama babban makiyayi da mahukunci ga Ikiliziya, ya tsare Bangaskiya, ya naɗa, ya ƙarfafa, ya zama babban mai hidimar Maganar Allah da Farillai cikin jiharsa.

17. Menene aikin Fasto?
Aikin Fasto ke nan ya yi wa'azin Maganar Allah, ya koyar, ya yi Babtisma, ya ba da Jibin Ubangiji, ya furta Shafewar Zunubai da Albarka cikin sunan Allah, kuma ya kula da jama'ad da Bishop ya danƙa masa.

18. Menene aikin Dikon?
Aikin Dikon ke nan ya taimaki Fasto wajen sujada da kula da zamam mutane.

19. Menene Ikiliziya ta Kasashen Afirka ta Yamma?
Ikiliziya ta Kasashen Afirka ta Yamma ita ce Ikiliziya ta ƙasashen nan, katolika, gyararriya da tsararriya. Tana shela tana kuwa riƙe sosai da koyarwar da hidimar asalin Ikiliziya wadda a ke ce da ita Ɗaya ce, da Mai tsarki, da Katolika, da kuma ta Manzanni.

20. Menene Zumunta Angilikana?
Zumunta Angilikana ita ce haɗuwar Ikiliziyoyi daga cikin Ikiliziyar Almasihu ta duniya duka, waɗanda ke riƙe da koyarwar Manzanni da tsarinsu. Kuma suna da cikakken zumunci da juna har da lardin Ikiliziya na *Canterbury* da na *York*.

## 4. BIYAYYA KIRISTA

21. Alkawari na uku da ka yi a lokacin Babtismarka ya wajabta maka ka bi umarnin Allah dukkan kwanakin ranka. A ina ne Allah ya sanad da waɗannan umarni?

Allah ya sanad da umarninsa cikin Littattafai Masu tsarki, wato Tsohon Alkawari da Sabon Alkawari, musamman cikin koyarwar da halin Ubangijimmu Yesu Almasihu.

22. Ka faɗi Umarni Goma da a ke samu cikin Shari'ar Musa.

1. Ni ne Ubangiji Allahnka, wanda ya fisshe ka daga ƙasar Masar da mabautarka. Waɗansu alloli ba za su kasance gare ka ba sai ni.
2. Kada ka siffanta kowane abin sassaƙawa, ko surar abin da ke sama daga birbishi, ko a ƙasa daga ƙarkas, ko cikin ruwan da ke ƙarƙashin ƙasa. Kada ka yi musu sujada, kada ka bauta musu.
3. Kada ka ambaci sunan Ubangiji Allahnka a banza.
4. Ka tuna da ranar hutawa ka riƙe ta da tsarki. Kwana shida za ka yi aiki, da dukkan aike-aikenka. Amma rana ta bakwai ranar hutawa ce ga Ubangiji Allahnka.
5. Ka girmama mahaifinka da mahaifiyarka.
6. Kada ka yi kisan kai.
7. Kada ka yi zina.
8. Kada ka yi sata.
9. Kada ka yi shaidar zur game da ɗan'uwanka.
10. Kada ka yi ƙyashi.

23. Ka faɗi kalmomin Ubangijimmu Yesu Almasihu a kan umarnin Allah.

Ubangijimmu Yesu Almasihu ya ce, "Sai ka ƙaunaci Ubangiji Allahnka da dukkan zuciyarka, da dukkan ranka, da dukkan hankalinka, da dukkan ƙarfinka. Wannan shi ne babban umarni kuma na farko. Na biyu kuma kamarsa ya ke, Ka ƙaunaci ɗan'uwanka kamar kanka". Kuma ya ce, "Sabon umarni na ke ba ku, shi ne, Ku ƙaunaci juna, kamar yadda na ƙaunace ku".





24. Menene wajibinka ga Allah?

Wajibina ga Allah ke nan:

1. In yi masa sujada, domin shi kaɗai ne Allah mai gaskiya. In ƙaunace shi, in dogara gare shi, in yi masa biyayya, kuma in yi shaida da maganar bakina da ayyukana har in jawo waɗansu su bauta masa kuma.
2. Kada in yarda kowane halittaccen abu ya ƙwafe a matsayinsa, amma in yi amfani da zarafina da bayebayen da ya yi mini da dukkan abin da na mallaka, kamar wanda zai ba shi lissafinsu.
3. In girmama shi da tunanina da maganata da aikina.
4. In riƙi ranar Ubangiji domin sujada da addu'a da hutawa.

25. Menene wajibinka ga ɗan'uwanka?

Wajibina ga ɗan'uwana ke nan:

5. In ƙaunaci mahaifana, im ba su girma, in taimake su. Im ba da girma ga shugabammu, in yi biyayya da waɗanda ke mahukuntana game da dukkan abin da ya halatta ya cancanta. Kuma in cika wajibaina wajen zaman ɗan-ƙasar.
6. Kada in cuci kowa ko da magana ko da aiki; kada in riƙi hiƙidu ko ƙiyayya a zuciyata. Amma in gabatad da salama ga 'yan adan; in yi zaman dattaku da kowa; kuma in yi alheri ga dukkan halittar Allah.
7. In zama mai tsabtaccen tunani da magana da aiki; im mallaki sha'awoyin jikina bisa ikon Ruhu Mai tsarki, wanda ke zaune a zuciyata. Idan kuma Allah ya kira ni in yi aure, sai in yi zaman aure da aminci.
8. Cikin dukkan al'amurana in yi zaman gaskiya da halin kirki. Kada in yi sata; kada in yi rinto. Sai in nema wa dukkam mutane shari'a da 'yanci da yalwa.
9. In tsare bakina daga faɗin ƙarya da ƙirye da mugun tsegumi; kada kawaicina ya jawo wa waɗansu hukunci.

10. In zama mai godiya, mai karama; in yi wajibina da fara'a; kada in yi haɗama ko ƙyashi.

Ta haka na yarda da mulkin Allah a tsakanin 'yan adan; ina ƙoƙarin zaman ɗan-ƙasa a mulkinsa; kuma ina fama da mugunta duk inda na same ta, ko a kaina, ko a cikin duniyad da ke kewaye da ni.

## 5. RUHU MAI TSARKI CIKIN IKILIZIYA

### ALHERI

26. Yaya za ka iya aikata waɗannan wajibai kuma ka rinjayi gwaji da zunubi?

Zan iya rinjayar waɗannan abu da taimakon Allah kaɗai kuma ta wurin alherinsa.

27. Menene ma'anar alherin Allah?

Ma'anar alherin Allah ke nan, Allah da kansa yana aikatawa ta wurin Yesu Almasihu don ya yi gafara, ya iza, ya ƙarfafa ni albarkacin Ruhu Mai tsarki.

28. Ta waɗanne hanyoyi ne ka karɓi waɗannan bayebaye na alherin Allah?

Na karɓo waɗannan bayebaye na alherin Allah a cikin zumuntar Ikiliziya, sa'ad da na ke yin sujada da addu'a, sa'ad da ina karanta Littafi Mai tsarki, sa'ad da na ke karɓar Farillai, wato Babtisma da Jibin Ubangiji, kuma sa'ad da na ke ɗaukakarsa ta halin zamana kowace rana.

### SUJADA DA ADDU'A

29. Menene ma'anar sujada ga Allah?

Sujada ga Allah ita ce amsa ga ƙaunarsa. Ina kuwa bayyana wannan ta haɗa kaina da Ikiliziya wajen yabo da godiya da addu'a, kuma ta jin Maganarsa mai tsarki. Na biyu kuma ina yin haka ta bayyana yarda shi ne Ubangijin raina, kuma ta yin aikina zuwa ga girmansa da ɗaukakarsa.





30. Me ya sa mu ke mai da Lahadi ta zama muhimmiyar rana ta yin sujada tare da jama'a?

Dalilin da ya sa Lahadi ta zama muhimmiyar rana ta yin sujada tare da jama'a shi ne rana ta fari ga bakwai ne Ubangijimmu Yesu Almasihu ya tashi daga mattatu.

31. Menene addu'a?

Addu'a ita ce a juyad da zuciya da hankali ga Allah. Muna ƙaunarsa, muna bayyana zunubammu, muna roƙon gafara, muna yi masa godiya, muna addu'a don kammu da waɗansu kuma, muna sauraronsa, muna kuwa neman sanin nufinsa.

32. Ka faɗi Addu'ar Ubangiji.

YA Ubammu wanda ke cikin Sama, A tsarkake sunanka, Mulkinka ya zo, Abin da ka ke so a yi shi, Cikin duniya kamar yadda a ke yinsa cikin Sama. Ka ba mu rananga abincin yini. Ka gafarta mana laifofimmu, Kamar yadda muna gafarta wa waɗanda su ke yi mana laifi. Kada ka kai mu wurin jaraba, amma ka cece mu daga Mugun. Gama mulki, da iko, da girma, naka ne har abada. Amin.

### LITTAFI MAI TSARKI

33. Menene Littafi Mai tsarki?

Littafi Mai tsarki shi ne Tsohon Alkawari da Sabon Alkawari. Shi ne kuwa tabbataccen rubutu na bayyanuwar Allah ga 'yan adan ta wurin jama'arsa Bani Isra'ila, musamman ta wurin Ɗansa Yesu Almasihu.

34. Ta yaya muka sami Littafi Mai tsarki?

Ruhu Mai tsarki ne ya ba mu Littafi Mai tsarki, domin shi ne ya fara iza ya bi da marubuta. Sa'an nan ya nuna wa Ikiliziya ta karɓo rubutunsu su zama Littafi Mai tsarki.

35. Yaya ya kamata mu karanta Littafi Mai tsarki?

Lokacin da muna karanta Littafi Mai tsarki, wajibi ne mu sa burimmu mu yi addu'a Allah ya yi mana magana ta Ruhunsa Mai tsarki, ya kuma taimake mu mu samu saninsa mu aikata nufinsa.

## KAFAFFUN FARILLAI DA SAURAN HIDIMOMIN ALHERI

36. Menene nufinka da kalman nan, Farilla?

Nufina ke nan da kalman nan, Farilla, wato, ana ɗaukan talikai su zama alamu da abin tabbatarwar ni'imar Allah, kuma hanya inda mu ke karɓan bayebayensa.

37. Menene rukunai biyu na Farilla?

Rukunai biyu na Farilla su ne alama ta zahiri bayyananniya, da ni'ima ɓoyayiyya mai ruhaniya.

38. Farilla guda nawa ne Almasihu ya ayyana wa Ikiliziya cikin Bishara?

A cikin Bishara Almasihu ya ayyana Farillai biyu domin Ikiliziyarsa, waɗanda kowa ke bukata domin wadatar rai, wato su ne Babtisma da Jibin Ubangiji.

39. Waɗanne sauran hidimomin alheri aka tanada wa Ikiliziya?

Sauran hidimomin nan na alheri su ne Karfafawa, da Naɗawa, da Hidimar Shafewar Zunubi, da Aure Mai tsarki, da kuma Hidimar Warkarwa.

40. Menene *Babtisma?*

Babtisma ita ce Farilla wadda a cikinta ne a ke mai da mu mallakar Almasihu bisa aikin Ruhu Mai tsarki.

41. Wace alama ce ta zahiri bayyananniya game da Babtisma?

Alama ta zahiri bayyananniya game da Babtisma ita ce ruwa, wanda a ke yi wa mutun Babtisma a ciki, *Yă zama mallakar Uba, da na Ɗa, da kuma na Ruhu Mai tsarki.*

42. Wace baiwa ce ɓoyayiyya mai ruhaniya game da Babtisma?

Baiwa ɓoyayiyya mai ruhaniya game da Babtisma ita ce tarayya da Almasihu wajen mutuwatasa da tashinsa, da gafarar zunubai, da kuma sabuwar haifuwa zuwa cikin Ikiliziya, wato iyalin Allah ke nan.





43. Me a ke bukata ga waɗanda za a yi wa Babtisma?

Ana bukata ga waɗanda za a yi wa Babtisma su rabu da zunubi, su gaskata Bangaskiyar Almasihu, su kuma ba da kansu ga Almasihu su zama bayinsa.

44. To, me ya sa a ke yi wa jarirai Babtisma?

Ana yi wa jarirai Babtisma, ko da ya ke ba su yi girma su yi alkawarai don kansu, domin waɗansu su kan yi alkawarai dominsu, suna roƙon Allah ta wurin tallafa ya maishe su 'ya'yansa.

45. Menene *Karfafawa?*

Karfafawa ita ce hidima wadda ta wurinta ne tare da addu'a da ɗora hannun Bishop a ke karɓar Ruhu Mai tsarki, don ya cikasa aikin da ya fara lokacin Babtisma, ya kuma ƙarfafa masu bin hanya Kirista.

46. Me a ke bukata ga waɗanda za a yi wa Karfafawa?

Ana bukata waɗanda za a yi wa Karfafawa su kasance an riga an yi musu Babtisma, sun sami isasshen koyarwa daga cikin Bangaskiya Kirista, sun tuba ga zunubansu, sun shirya su shaida Yesu Almasihu Macecinsu ne, kuma su yi masa biyayya kamar Ubangijinsu ne.

47. Menene *Jibin Ubangiji?*

Jibin Ubangiji shi ne Farilla wanda ta dalilinsa ne bisa umarnin Almasihu muna riƙa tunawa da raɗaɗinsa da mutuwatasa da tashinsa har dawowarsa. Ta dalilinsa kuma mu kan karɓi fa'idodin hadayar kansa da ya yi, tare da godiya.

Sabo da haka ana kiranta "Yukaristi" wato baikon Ikiliziya ta yabo da ta godiya, da kuma Zumunta Mai tsarki, wadda ke haɗa mu da Almasihu kuma da dukkan Ikiliziya cikin tarayya.

48. Wace alama ce ta zahiri bayyananniya game da Jibin Ubangiji?

Alama ta zahiri bayyananniya game da Jibin Ubangiji ita ce gurasa da ruwan inabi waɗanda a kan bayar a kan karɓa, yadda Ubangiji ya umarta.

49. Wace baiwa ce ɓoyayyiya mai ruhaniya game da Jibin Ubangiji?

Baiwa ɓoyayyiya mai ruhaniya game da Jibin Ubangiji ita ce Jikin da Jinin Almasihu waɗanda hakika yana bayarwa, masu gaskata da shi kuma suna karɓa.

50. Ina ma'anar karɓar Jikin da Jinin Almasihu?

Ma'anar karɓar Jikin da Jinin Almasihu ita ce karɓar ran Almasihu da kansa, wanda aka giciye, ya tashi, yanzu kuma yana raye har abada abadin.

51. Waɗanne fa'idodi ne mu kan karɓa game da Jibin Ubangiji?

Fa'idodin da mu kan karɓa su ne ƙarfafawar haɗakammu da Almasihu da Ikiliziyarsa, da gafarar zunubammu, da biyan bukatun rayukammu har abada.

52. Me a ke bukata ga masu zuwa Jibin Ubangiji?

Ana bukata ga masu zuwa Jibin Ubangiji su gaskata sarai da jinƙan Allah albarkacin Almasihu, su tuna da mutuwatasa da tashinsa tare da godiya. Ana bukata kuma su tuba da zunubansu da gaskiya, su yi niyya su sabunta zamansu, kuma su yi ƙaunar dukkam mutane da aminci.

53. Menene *Naɗawa*?

Naɗawa ita ce hidima wadda ta wurinta ne tare da addu'a da ɗora hannu Ubangiji Yesu Almasihu ke ba da alherin Ruhu Mai tsarki da izni kuma ga waɗanda za a naɗa su Bishop ko Fasto ko Dikon.

54. Menene *Aure Mai tsarki*?

Aure Mai tsarki shi ne aure Kirista inda miji da mata su ke fara haɗa-kansu na dukkan kwanakin ransu, suna yi wa juna alkawarai a gaban Allah, suna kuwa biɗan alherinsa da albarkarsa don su cika alkawaransu.

55. Menene *Hidimar Shafewar Zunubai*?

Hidimar Shafewar Zunubai ita ce hidima wadda ta wurinta ne waɗanda suka tuba da zunubansu da gaskiya, da yardarsu kuwa suka bayyana zunubansu ga Allah a gaban Fasto, kuma suna da niyya su gyara zamansu, to, bisa faɗin shi Fasto ne suna karɓan gafara daga wurin Allah.





56. Menene *Hidimar Warkarwa*?

Hidimar Warkarwa ita ce hidima wadda ta wurinta ne a ke ba da alherin Allah don a warkad da ruhun da hankalin da jikim mutum bisa ga bangaskiya da addu'ad da aka yi, ta wurin ɗora hannu ko kuwa ta shafa masa mai.

## 6. SAZUCIYA KIRISTA

57. A kan menene Kirista ke sa zuciyatasa?

Kirista yana zaune da tabbatacciyar sazuciya ga komowar Almasihu da shari'a ta ƙarshe da kuma tashi daga matattu zuwa rai madawwami.

58. Me ya kamata mu fahinta game da komowar Almasihu?

Da zancen komowar Almasihu ya kamata mu fahinta cewa, kamar yadda Allah ya halicci ya fanshi dukkan abu albarkacin Almasihu, haka kuma da komowar Almasihu zai cika ya kamalta dukkan komai cikin mulkinsa madawwami.

59. Me ya kamata mu fahinta game da shari'a ta ƙarshe?

Da zancen shari'a ta ƙarshe ya kamata mu fahinta cewa, dukkan 'yan adan za su ba da lissafin zamansu a duniya ga Allah, wanda shi ne zai hukunci ya hallaka dukkan abin da ke mugu, ya kai bayinsa su yi farinciki tare da Ubangijinsu.

60. Me ya kamata mu fahinta game da tashi daga matattu?

Da zancen tashi daga matattu ya kamata mu fahinta cewa, tun da Allah ya ci nasara da mutuwa ta dalilin tashin Almasihu, zai ta da dukkan waɗanda ke na Almasihu da jiki na ɗaukaka, domin su rayu tare da shi cikin zumuntar tsarkaka.

61. Me ke tabbatacce gare mu mu Kirista?

Mu Kirista mun tabbata ko mutuwa ce, ko rai, ko al'amuran yanzu, ko al'amura masu zuwa, ba za su iya raba mu da ƙaunad da Allah ke yi mana ta wurin Almasihu Yesu Ubangijimmu. Ta haka za mu yi gaba-gaba cikin Ruhu Mai tsarki kowace rana, muna bin

gurbin Macecimmu Almasihu, har daga ƙarshe mu zama kamarsa, don za mu gan shi kamar yadda ya ke.

Domin wannan ina addu'a:

ALLAH mai yawan alheri, wanda ya kira mu ga samun madawwamiyar ɗaukakarsa game da Almasihu Yesu, bayan mun sha wuya ta ɗan lokaci kaɗan, shi kansa ya kammala mu, ya kafa mu, ya kuma ƙarfafa mu. Ɗaukaka da mulki su tabbata a gare shi har abada abadin. Amin.



TSARIN YADDA ZA A YI

# KA'IDAR KARFAFAWA

WATO SHI NE

ƊORA HANNU BISA KAN WAƊANDA AN RIGA AN YI WA BABTISMA SUN KUWA ZAMA BALIGAI

*Idan yara sun zama baligai, sun kuwa iya faɗin Kalmar Shahada da Addu'ar Ubangiji da Umarni Goma, cikin harshensu, sun kuma iya amsa irin tambayoyin da ke cikin Katakizam, sai a kawo su gun Bishop.*

*Loto-loto sai Fasto ya yi ta bincikewa a hankali ko zai sami waɗansu cikin Ikiliziyatasa waɗanda aka yi wa Babtisma, amma ba a yi musu Karfafawa tun suna da ƙuruciya ba. Idan ya same su, ya kuwa ga sun cancanta a ɗora musu hannu, sai ya gargaɗe su da aniya su shirya kansu su nemi alherin Allah ta Karfafawa.*

*Yayin da Bishop ya sanar a kawo masa masu neman Karfafawa, sai Faston Ikiliziya ya kawo sunayen dukkan jama'atasa waɗanda ya ga sun cancanta a kai su gun Bishop don a ɗora musu hannu, har da shekarunsu na haifuwa; ko kuwa ya aikad da su a rubuce, ya kuma sa hannu. In kuwa Bishop ya yarda da su, zai yi musu Karfafawa bisa wannan tsari.*

*Yana da amfani ɗaya daga cikin iyayen imanin kowane mai neman Karfafawa ya shaidi wannan Ka'ida.*

*Ba a yardam ma kowa ya ci Jibin Ubangiji, sai lokacin da aka yi masa Karfafawa, ko kuwa Bishop ya hakunta ya cancanci Karfafawa, kuma yana so a yi masa.*

# KA'IDAR KARFAFAWA

*A lokacin da aka sanya, dukkan wadanda za a dora wa hannu za su tashi tsaye a gaban Bishop; sa'an nan Bishop (ko wanda zai wakilta) zai karanta Gargadi.*

*Wannan,*

Domin yin Karfafawa ya ƙara amfani ga wadanda za a yi wa, Ikiliziya ta ga ya kyautu ta umarta cewa, nan gaba ba za a yi wa kowa ba, sai ya iya fadin Kalmar Shahada, da Addu'ar Ubangiji, da Umarni Goma tukuna, kuma ya iya amsa irin sauran tambayoyin da ke cikin Katakizam. Bin wannan umarni kuwa yana da amfani, domin yaran da suka zama baligai su koyi abin da iyayensu na imani suka alkawarta dominsu lokacin Babtisma. Sai kuma su da kansu da bakinsu da yardarsu kuma, su dauka, su ƙarfafa wannan alkawari a sarari gaban Ikiliziya; su alkawarta kuma bisa ga alherin Allah za su yi ƙoƙari kullayomi da aminci su kiyaye wadannan abubuwan da suka shaida sun karɓa.

*Ko wannan,*

Ya ƙaunatattuna cikin Ubangiji, wannan ka'idar Karfafawa ta nuna mana bin gurbin Manzannin Almasihu da Ikiliziya ke yi. Domin cikin Ayyukan Manzanni, sura ta takwas, mun karanta: "Su fa da suka watse suka yi tafiya ko'ina, suna wa'azin Kalmar. Filibus ya tafi birnin Samariya, ya yi musu wa'azin Almasihu. Sa'ad da suka gaskata Filibus, yana bisharar zancen mulkin Allah da sunan Yesu Almasihu kuma, aka yi musu babtisma, maza da mata. Ana nan sa'ad da manzanni wadanda ke cikin Urushalima suka ji Samariya ta karɓi Maganar Allah, suka aike Bitrus da Yohanna a wurinsu: su kuwa, sa'ad da suka iso, suka yi musu addu'a, su karɓi Ruhu Mai tsarki, gama tukuna ba ya fado kan kowa a cikinsu ba, sai dai babtisma aka yi musu zuwa cikin sunan Ubangiji Yesu. Sa'an nan suka dibiya musu hannuwa, suka karɓi Ruhu Mai tsarki." Wannan Nassi ya koya mana cewa ana karɓan wata muhimmiyar baiwar Ruhu Mai tsarki ta wurin dora hannu tare da addu'a. Kuma tun da ya ke daga wurin Allah kadai ne





wannan baiwa ke samuwa, bari dukammu da ke nan mu roƙi Allah Madaukaki ya ƙarfafa da Ruhunsa Mai tsarki su wadanda aka maishe su 'ya'yansa wajen Babtisma. Ku kuma, da za a yi wa Karfafawa, sai ku shaida yanzu gun wannan jama'a, cewa, kuna da niyya bisa taimakon baiwan nan ku yi zaman bangaskiya ga Almasihu, da biyayya ga nufin Allah da umarninsa. Sai ku bayyana yardarku da kuma sanin wajibinku ne, ku aikata ka'idodin Masihiyanci wadanda aka alkawarta lokacin Babtismarku.

## SABUNTAR ALKAWARAN BABTISMA

*Sa'an nan Bishop zai ce,*

*Wannan,*

A gaban Allah da wannan jama'a kuma za ku sake daukan alkawarin nan mai nauyi da bakinku, wanda aka yi lokacin Babtismarku? Kwa tabbatar, kuma kwa ƙarfafa su da kanku, ku shaida dole ne a gare ku ku gaskata dukkan abubuwan da iyayenku na imani suka alkawarta dominku, ku aikata su kuma?

*Kowa zai daga murya ya ce,*

I, na yi.

*Ko wadannan,*

A gaban Allah da wannan jama'a kuma, kun ƙi Shaidan da dukkan ayyukansa, da fariya ta banza ta duniyan nan mai mugunta, da dukkan sha'awoyin jiki, har da ba za ku bi su ba, su kuma ba za su biyad da ku ba?

*Kowa zai daga murya ya ce,*

I, na ƙi su duka.

Kun gaskata dukkan ka'idodin addinin Almasihu, yadda aka rubuta su cikin Bangaskiya ta Manzanni?
*Amsa.* I, na gaskata.

Za ku yi ƙoƙari ku bi nufi mai tsarki na Allah da umarninsa, ku yi zamanku a bisansu dukkan kwanakin ranku?
*Amsa.* I, zan yi.

## KARFAFAWAR

*Sa'an nan Bishop zai fara Karfáfawar. Ba za a yi waka ko wa'azi game da wannan kashin Sujada ba, sai dai idan ana bukata, zai yiwu a raira waka lokacin ɗora hannu.*

*Bishop.* A cikin sunan Ubangiji taimakommu ya ke;
*Amshi.* Wanda ya halicci Sama da ƙasa.
*Bishop.* Albarka tă tabbata ga sunan Ubangiji;
*Amshi.* Tun daga yanzu har abada abadin.
*Bishop.* Ya Ubangiji, ka ji addu'o'immu;
*Amshi.* Kukammu kuma yă kai gare ka.
*Bishop.* Mu yi addu'a.

YA Allah maɗaukaki madawwami, kā yarda ka sake haifar waɗannan bayinka ta ruwa da ta Ruhu Mai tsarki, kā kuma yi musu gafarar dukkan zunubansu. Muna roƙonka, ya Ubangiji, ka ƙarfafa su da Ruhu Mai tsarki Mataimaki. Ka daɗa musu bayebayenka masu yawa na alheri kowace rana; ka ƙara musu ruhu na hikima da na fahimi, da ruhun shawara da na ƙarfi mai ruhaniya, da ruhun sani da na bautarka mai gaskiya, da ruhun tsoronka tsattsarka, yanzu da har abada. *Amin.*

*Sa'an nan dukkansu za su durkusa a gaban Bishop jeri-jeri, shi kuma zai ɗora hannu kan kowane ɗayansu, ya ce,*

YA Ubangiji, ka kare wannan *bawanka* [baiwarka] da alherinka na Sama, domin *ya* [ta] tabbata *naka ne* [taka ce] har abada; *ya* [ta] yi gaba-gaba cikin Ruhunka Mai tsarki kowace rana, har *ya* [ta] kai ga mulkinka madawwami. Amin.

*Bayan haka Bishop zai ce,*

Ubangiji yă kasance tare da ku.
*Amshi.* Tare da ruhunka kuma.
*Bishop.* Mu yi addu'a.

*Bishop da Jama'a.*

YA Ubammu wanda ke cikin Sama, A tsarkake sunanka, Mulkinka ya zo, Abin da ka ke so a yi shi, Cikin duniya kamar yadda a ke yinsa cikin Sama. Ka ba mu rananga abincin yini. Ka gafarta mana laifofimmu, Kamar yadda muna gafarta wa waɗanda su ke yi mana laifi. Kada ka kai mu wurin jaraba, amma ka cece mu daga Mugun. Gama mulki, da iko, da girma, naka ne har abada. Amin.

*Sa'an nan Bishop zai ƙara yi waɗannan addu'o'i.*





### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki madawwami, ka kan sa mu nufa mu kuma aikata abin da ke da kyau abin karɓa ga Zatinka na Sama mafifici. Muna yi maka addu'a da tawali'u sabo da bayin nan naka da muka ɗora wa hannu yanzu, yadda Manzanninka tsarkaka suka yi, domin ta wannan misali a tabbatar musu da ni'imarka da nasiharka a gare su. Ka nufa hannunka irin na mahaifi ya kasance a bisansu kullayomi, Ruhunka Mai tsarki kuma ya tabbata a gare su har abada. Ka bishe su wajen sanin Maganarka da kiyayewa, har su sami rai madawwami; albarkacin Ubangijimmu Yesu Almasihu, wanda ya ke rayayye yana mulki, tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya har abada abadin. *Amin.*

## A KAREWA

YA Ubangiji maɗaukaki, Allah madawwami, muna roƙonka ka yarda ka bi da zukatammu da jikunammu, ka tsarkake su, ka kuma mallake su don mu bi hanyar umarninka, mu kuma aikata su. Bisa ga kariyarka mai ƙarfi a yanzu da kuma har abada, ka tsare jikunammu da ruhohimmu, albarkacin Macecimmu, Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Sa'an nan Bishop zai sa musu albarka, yana faɗin Wannan,*

ALBARKAR Allah maɗaukaki, Uba da Ɗa da Ruhu Mai tsarki, ta kasance a bisanku, ta tabbata a gare ku har abada. *Amin.*

*Ko wannan,*

KU tashi, ku shiga duniya da salama. Ku yi ƙarfin zuciya. Ku riƙi abin da ke nagari kankan. Kada ku rama mugunta da mugunta. Karfafa masu raunanar zuciya. Taimaki marasa tsai da zuciya. Ku agaji masu shan wuya. Ku girmama kowa. Ku ƙaunaci Ubangiji, ku bauta masa kuma. Ku yi murna da ikon Ruhu Mai tsarki.

ALBARKAR Allah Maɗaukaki, Uba da Ɗa da Ruhu Mai tsarki, ta kasance a bisanku, ta tabbata a gare ku har abada. *Amin.*

TSARIN YADDA ZA A

## ƊAURA AURE TSATTSARKA

*Da farko, shaida ta dukkan waɗanda za a ɗaura musu aure za a sanar a cikin Majami'a kowace Lahadi har Lahadi uku, a lokacin da mutane mafiya yawa za su ji; wato, lokacin da za a ci Jibin Ubangiji (inda aka sanya), ko lokacin da a ke Addu'ar Safe ko ta Maraice, bayan karatu na biyu a kowannensu, ko kuma bayan Sanyayyar Addu'a ta uku. Malami zai faɗi bisa yadda aka saba,*

Ina shaida muku Ɗaurin Aure da za a yi tsakanin *Wane* na — da *Wance* ta —. Idan akwai waninku da ya san wani dalili ko ƙwaƙƙwaran hanzari da zai hana a haɗa waɗannan mutum biyu cikin tsarkakakken aure, sai ya faɗi. Wannan ita ce tambaya ta farko [*ko* ta biyu, *ko* ta uku].

*Kuma idan mutanen nan biyu da za a ɗaura musu aure, ikiliziyoyinsu daban daban ne, dole wannan shaida a yi ta cikin dukkan majami'un. Shi kuma Faston majami'a ba zai ɗaura aure tsakanin mutane biyun nan ba, sai da takardar shaidan nan ta sanarwa sau uku daga wurin Malamin waccan majami'a.*

*Ya kamata su waɗanda aka yi wa sabon aure su ci Jibin Ubangiji a lokacin aurensu, ko kuwa a rana ta farko da aka shirya cin Jibi bayan aurensu.*



KA'IDAR

## TSATTSARKAR ƊAURIN AURE

*A lokacin da aka sanya domin Tsattsarkar Ɗaurin Aure, su waɗanda za a ɗaura wa za su shigo Majami'a tare da abokansu da 'yan'uwansu. Za su tsaya gaban jama'a, mutumin ga hannun damansu, yarinyar ga hagun, sa'an nan Fasto zai ce,*

### GABATARWA

Ya ƙaunatattuna, mun taru nan a gaban Allah kuma gaban wannan jama'a, domin a haɗa wannan mutun da wannan yarinya cikin tsarkakakken aure, abin girmamawa wanda Allah da kansa ne ya ayyana. Yana kuwa nuna wannan asirtaccen haɗuwa da ke tsakanin Almasihu da Ikiliziyatasa. Wannan tsarkakakken zama fa Almasihu ya girmama ya ƙawatad da shi ta wurin kasancewarsa a wurin da mu'ujizarsa ta farko da ya yi cikin Kana ta ƙasar Galili. An yaba shi kuma cikin Littafi Mai tsarki cewa, yana da girma wurin dukkam mutane; don haka kada kowa ya ɗauke shi da wasa ko kuwa ya shige shi ba tare da shawara ba, ko da rashin kula, ko kuwa da son zuciya; amma da ban girma, da tunani, da natsuwa, da kuma cikin tsoron Allah; yana kuma tunawa da dalilan da suka sa aka ayyana aure.

Na farko dai, an ayyana shi ne domin yawaitar 'yan adan bisa ga nufin Allah, kuma domin a goyi 'ya'ya cikin tsoron Ubangiji da kuma tarbiyya ta hanyarsa, zuwa ga yabon sunansa mai tsarki.

Na biyu kuma an ayyana shi ne domin kwaɗayin zuci na ɗabi'ar 'yan adan ya zama abu mai tsarki a kuma mallake shi daidai, domin waɗanda Allah ya kirawo su ga wannan tsarkakakken zama su lizima a ciki da tsarkin rai.

Na uku, an ayyana shi ne domin zumunta da juna da taimako da ƙarfafawar da ɗaya zai yi wa ɗayan cikin lokacin yalwa da kuma lokacin matsawa.

A cikin wannan tsarkakakken zama ne fa, waɗannan mutum biyu da ke nan sun zo domin a gama su yanzu.

Domin haka idan wani zai iya kawo wani ƙwaƙƙwaran dalilin da bai halatta a gama su ba, sai ya faɗi yanzu, ko kuma ya kame bakinsa bayan wannan abu.

*Lokacin da a ke ɗaurin aure biyu ko fiye da haka baki ɗaya, za a bi wannan tsari don kowannensu, har ya zuwa Zabura.*

*Fasto zai ce wa waɗanda za a ɗaura wa aure,*

Ina biɗa gare ku kuma ina umartanku ku biyu, yadda za ku amsa a ranan nan mai ban tsoro, wato Ranar Shari'a, lokacin da dukkan asiran zukata za su tonu, cewa, idan wani daga cikinku ya san wani abin da zai hana a haɗa ku cikin tsarkakakken aure, sai ya faɗi tun yanzu. Domin ku tabbata dukkan waɗanda aka haɗa su cikin aure, im ba bisa yadda Maganar Allah ta faɗi ba, ba Allah ne ya gama aurensu ba ke nan, kuma aurensu ba halal ba ne.

*Idan akwai wani hanzarin da aka kawo wanda ya kamata, kuma aka ambata, sai a dakatad da wannan aure har lokacin da aka tabbatad da ainihin gaskiyarsa.*

## AUREN

*Im ba a kawo wani hanzari ba, sai Fasto ya ce wa mutumin,*

*Wane,* za ka karɓi wannan yarinya ta zama matar aurenka, ku zauna tare bisa ga umarnin Allah cikin tsarkakakken zaman nan na aure? Za ka ƙaunace ta, ka ƙarfafa ta, ka girmama ta, ka riƙe ta, cikin halin lafiya ko na cuta, kuma za ka bar sauram mata duka, ka haƙura da ita ita kaɗai muddar ranku?

*Mutumin zai amsa,*

Zan yi.

*Sa'an nan Fasto zai ce wa yarinyar,*

*Wannan,*

*Wance,* za ki karɓi wannan mutun ya zama mijin aurenki, ku zauna tare bisa umarnin Allah a cikin tsarkakakken zaman nan na aure? Kya yi masa biyayya, ki yi masa hidima, ki ƙaunace shi, ki girmama shi, kya riƙe shi, cikin halin lafiya ko na cuta, kya bar sauram maza duka, ki haƙura da shi shi kaɗai muddar ranku?

*Ko wannan,*

*Wance,* za ki karɓi wannan mutun ya zama mijin aurenki, ku zauna tare bisa umarnin Allah a cikin tsarkakakken





zaman nan na aure? Kya ƙaunace shi, ki ƙarfafa shi, ki girmama shi, kya riƙe shi, cikin halin lafiya ko na cuta, kya bar sauram maza duka, ki haƙura da shi shi kaɗai muddar ranku?

*Yarinyar za ta amsa,*

Zan yi.

*Sa'an nan Fasto zai ce,*

Wa ke ba da wannan yarinya a ɗaura mata aure da wannan mutun?

*Sa'an nan za su ba juna amana ta haka.*

*Fasto zai karɓi yarinyar daga hannun mahaifinta ko daga hannun waliyinta, zai sa mutumin ya kama hannun damanta ya riƙe da hannun damansa, ya faɗi abin da Fasto zai faɗi.*

Ni, *Wane,* na ɗauke ki, *Wance,* ki zama matar aurena, in karɓe ki, in riƙe ki, tun daga wannan rana har zuwa nan gaba, cikin arziki ko rashin arziki, cikin wadata ko talauci, cikin halin lafiya ko na cuta, in ƙaunace ki, in yi tattalinki, har mutuwa ta raba mu, bisa ga tsattsarkar umarnin Allah. Don haka na ke ba ki amanata.

*Sa'an nan za su saki hannun juna; ita yarinyar kuma za ta riƙe hannun daman mutumin da hannun damanta, ta faɗi abin da Fasto zai faɗi.*

*Wannan,*

Ni, *Wance,* na ɗauke ka, *Wane,* ka zama mijin aurena, in karɓe ka, in riƙe ka, tun daga wannan rana har zuwa nan gaba, cikin arziki ko rashin arziki, cikin wadata ko talauci, cikin halin lafiya ko na cuta, in ƙaunace ka, in yi tattalinka, in yi maka biyayya, har mutuwa ta raba mu, bisa ga tsattsarkar umarnin Allah. Don haka na ke ba ka amanata.

*Ko wannan,*

Ni, *Wance,* na ɗauke ka, *Wane,* ka zama mijin aurena, in karɓe ka, in riƙe ka, tun daga wannan rana har zuwa nan gaba, cikin arziki ko rashin arziki, cikin wadata ko talauci, cikin halin lafiya ko na cuta, in ƙaunace ka, in yi tattalinka, har mutuwa ta raba mu, bisa ga tsattsarkar umarnin Allah. Don haka na ke ba ka amanata.

*Sa'an nan za su sāke săkin hannun juna. Shi kuma mutumin zai ɗora zoben auren a littafin Fasto. Bayan Fasto ya ɗauki zoben, zai bai wa mutumin domin ya sa a ɗan yatsa na huɗu na hannun hagun yarinyar, ya riƙe zoben a hannunta, yana faɗin abin da Fasto ke faɗi.*

*Wannan,*

DA wannan zobe na ke aurenki, da jikina na ke girmama ki, kuma dukkan arzikina na ke ba ki; cikin sunan Uba, da na Ɗa, da kuma na Ruhu Mai tsarki. Amin.

*Ko wannan,*

DA wannan zobe na ke aurenki, da jikina na ke girmama ki, kuma dukkan arzikina don amfanimmu ne; cikin sunan Uba, da na Ɗa, da kuma na Ruhu Mai tsarki. Amin.

*Sa'an nan mutumin zai bar zoben a yatsanta. Bayan haka duka biyunsu za su durƙusa; amma jama'a na tsaye. Fasto kuma zai ce,*

YA Allah madawwami, Mahaliccin dukkan 'yan adan, Mai riƙonsu kuma, Kai ne mai ba da dukkan alherai na ruhaniya, Kai ne mafarin rai madawwami. Ka aiko da albarkarka bisa waɗannan bayinka, wannan mutun da wannan yarinya, waɗanda mu ke sa musu albarka cikin sunanka, domin cikin amintaccen zama su cika su kuma aikata alkawarin da bakancen da suka yi wa juna. Wannan zobe kuma da aka baya akar kuwa karɓa, ya zama shaida ga alkawarin nan. Ka nufa su yi zamansu tare cikin tabbatacciyar ƙauna da salama muddar ransu, bisa ga umarninka; albarkacin Ɗanka Yesu Almasihu Ubangijimmu. Amin.

*Sa'an nan Fasto zai haɗa hannuwansu na dama, ya ce,*

Waɗanda Allah ya gama, kada mutun ya raba.

*Sa'an nan Fasto zai ce wa jama'a,*

Da ya ke *Wane* da *Wance* sun haɗa kansu cikin tsarkakakken aure, sun kuma shaida wannan a gaban Allah da kuma wannan taro, har suka yarda su shaida amanarsu ga juna, kuma sun shaida wannan ta wurin ba da zobe da karɓansa, da kuma haɗa hannuwansu, ina furtawa a yanzu cewa, sun zama miji da mata, cikin sunan Uba, da na Ɗa, da kuma na Ruhu Mai tsarki. Amin.

*Fasto kuma zai sa musu wannan Albarka.*





ALLAH Uba, Allah Ɗa, Allah Ruhu Mai tsarki, shi albarkace ku, shi kiyaye ku, shi kuma tsare ku. Ubangiji mai jinƙai shi dube ku da alherinsa, shi cika ku da dukkan albarkarsa ta ruhaniya da rahama, domin ku yi zamanku tare cikin wannan rai, har a zamani mai zuwa kuma ku sami rai madawwami. *Amin.*

## SA ALBARKA

*Fasto zai wuce zuwa wurin Tebur na Ubangiji, mijin da matar kuma na biye da shi, ana kuma karanta, ko kuwa ana raira, ɗaya daga cikin waɗannan.*

Zabura, 128, ko 67, ko 37 aya 3–7.

*Bayan an gama raira Zabura, jama'a za su durƙusa, mijin da matar kuma su durƙusa a gaban Tebur na Ubangiji, Fasto kuma zai tsaya daura da Tebur, ya juya fuskarsa wajensu, ya ce,*

Mu yi addu'a.

Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.
*Amshi.* Ya Almasihu, ka yi mana jinƙai.
*Fasto.* Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.

*Fasto da Jama'a.*

YA Ubammu wanda ke cikin Sama, A tsarkake sunanka, Mulkinka ya zo, Abin da ka ke so a yi shi, Cikin duniya kamar yadda a ke yinsa cikin Sama. Ka ba mu rananga abincin yini. Ka gafarta mana laifofimmu, Kamar yadda muna gafarta wa waɗanda su ke yi mana laifi. Kada ka kai mu wurin jaraba, amma ke cece mu daga Mugun. Gama mulki, da iko, da girma, naka ne har abada. Amin.

*Fasto.* Ya Ubangiji, ka ceci bawanka da baiwarka;
*Amshi.* Waɗanda su ke dogara gare ka.
*Fasto.* Ya Ubangiji, ka aiko musu da taimako daga wurinka mai tsarki;
*Amshi.* Ka yi musu kariya kullayomi.
*Fasto.* Ka zama hasumiya mai ƙarfi a gare su;
*Amshi.* Daga fuskar maƙiyansu.
*Fasto.* Ya Ubangiji, ka ji addu'armu.
*Amshi.* Kukammu kuma yă kai gare ka.

*Fasto.*

YA Allah na kakannin kakannimmu, ka albarkaci bayin nan naka, ka shuka iri na rai madawwami a cikin zukatansu. Kuma kowane irin abin da za su yi koyi da shi a cikin Maganarka mai tsarki, ka sa su amfane shi, su kuma aikata wannan, har sabo da biyayya ga nufinka, kullum su dawwama lafiya cikin kariyarka, su zauna game da ƙaunarka har ya zuwa iyakar ransu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Wannan addu'ad da ke biye za a bar ta idan matar ta wuce haifuwa.*

YA Ubangiji mai jinƙai, Ubammu na Sama, bisa kyautarka mai alheri ne 'yan adan ke yawaita. Muna roƙonka ka ba waɗannan mutum biyu baiwa ta haifuwa. Ka kuma ba su tsawon rai game da ƙaunarka da martaba, domin su goyi 'ya'yansu da halin kirki cikin hanyar Kirista, zuwa yabonka da girmamawa gare ka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*A nan a iya Sujada ta Jibin Ubangiji, a fara da Sanyayyun Addu'a da Wasika da Bishara. Idan har an ci Jibi, wannan addu'a da Albarka a faɗe su bisa mijin da matar nan da nan kafin Albarka ta cin Jibin Ubangiji.*

*Idan babu Jibin Ubangiji, sai a ci gaba,*

YA Allah, kā koya mana cewa, ba daidai ba ne a raba waɗanda ka gama su ta wurin tsarkakakken aure, kā maishe su ɗaya ma. Kā kuma tsarkake zaman aure ya zama zurfafan al'amari mafifici, wanda ya kwatanta aure mai ruhaniya da haɗa kai da ke tsakanin Almasihu da Ikiliziyatasa. Da jinƙai ka dubi waɗannan bayinka, domin wannan mutun ya ƙaunaci matatasa bisa Maganarka, kamar yadda Almasihu ya ƙaunaci Ikiliziyatasa, ya ba da kansa dominta, yā ƙaunace ta ya kuma yi tattalinta kamar jikinsa; kuma wannan mata tă zama mai ƙauna abin ƙauna kuma, ta tsaya ga mijinta game da kintsi da nutsuwa da aminci, tana bin sawun tsarkakan matan dā. Ya Ubangiji, ka albarkaci duka biyunsu, ka nufa su gāji mulkinka madawwami; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*





*Sa'an nan Fasto zai faɗi wannan Albarka,*

ALLAH maɗaukaki, Uban Ubangijimmu Yesu Almasihu, shi wadatad da ku da yalwar alherinsa, shi tsarkake ku, shi albarkace ku, domin ku gamshe shi cikin jiki da ruhu, ku zauna tare cikin ƙauna mai tsarki har iyakar ranku. *Amin.*

*Ya yiwu a yi wa'azi a nan game da waka. Idan babu Jibi, ko Wa'azi wanda ke nuna hakkin auren maza da mata, sai a karanta wani Nassi, ko kuwa Fasto ya karanta Gargaɗi na ƙasa. Bayan haka Fasto zai sallami jama'a, yana cewa,*

Mu yi addu'a.

YA Ubangiji maɗaukaki, Allah madawwami, muna roƙonka ka yarda ka bi da zukatammu da jikunammu, ka tsarkake su, ka kuma mallake su don mu bi hanyar umarninka, mu kuma aikata su. Bisa ga kariyarka mai ƙarfi a yanzu da kuma har abada, ka tsare jikunammu da ruhohimmu; albarkacin Macecimmu, Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

ALBARKAR Allah Maɗaukaki, Uba da Ɗa da Ruhu Mai tsarki, ta kasance tare da ku, ta tabbata a gare ku har abada. *Amin.*

## JIBIN UBANGIJI

*Idan akwai Jibin Ubangiji, sai a karanta waɗannan Sanyayyun Addu'a da Wasika da Bishara.*

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah Ubammu, albarkacin Manzonka Adali ne ka koya mana cewa, ƙauna cika umarni ce. Ka yarda waɗannan bayinka da ke ƙaunar juna su yi zaman ƙaunarka har iyakar ransu, albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu, wanda ya ke rayayye yana mulki tare da Kai cikin zumuntar Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya har abada abadin. *Amin.*

WASIKA. Afisawa 3.14–19
BISHARA. Yohanna 15.9–12

## GARGAƊI

*Sai a karanta wannan Gargaɗi idan ba Wa'azi.*

Ku da ku ke masu aure da dukkan waɗanda ke da nufin yin wannan tsarkakakken aure, ku ji hakkin auren maza da mata daga cikin Littafi Mai tsarki.

Bulus Adali ya ba da wannan umarni ga dukkan maza masu aure cikin Wasiƙa zuwa ga Afisawa, sura ta biyar, cewa,

"Ku mazaje, ku ƙaunaci matanku, kamar yadda Almasihu kuma ya ƙaunaci Ikiliziya, ya ba da kansa dominta; domin ya tsarkake ta, bayan da ya tsabtata ta cikin wankin ruwa ta wurin Kalmar, domin shi miƙo wa kansa Ikiliziya, Ikiliziya mai daraja, ba tare da aibi ko cira ko kowane abu misalin waɗannan; amma ta zama mai tsarki mara aibi. Hakanan ya kamata mazaje kuma su yi ƙaunar matayensu kamar jikunansu. Wanda ya ke ƙaunar matatasa kansa ya ke ƙauna: gama babu mutum wanda ya taɓa ƙin jiki nasa amma ya kan ciyad da shi ya kan kiyaye shi, kamar yadda Almasihu kuma ya kan yi wa ikiliziya; domin mu gaɓaɓuwa ne na jikinsa. Domin wannan mutum zai rabu da ubansa da uwatasa, ya manne ma matatasa; su biyu kuma za su zama ɗaya. Wannan zuzzurfan al'amari muhimmi ne, ni kuwa ina nufin Almasihu ne da Ikiliziya. Duk da haka dai, sai kowane ɗayanku ya ƙaunaci matatasa kamar kansa".

Hakanan kuma Bulus Adali ya rubuta wa Kolosiyawa, ya ce da dukkan maza masu aure, "Ku mazaje, ku yi ƙaunar matayenku, kada kuwa ku yi fushi da su".

Ku kuma ji abin da Bitrus Manzon Almasihu, wanda shi kansa mai aure ne, ya ce da masu aure, "Ku mazaje, ku zauna da matayenku bisa ga sani, kuna ba da girma ga mace, kamar ga wadda ta yi rashin ƙarfi, da kuma masu tarayyan gādo na alherin rai; domin kada addu'o'inku su hanu".

Har wa yau, kun ji hakkin aure ga maza. Hakanan ku kuma mata ku ji hakkin aurenku, yadda aka rubuta shi a sarari cikin Littafi Mai tsarki.

Bulus Adali ya kuma koya muku cikin Wasiƙa zuwa ga Afisawa, cewa, "Mataye, ku yi zaman biyayya da maza naku, kamar ga Ubangiji. Gama miji kan mata ya ke, kamar yadda Almasihu kuma kan Ikiliziya ne, shi da kansa fa mai ceton jiki ne. Amma kamar yadda Ikiliziya ta ke zaman biyayya ga Almasihu, hakanan mataye su yi ga mazansu cikin dukkan abu". Ya ce kuma, "Matar ta ladabta wa mijinta".

Kuma cikin Wasiƙa zuwa ga Kolosiyawa, Bulus Adali ya rubuta muku wannan a takaice, "Ku mataye, ku yi





zaman biyayya da mazaje naku, abin da ya kamata ke nan cikin Ubangiji".

Bitrus Adali kuma ya koya muku da kyau, cewa, "Hakanan ku mataye kuma, ku yi zaman biyayya ga mazaje naku; domin ko da akwai waɗansu da ba su yin biyayya da magana, su rinjayu ban da magana sabo da halayen matansu; suna lura da halayenku masu tsabta tare da tsoro. Kada adonku ya zama ado na waje, wato su kitson gashi, da sa ado na zinariya, ko yafa tufafi masu ƙawa; amma ya zama ɓoyayyen mutum na zuciya, cikin tufafi waɗanda ba su lalacewa, na ruhu mai ladabi mai lafiya, abin da ke da tamani mai girma a gaban Allah. Gama hakanan ne tsarkakan mata kuma na dā, waɗanda suna kafa bege ga Allah, suka yi wa kansu ado, suna zaman biyayya ga mazajensu; kamar yadda Saratu ta bi maganar Ibrahim, tana ce da shi ubangiji: ku ne kuwa 'ya'yanta yanzu, idan kuna aika nagarta, ba ku cikin tsoro ga kowane abin firgitawa kuma".

# TSARIN YADDA ZA A TSARKAKE AURE

*Kafin Fasto zai tsarkake auren da aka riga aka yi bisa al'adun ƙasan nan, dole ne masu neman wannan Tsarkakewar Aurensu su yi Rantsuwa bisa wannan tsari, cewa,*

Ni, *Wane/Wance, na/ta* — na yi rantsuwa cewa, game da aurena da na yi da *matata/mijina, Wance/Wane, ta/na* — na riga na cika dukkan abin da dokokin kabilammu da al'adunta ke bukata; waɗannan dokoki da al'adu kuwa ba na gumaka ko kuwa na abin da Ikiliziya ta hana ba ne.

Bayan haka kuma na yi rantsuwa cewa, ba ni da *wata mata/wani miji* sai wannan; kuma babu maganar aure tsakanina da *kowace yarinya/kowane mutun* a duniyan nan sai wannan.

Bayan haka na kuma furta yardata da koyarwa Kirista a kan aure matabbaci, wanda ba shi rabuwa, namiji ɗaya da mata ɗaya; babu ruwana da waɗansu *mata/maza.*

*Bayan haka, sai a sanad da jama'a Tsarkakewar Auren da za a yi, har Lahadi uku, kamar yadda a ke shaida Ɗaurin Aure. A fara cewa,* Ina shaida Tsarkakewar Auren da za a yi . . . (*Duba shafi 142*).



### TSARIN SUJADA DON

# TSARKAKEWAR AURE

*Namijin da matar za su tsaya a gaban Fasto, jama'a na tsaye. Sa'an nan Fasto zai ce,*

'Yan'uwa, Bulus Adali ya koya mana cewa aure abin girmamawa ne, wanda Allah da kansa ne ya ayyana. Yana kuwa nuna wannan asirtaccen haɗuwa da ke tsakanin Almasihu da Ikiliziyatasa. Wannan tsarkakakken zama fa Almasihu ya girmama ya ƙawatad da shi ta wurin kasancewarsa a wurin da mu'ujizarsa ta farko da ya yi cikin Kana ta ƙasar Galili. An yaba shi kuma cikin Littafi Mai tsarki cewa, yana da girma wurin dukkam mutane; don haka kada kowa ya ɗauke shi da wasa ko kuwa ya shige shi ba tare da shawara ba, ko da rashin kula, ko kuwa da son zuciya; amma da ban girma, da tunani, da natsuwa, da kuma cikin tsoron Allah; yana kuma tunawa da dalilan da suka sa aka ayyana aure.

Na farko dai, an ayyana shi ne domin yawaitar 'yan adan bisa ga nufin Allah, kuma domin a goyi 'ya'ya cikin tsoron Ubangiji da kuma tarbiyya ta hanyarsa, zuwa ga yabon sunansa mai tsarki.

Na biyu kuma, an ayyana shi ne domin kwaɗayin zuci na ɗabi'ar 'yan adan ya zama abu mai tsarki a kuma mallake shi daidai, domin waɗanda Allah ya kirawo su ga wannan tsarkakakken zama su lizima a ciki da tsarkin rai.

Na uku, an ayyana shi ne domin zumunta da juna da taimako da ƙarfafawar da ɗaya zai yi wa ɗayan cikin lokacin yalwa da kuma lokacin matsawa.

A cikin wannan zama fa, an riga an gama waɗannan mutum biyu, bisa ga dokokin ƙasan nan. Mun taru nan kuma dom mu roƙi Allah ya sa albarka ga zamansu na aure. Ina roƙonku fa ku yi addu'a don su sami matabbacin zaman lafiya da na gaskiya.

*Sa'an nan za a tambayi namijin,*

Ka tabbata wannan mata matarka ce, kuma ba ka da wata mata bisa auren ƙasan nan sai ita?

*Amsa.* Na tabbata da wannan.

*Tambaya.* Kā ɗauki alkawari cewa, za ka zauna tare da wannan mata, matar aurenka, kuma za ka

ƙaunace ta, ka girmama ta, ka riƙe ta, cikin halin lafiya ko na cuta, ka haƙura da ita ita kaɗai, har mutuwa ta raba ku?

*Amsa.* I, na ɗauka.

*Sa'an nan za a tambayi matar,*

Kin tabbata wannan mutum mijinki ne, kuma ba ki da wani miji bisa auren ƙasan nan sai shi?

*Amsa.* Na tabbata da wannan.

*Tambaya.* Kin ɗauki alkawari cewa, za ki zauna tare da wannan mutum, kuma za ki ƙaunace shi, ki girmama shi, ki yi masa biyayya, ki riƙe shi, cikin halin lafiya ko na cuta, ki haƙura da shi shi kaɗai, har mutuwa ta raba ku?

*Amsa.* I, na ɗauka.

*Sa'an nan mijin zai sa zobe a ɗan yatsa na huɗu na hannun hagun matatasa, yana faɗin abin da Fasto ke faɗi.*

Na ba ki zoben nan domin ya zama alama ga alkawaran da muka ɗauka yau.

*Yana yiwuwa, in suna so, matar ta ba mijinta zobe kuma, tana faɗin abin da mijin ya faɗa.*

*Bayan haka jama'a za su durkusa, Fasto kaɗai yana tsaye; shi kuma zai ce,*

Mu yi addu'a.

YA Allah madawwami, Mai ba da dukkan alheri na ruhaniya, ka aiko da albarkarka bisa waɗannan bayinka domin su cika alkawaran da suka ɗauka yanzu, kuma su yi zamansu tare cikin tabbatacciyar ƙauna da salama muddar ransu, bisa ga umarninka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Sa'an nan za a yi waka ko zabura. Fasto zai bi da mijin da matar zuwa matakalan wuri mai tsarki, inda zai karanta addu'o'in nan, jama'a na durkushe.*

Mu yi addu'a.

Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.

*Amshi.* Ya Almasihu, ka yi mana jinƙai.

*Fasto.* Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.

*Fasto da Jama'a.*

YA Ubammu wanda ke cikin Sama, A tsarkake sunanka,





Mulkinka ya zo, Abin da ka ke so a yi shi, Cikin duniya kamar yadda a ke yinsa cikin Sama. Ka ba mu rananga abincin yini. Ka gafarta mana laifofimmu, Kamar yadda muna gafarta wa waɗanda su ke yi mana laifi. Kada ka kai mu wurin jaraba, amma ke cece mu daga Mugun. Amin.

*Fasto.* Ya Ubangiji, ka ceci bawanka da baiwarka;

*Amshi.* Waɗanda su ke dogara gare ka.

*Fasto.* Ya Ubangiji, ka aiko musu da taimako daga wurinka mai tsarki;

*Amshi.* Ka yi musu kariya kullayomi.

*Fasto.* Ka zama hasumiya mai ƙarfi a gare su;

*Amshi.* Daga fuskar maƙiyansu.

*Fasto.* Ya Ubangiji, ka ji addu'armu;

*Amshi.* Kukammu kuma yă kai gare ka.

*Fasto.*

YA Allah na kakannin kakannimmu, ka albarkaci bayin nan naka, ka shuka iri na rai madawwami a cikin zukatansu. Kuma kowane irin abin da za su yi koyi da shi a cikin Maganarka mai tsarki, ka sa su amfane shi, su kuma aikata wannan, har sabo da biyayya ga nufinka, kullum su dawwama lafiya cikin kariyarka, su zauna game da ƙaunarka har ya zuwa iyakar ransu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Wannan addu'ad da ke biye za a bar ta idan matar ta wuce haifuwa.*

YA Ubangiji mai jinƙai, Ubammu na Sama, bisa kyautarka mai alheri ne 'yan adan ke yawaita. Muna roƙonka ka ba waɗannan mutum biyu baiwa ta haifuwa. Ka kuma ba su tsawon rai game da ƙaunarka da martaba, domin su goyi 'ya'yansu da halin kirki cikin hanyar Kirista, zuwa yabonka da girmamawa gare ka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Sa'an nan Fasto zai sallame su da wannan Albarka.*

ALLAH Uba, Allah Ɗa, Allah Ruhu Mai tsarki, shi albarkace ku, shi kiyaye ku, shi kuma tsare ku. Ubangiji mai jinƙai shi dube ku da alherinsa, shi cika ku da dukkan albarkarsa ta ruhaniya da rahama, domin ku yi zamanku tare cikin wannan rai, har a cikin zamani mai zuwa kuma ku sami rai madawwami. *Amin.*

SUJADAR

# GODIYA BAYAN HAIFUWA

*Wadansu 'yan kwanaki bayan matar ta haifu, sai ta zo Majami'a; mijinta kuma yana tare da ita, idan yana so. Za ta durƙusa a wurin da aka saba yi, ko kuwa wurin da Bishop ya sanya. Sa'an nan Malami zai ce da ita,*

Tun da ya ƙe Allah maɗaukaki ya yardam maki bisa ga alherinsa kin haifu lafiya, kuma ya kiyaye ki daga dukkan hatsarin haifuwa, sabo da haka za ki yi wa Allah godiya da zuciya ɗaya, ki ce,

*Sa'an nan za a karanta*

Zabura 116.1–13, 18–19

*Ko kuwa,*

Zabura 127 duka.

*Bayan haka Malami zai ce,*

Mu yi addu'a.

Ya Ubangiji, ka ji mana jinƙai.
*Amshi.* Ya Almasihu, ka yi mana jinƙai.
*Malami.* Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.

*Malami da Jama'a.*

YA Ubammu wanda ke cikin Sama, A tsarkake sunanka, Mulkinka ya zo, Abin da ka ke so a yi shi, Cikin duniya kamar yadda a ke yinsa cikin Sama. Ka ba mu rananga abincin yini. Ka gafarta mana laifofimmu, Kamar yadda muna gafarta wa waɗanda su ke yi mana laifi. Kada ka kai mu wurin jaraba, amma ka cece mu daga Mugun. Gama mulki, da iko, da girma, naka ne har abada. Amin.

*Malami.* Ya Ubangiji, ka ceci wannan baiwataka;
*Amshi.* Wadda ta ke dogara gare ka.
*Malami.* Ka zama hasumiya mai ƙarfi a gare ta;
*Amshi.* Daga fuskar maƙiyanta.
*Malami.* Ya Ubangiji, ka ji addu'armu;
*Amshi.* Kukammu kuma yă kai gare ka.
*Malami.* Mu yi addu'a.





YA Allah maɗaukaki, muna yi maka godiya da tawali'u domin ka ceci wannan baiwataka daga hatsarin haifuwa da azabarta kuma. Muna roƙonka, ya Uba mai yawan jinƙai, ta wurin taimakonka ka nufi matan nan da yin tafiyarta da yin zamanta bisa ga nufinka cikin zamanin nan, domin ta kai ga madawwamiyar ɗaukaka cikin zamani mai zuwa; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*An yarda Malami ya karanta ɗaya daga cikin waɗannan addu'o'i, idan yana so.*

*Wannan,*

YA Allah, Ubammu na Sama, muna yi maka godiya, muna kuma yabon sunanka maɗaukaki, domin ka yarda ka yi wa wannan baiwataka albarka, har ka ba ta kyautar *jariri.* Muna roƙonka, ya Uba mai yawan jinƙai, ka sa wannan mata, tare da mijinta, su biyad da *jaririnsu* cikin tafarkin gaskiya, domin *ya* zama albarka gare su *ya* kuma ɗaukaka sunanka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Ko wannan,*

YA Allah, hanyoyinka a ɓoye su ke, ayyukanka kuma masu ban al'ajabi ne. Ba ka halicci komai a banza ba, amma kana ƙaunar duk abin da ka halitta. Muna roƙonka ka haƙurad da baiwan nan taka, ka sanyaya zuciyarta, wadda aka baƙanta aka kuma azabta ta. Ka nufe ta kuma ta ƙaunace ka ta bauta maka cikin wannan rai, har a zamani mai zuwa ta kai ga cikar alkawaranka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Im babu Jibin Ubangiji a lokacin, sai Fasto ya ce da matar,*

MUN danƙa ki ga jinƙai na Allah mai nasiha da kuma kariyatasa. Ubangiji ya albarkace ki, ya tsare ki. Ubangiji ya dube ki duban rahama, ya nuna maki nasiha. Ubangiji ya ɗaukaka hasken annurinsa wajenki, ya ba ki salama, yanzu da har abada. *Amin.*

*Wajibi ne matad da ta zo yin godiya ta ba da baiko, kamar yadda aka saba yi. Idan kuma akwai Jibin Ubangiji, ya kamata ta ci.*

KA'IDAR

# ZIYARAR MARASA LAFIYA

## ZIYARA

*Idan wani ya yi rashin lafiya, sai a sanad da Malamin Ikiliziya. Shi kuwa zai yi wa marar lafiya hidima bisa wannan tsari, ko kuwa da irin wannan.*

*Idan ya kai gidan marar lafiya, sai ya ce,*

SALAMA ta tabbata ga gidan nan, da dukkan waɗanda ke zaune a ciki.

*Sa'ad da ya kai wurin da marar lafiya ya ke, sai ya durkusa, ya ce,*

Mu yi addu'a.

Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.
*Amshi.* Ya Almasihu, ka yi mana jinƙai.
*Malami.* Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.

YA Ubammu wanda ke cikin Sama, A tsarkake sunanka, Mulkinka ya zo, Abin da ka ke so a yi shi, Cikin duniya kamar yadda a ke yinsa cikin Sama. Ka ba mu rananga abincin yini. Ka gafarta mana laifofimmu, Kamar yadda muna gafarta wa waɗanda su ke yi mana laifi. Kada ka kai mu wurin jaraba, amma ka cece mu daga Mugun. Amin.

*Malami.* Ya Ubangiji, ka ceci *bawanka;*
*Amshi.* *Wanda ya* ke dogara gare ka.
*Malami.* Ka aiko *masa* da taimako daga wurinka mai tsarki;
*Amshi.* Da ikonka ka yi *masa* kariya kullayomi.
*Malami.* Ka zama hasumiya mai ƙarfi a gare *shi;*
*Amshi.* Daga fuskar maƙiyin*sa.*
*Malami.* Ya Ubangiji, ka ji addu'armu;
*Amshi.* Kukammu kuma yă kai gare ka.

*Malami.*

YA Ubangiji, Mai ba da dukkan alheri da albarka, ka dubi *bawan* nan *naka,* ka kula da *shi,* ka sauƙaƙa *masa.* Ka dube *shi* da jinƙai, ka agaje *shi,* don *ya* gaskata da kai; ka kare *shi* daga hatsarin maƙiyinsa, ka kiyaye *shi* cikin madawwamiyar salama da lafiya; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*





YA Allah maɗaukaki, Maceci mafi jinƙai, ka yi wa *bawan* nan *naka* nasiha, *wanda ya* ke fama da rashin lafiya. Ka keɓe *shi* a wannan lokacin jarraba domin ta wurin sanin rashin ƙarfin*sa* bangaskiyar*sa* ta ƙaru, tuban*sa* kuma ya zama abin karɓa a gare ka. *Amin.*

KA yarda kuma ka mayar *masa* da lafiyar jiki irin na dā, domin a cikin sauran zaman*sa ya* tsorace ka *ya* ɗaukaka ka. Kuma kominene ka ƙaddara *masa* bayan wannan ciwo, ka yi *masa* alheri, *ya* yi biyayya da nufinka, har *ya* cancanci zama tare da kai a rai madawwami; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## GARGAƊI GA BANGASKIYA DA ADDU'A

*Bayan haka sai Malamin ya gargaɗi marar lafiya, ya nuna masa Allah ya kan yi amfani da cutarmu don gyaran hali, kuma yana da iko ya ƙarfafa mu a cikinta, ya kuwa warkad da ciwon. Ubangijimmu Yesu Almasihu da kansa ya sha wuya a nan duniya, har ya zama cikakke. Ya kamata kowane mai bin Yesu ya ɗaukaka Allah ko cikin halin lafiya ko na cuta.*

*Yana yiwuwa kuma Malamin ya bayyana masa wani sashin Bangaskiyarmu, ya kuma tuna masa da shaidar bangaskiyatasa da ya yi a lokacin Babtismarsa.*

*Bayan haka kuma sai Malamin ya furta Kalmar Shahada. Marar lafiya zai amsa ya ce,*

Dukkan wannan ina gaskawata da aminci.

*Bayan haka sai Malamin ya gargaɗe shi ya rika yin addu'a don kansa da waɗansu kuma, domin kwanakin rashin lafiyatasa su zama lokacin zumunta da Allah.*

## GARGAƊI GA TUBA

*Sai kuma Malamin ya bi ƙwaƙƙwafin marar lafiya, ko ya tuba da zunubansa da gaskiya, yana kuwa ƙaunar dukkan 'yan adan. Sai ya gargaɗe shi ya gafarta dukkan waɗanda suka yi masa laifi, daga ainihin zuciyarsa. Idan kuma ya cuci wani, sai ya nemi gafara, ya kuwa rama musu duk abin da su ke binsa.*

*Ya yi kyau kuma a gargaɗe shi ya shirya wasiyya, ya bayyana bashinsa, da abin da ya ke bin waɗansu, sabo da*

*kwanciyar ransa, da kuma taimakon waɗanda za su raba gādonsa.*

*Sa'an nan kuma sai a faɗa wa marar lafiya ya bayyana zunubansa, musamman idan ransa bai kwanta ba sabo da wani muhimmin abu. Bayan haka Fasto zai furta wannan Shafewar Zunubai (idan yana so da zuciya ɗaya).*

UBANGIJIMMU Yesu Almasihu, wanda ya danƙa wa Ikiliziyatasa ikon furta wa waɗanda suka tuba sosai, suka kuma gaskata da shi, shafewar zunubansu, da jinƙansa mai yawa yă gafarta laifofin*ka*. Bisa ga ikon da aka danƙa mini ina shaida *maka* cewa, an shafe zunuban*ka*, cikin sunan Uba, da na Ɗa, da kuma na Ruhu Mai tsarki. *Amin.*

*Sai kuma ya karanta wannan Sanyayyar Addu'a.*

YA Allah mafi jinƙai, bisa ga yawan rahamarka ne ka kan shafe zunuban waɗanda su ke yin tuban gaskiya, har da ba ka ƙara tuna da su ba. Ka dubi *bawan* nan *naka, wanda* ke marmari ƙwarai ka gafarce *shi* ka yafe *masa*. Kuma da ya ke *yana* sa danganar*sa* ga jinƙanka kaɗai, kada ka kula da zunuban*sa* na dā, amma dai ka ƙarfafa *shi* da Ruhunka Mai albarka. Sa'an nan kowane lokacin da za ka tsame *shi* daga nan, kă karɓe *shi* ga madawwamin tagomashinka; albarkacin Ɗanka ƙaunatacce ƙwarai, Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## ADDU'A DA ALBARKA

*Sa'an nan Malamin zai karanta,*

Zabura 121.

*Ko kuwa irin waɗannan Zabura,*

23, 27, 43, 71(1–17), 77, 86, 91, 103, 130, 142, 146.

*Ya ƙara cewa,*

YA Macecin duniya, wanda ka fanshe mu ta giciyenka da jininka mai daraja, muna roƙonka da tawali'u ka cece mu ka taimake mu, ya Ubangiji. *Amin.*

*Sa'an nan Fasto zai ce (ya kuma ɗora wa marar lafiya hannu, idan ana so),*

YA Allah maɗaukaki, Kai ne mai ba da lafiya; Kai ne kuma Mataimakin dukkan waɗanda ke neman gudummawa daga





gare ka. Muna kira bisa gare ka da jinƙanka ka taimaki *bawan* nan *naka*, ka yi *masa* alheri, domin *ya* warke daga rashin lafiya*tasa, ya* yi maka godiya a cikin Ikiliziyarka tsattsarka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

UBANGIJI maɗaukaki kagarar fakewa ne ga waɗanda ke gaskatawa da shi; kuma dukkan abin da ke Sama da ƙasa da ƙarƙashin ƙasa yana rusunawa a gabansa, yana yi masa biyayya. Yă kare *ka* yanzu da har abada. Yă nufa kuma *ka* sansance babu wani suna duk duniyan nan da aka sako cikin mutane, wanda lalle ta kansa ne za mu sami lafiya da ceto, sai dai sunan nan kaɗai, na Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Bayan haka sai ya ce,*

Mun danƙa *ka* ga jinƙai na Allah mai nasiha da kuma kariyatasa. Ubangiji yă albarkace *ka*, ya tsare *ka*. Ubangiji ya dube *ka* duban rahama, ya nuna *maka* nasiha. Ubangiji ya ɗaukaka hasken annurinsa wajen*ka*, ya ba *ka* salama, yanzu da har abada. *Amin.*

## ADDU'O'IN DA ZAI YIWU A KARANTA IDAN ANA BUKATA

### DOMIN WARKEWA

YA Allah, bisa ikon umarninka ka iya kau da dukkan cuta da rashin ƙarfi daga jikunan 'yan adan. Bisa ga rahamarka ka kasance tare da *bawan* nan *naka*, domin a ɗauke kumamancin*sa*, har bayan *ya* warke *yă* rayu don *ya* ɗaukaka sunanka mai tsarki; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### DOMIN YARO WANDA BA SHI DA LAFIYA

YA Ubangiji Yesu Almasihu, da farinciki ne ka karɓi yaran da aka kawo maka, ka sa musu albarka. Ka yi wa wannan *yaro* albarka. A lokacin da ya fi maka kyau ka cece *shi* daga azabar jiki, don *ya* rayu *ya* bauta maka dukkan kwanakin ran*sa*. *Amin.*

### DOMIN WANDA YANA DAMUWA A RA'AYINSA

YA Ubangiji Mai albarka, Uban dukkan jinƙai, Allah mai ƙarfafa zuciya, muna roƙonka da rahamarka da tausayi ka dubi *bawan* nan *naka*, wanda ra'ayinsa ya cika da wahala.

Ka taimake *shi ya* gane kan*sa*, da kuma nufinka game da *shi*, don kada *ya* yā da bangaskiyar*sa* gare ka, ko kuwa ya amince da komai sai kai. Ka cece *shi* daga tsoron mugunta. Ka ɗaukaka *masa* hasken annurinka, ka ba *shi* madawwamiyar salamarka; albarkacin isar Mai sadarwa, Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### DOMIN WANDA YA JI SAUKI

YA Ubangiji, tausayinka ba shi da iyaka, jinƙanka kuma sabo ne kowace rana. Muna yi maka godiya da zuciya ɗaya, da ya ke ka yarda ka sauƙaƙe wa *ɗan'uwan* nan *namu* ciwon da ya same *shi*, ka mayar *masa* da fatar samun lafiyar jiki. Muna roƙonka ka ci gaba da wannan aikinka mai kyau, domin ƙarfin jikin*sa* ya ƙaru kowace rana. Ka nufa kuma da tawali'u *ya* yi murna da alherinka, har *ya* daidaita ran*sa* da halin zaman*sa*, kuma kullum *ya* yi tunanin irin abubuwan da za su gamshe ka, *ya* aikata su kuma; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### DOMIN YARON DA KE BAKIN MUTUWA

YA Ubangiji Yesu Almasihu, Makaɗaicin Ɗan Allah, sabo da mu ne ka zama jariri a Baitalami. Mun danƙa wa kularka mai ƙauna wannan *yaron* da ka ke kira gare ka. Ka aiko da mala'ikanka tsattsarka ya bishe *shi* a hankali ga mazaunin nan na Sama, inda rayukan waɗanda ke barci game da kai suna da madawwamiyar salama da farinciki. Ka rungume *shi* har abada da ƙaunarka marar ƙarewa; Kai da ka ke rayayye kana mulki tare da Uba da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya har abada abadin. *Amin.*

### ADDU'O'IN DANKA
### WAƊANDA KE BAKIN MUTUWA GA ALLAH

YA Ubangiji, ka san asiran da ke zukatammu; kada ka ƙi karɓar addu'armu. Ya Ubangiji Mai tsarki, ya Allah Mai iko, ya Mai tsarki Macecimmu Mai jinƙai, ya Mai shari'a maɗaukaki madawwami, sa'ad da mu ke bakin mutuwa ka kiyashe mu daga azabad da za ta sa mu rabu da kai. *Amin.*

YA Ubangiji, mun danƙa maka ran *bawan* nan *naka*, *Wane*, domin ko da ya ke *ya* mutu ga duniya, *ya* rayu gare ka. Kuma muna roƙonka bisa gafararka mafi ƙauna mafi jinƙai ka shafe dukkan zunuban da *ya* yi sabo da kumamancin rai a nan; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*





YA Allah maɗaukaki, ruhohin amintattu tsarkakakku suna rayuwa a gabanka, bayan an sake su daga ƙangin duniyan nan. Mun danƙa ran *bawan* nan *naka*, *ɗan'uwammu ƙaunatacce*, ga hannuwanka, hannuwan amintaccen Mahalicci da Maceci mai jinƙai ke nan. Muna roƙonka kuma ran*sa* ya kasance abu mai daraja a gabanka, ka wanke shi da jinin Ɗan Ragon nan marar tabo, wanda aka yanka don ya ɗauke zunuban duniya, domin a kau da ƙazantad da ta same shi cikin zamansa a nan, sabo da burin zuciya ko hilar Shaiɗan, har ya karɓu a gare ka da tsarkin rai marar tabo; albarkacin Ɗanka makaɗaici, Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA ruhun mai bin Yesu, ka kama hanyar tafiyarka daga nan,

A cikin sunan Allah Uba Maɗaukaki, wanda ya halicce ka. *Amin.*

A cikin sunan Yesu Almasihu, wanda ya sha wuya sabo da kai. *Amin.*

A cikin sunan Ruhu Mai tsarki, wanda ya ƙarfafa ka. *Amin.*

Cikin zumuntar Tsarkaka masu albarka, game da taimakon mala'iku da manyam mala'iku, da dukkan rundunar Sama. *Amin.*

Rabonka yau ya kasance da salama, zamanka kuma a Urushalima na Sama. *Amin.*

A LURA: Waɗannan addu'o'i suna da amfani don a karanta su tare da marasa lafiya: Sanyayyar Addu'a ta Ka'idar ba Marasa lafiya Jibin Ubangiji; Sanyayyun Addu'—o'i na Lahadi ta fari, da ta biyu, da ta huɗu cikin Advent; da na Bayyanuwar Almasihu, da Larabar Hurwa, da Lahadi ta biyu cikin Lenti, da Lahadi kafin Ista, da Lahadi ta huɗu bayan Ista, da Ranar Hawa Sama, da Lahadi mai bin Ranar Hawa Sama, da Lahadin Tirniti; da Lahadi ta huɗu, da ta bakwai, da ta goma sha biyu, da sha biyar, da sha takwas, da ashirin da ɗaya bayan Tirniti; da Ranakun Sake Kamannin Almasihu, da Mika'ilu da dukkan Mala'iku, da Luka Mai Bishara; da Ranar Tunawa da Adalai duka.

Wadannan Nassi-nassi kuma suna da amfani:

1. Gaskatawa da Allah: Zabura 27, 46, 91, 121; Misalai 3.11–26; Ishaya 26.1–9; 40.1–11, 25–31; Makoki 3.22–41; Matta 6.24–34; Romawa 8.31–39.
2. Amsa ga Add'u'a: Zabura 30, 34.
3. Rokon Taimakon Ubangiji: Zabura 43, 86, 143; Yakubu 5.10–20.
4. Tuba: Zabura 51, 130.
5. Yabo da Godiya: Zabura 103, 146; Ishaya 12.
6. Allah na bi da Mutun ta wajen Wahala: Ayuba 33.14–30; Ibraniyawa 12.1–11.
7. Gurbin Almasihu wajen shan Wahala: Ishaya 53; Matta 26.36–46; Luka 23.27–49.
8 Kiran Allah ga Tuba da Bangaskiya: Ishaya 55.
9. Zantuttukan Albarka: Matta 5.1–12.
10. Kula da Tsaro: Luka 12.32–40.
11. Almasihu Makiyayi mai kyau: Zabura 23; Yohanna 10.1–18.
12. Tashin Yesu daga matattu: Yohanna 20.1–18, 19–31; Korintiyawa II. 4.13—5.9.
13. Fansa: Romawa 5.1–11; 8.18–39; Yohanna I. 1.1–9.
14. Kauna irin ta Kirista: Korintiyawa I. 13.
15. Yin girma cikin alheri: Afisawa 3.13–21; 6.10–20; Filibiyawa 3.7–14.
16. Jimiri da Wahala: Yakubu 5.10–20.
17. Kaunar Allah ga 'yanadan: Yohanna I. 3.1–7; 4.9–21.
18. Rai na Zamani mai zuwa: Ru'ya ta Yohanna 7.9–17; 21.1–7, 22–27; 22.1–5.
19. Jawabi na karshe da Ubangijimmu ya yi kafin ya sha radadi: Yohanna 14, 15, 16, 17.
20. Sazuciya irin ta Kirista lokacin da Mutuwa ta kusa: Kubawar Shari'a 33.27; Zabura 16.9–11; Zabura 23; Yohanna 3.16; Korintiyawa II. 4.16—5.1; Ru'ya ta Yohanna 21.4–7.



KA'IDAR BA DA

# JIBIN UBANGIJI GA MARASA LAFIYA

*Dukkan 'yan adan masu mutuwa, hatsari da cuce-cuce su kan same su ba labari, kuma ba su san lokacin da za su kaurace wa wannan rai ba. Shi ya sa ya kamata su kasance a shirye su mutu a kowane lokacin da Allah ya nufa ya kira su. Don haka sai Fastoci su gargadi jama'arsu loto-loto, amma dai musamman a lokacin wata aloba ko bala'i, su rika cin Jibin Ubangiji na Jikin Almasihu Macecimmu da Jininsa, a lokacin da a ke ba da Jibi a majami'a. Ta haka, in wani abu ya same su ba labari, ba za su damu ba sabo da rashin cin Jibi.*

*Amma idan wani mai ciwo bai iya zuwa majami'a ba, kuma yana so ya ci Jibi a gida, sai ya shaida wa Fasto tun da wuri, ya kuma ba da labarin wadanda za su ci tare da shi. Domin fa haka ya kyautu.*

*Za a shirya wurin da ya cancanta a gidan marar lafiya, da duk abin da a ke bukata, don Fasto ya yi hidima tare da bangirma. Sa'an nan zai ba da Jibi bisa ga Ka'idad da ke cikin Littafin nan, sai dai an yarda ya fara ko da wadannan Sanyayyun Addu'a da Wasika da Bishara, ko na Ranar.*

SANYAYYAR ADDU'A

*Wannan,*

YA Allah madaukaki madawwami, Mahaliccin 'yan adan, ka kan gyara halin wadanda ka ke kauna, ka kan kuma yi wa dukkan wadanda ka karba foro. Muna rokonka ka ji kan *bawan* nan *naka, wanda* hannunka ya taba *shi*. Ka yarda *ya* hakura da rashin lafiya*tasa*, ka mayar *masa* da lafiyar jiki, idan nufinka ne na alheri. Kuma duk lokacin da ruhun*sa* zai rabu da jiki, ka nufa a mika shi marar tabo a gare ka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Ko kuwa wannan,*

YA Allah madaukaki madawwami, Mai ba da rai da lafiya, muna rokonka ka saurari addu'o'immu da mu ke yi don wannan *bawanka*. Ka albarkace *shi* da wadanda su ke yi *masa* hidima, har a mayar *masa* da lafiyar jiki, hankalin*sa*

kuma ya kwanta, *ya* yi maka godiya a cikin Ikiliziyarka tsattsarka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Ko kuma wannan,*

YA Ubangiji, da jinƙai ka agaje mu a cikin roƙe-roƙemmu da addu'o'immu. Ka buɗa hanyar bayinka zuwa ga samun ceto madawwami, har a cikin sauye-sauyen zamani na wannan rai mai ƙarewa a kiyaye mu kullayomi bisa alherinka da taimakonka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

WASIKA. Ibraniyawa 12.5b–6: *ko*, Korintiyawa II.1.3–5.
BISHARA. Yohanna 5.24: *ko*, Yohanna 10.14, 15, 27–30.

*Bayan haka Fasto zai ci gaba da tsarin da aka ayyana don Jibin Ubangiji, sai dai ya fara da faɗin*, Ku da ke tuba da aniya . . .

*Idan ciwon mai rashin lafiya ya tsananta ƙwarai, an yarda Fasto ya fara da Addu'ar Tsarkakewa. Kuma bayan ya ba da Jibi ga marar lafiya ya karasa nan da nan da faɗin Albarka.*

*A lokacin ba da Gurasar da Ruwan inabin, sai Fasto ya fara ci da kansa, sa'an nan ya bai wa waɗanda ke ci tare da mai ciwon, daga bisani ya bai wa shi mai ciwon.*

*Ya kamata Fasto ya koyad da jama'a, cewa, idan kowa bai iya cin Jibi ba, ko sabo da tsananin ciwo ko wani kwakkwaran dalili, duk da haka, idan ya tuba da zunubansa da gaskiya, ya kuma gaskata da aminci Yesu Almasihu ya mutu a kan giciye sabo da shi, ya kuwa zub da jininsa don ya fanshe shi, kuma yana tunawa da fa'idodin da wannan ya kawo, yana kuwa yi masa godiya daga zuciyarsa, — lalle yana cin Jikin Macecimmu Almasihu, yana shan Jininsa, ga lafiyar ransa, ko da ya ke bai ci Jibi da bakinsa ba.*



# KA'IDAR JANA'IZA

*Sai a lura fa, ita Ka'idan nan da aka tsara, ba za a bi ta sabo da waɗanda suka mutu ba a yi musu Babtisma ba, ko waɗanda aka hana su cin Jibin Ubangiji, ko waɗanda suka kashe kansu, ko waɗanda suka mutu a lokacin da su ke aikata wani ƙasaitaccen laifi.*

*Idan ana shakka game da maganar yin amfani da wannan tsarin Jana'iza sabo da kowane mutun, to, lalle sai a shawarci Bishop (in da dama), shi ne zai yanke mahauwarar.*

## FARKON SUJADA

*Malamai da mataimakansu za su tari gawar a bakin ƙofar majami'a ko a ƙofar makabarta. Za su shiga gaban gawar, su nufa cikin majami'a ko wurin kushewa. A lokacin da a ke tafiya, za su karanta, ko su raira, ɗaya ko fiye da ɗaya daga cikin Ayoyin da aka rubuta daga nan ƙasa. In da bukata, sai kuma su haɗa da karanta ɗaya ko fiye da ɗaya daga cikin waɗannan Zabura:* 6, 32, 38, 51, 102, 130, 143.

Yesu ya ce, Ni ne tashin matattu, ni ne rai : wanda ya ba da gaskiya gare ni, ko ya mutu, za shi rayu : kuma dukkan wanda yana da rai, yana kuwa ba da gaskiya gare ni, ba shi mutuwa ba har abada. *Yohanna 11.25,26.*

Na sani Mai fansana yana da rai, a ƙarshe kuma zai tsaya a bisa duniya; kuma bayan wannan jikina ya halaka, ko ba tare da jikina zan ga Allah. Zan kuwa gan shi, ni kaina, yana goya bayana, idanuna za su gan shi, ba kamar baƙo ba.
*Ayuba 19.25–27.*

Ba mu shigo da komai cikin duniya ba, ba kuwa za mu iya fita cikinta da komai ba. Ubangiji ya bayar, Ubangiji ya karɓa; albarka ga sunan Ubangiji.
*Timotawas I.6.7; Ayuba 1.21.*

Kada ka tuna da zunubaina na ƙuruciya, ko laifofina : bisa ga rahamarka ka tuna da ni, sabili da nagartarka, ya Ubangiji. *Zabura 25.7.*

Allah Madawwami shi ne mazauninka, ƙarƙashinka kuma madawwaman hannuwa su ke.
*Kubawar Shari'a 33.27.*

Gama na tabbata ba mutuwa, ba rai, ba mala'iku, ba sarautai, ba al'amuran yanzu, ba al'amura na zuwa, ba ikoki, ba tsawo, ba zurfi, ba kuwa wani halittacen abu, da zai iya raba mu da ƙaunar Allah wadda ke cikin Almasihu Yesu Ubangijimmu. *Romawa 8.38,39.*

Ko muna rayuwa, ga Ubangiji mu ke rayuwa; ko mutuwa mu ke yi, ga Ubangiji mu ke mutuwa; ko mu rayu fa, ko mu mutu, na Ubangiji mu ke. Gama domin wannan Almasihu ya mutu, ya sake rayuwa, domin ya zama Ubangijin matattu da rayayyu duka. *Romawa 14.8–9.*

Masu albarka ne waɗanda su ke da ɓacin zuciya: gama za a yi musu ta'aziyya. *Matta 5.4.*

Kada zuciyarku ta ɓaci; kuna ba da gaskiya ga Allah, ku ba da gaskiya gare ni kuma. *Yohanna 14.1.*

## SUJADA A MAJAMI'A

### ZABURA

*Idan an shiga majami'a, sai a karanta ko a raira ɗaya ko fiye da ɗaya daga cikin waɗannan.*

Zabura 39, 90, 23, 130.

### NASSI

*Sa'an nan sai a karanta Nassi ɗaya daga cikin waɗannan.*

Korintiyawa I.15.20–58 (ana iya barin ayoyi 27–34)
Korintiyawa II.4.16—5.10
Ru'ya ta Yohanna 7.9–17
Ru'ya ta Yohanna 21.1–7

### ADDU'O'I

*Bayan kowa ya durƙusa, Malami zai ce,*

Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.
*Amshi.* Ya Almasihu, ka yi mana jinƙai.
*Malami.* Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.

*Malami da Jama'a.*

YA Ubammu wanda ke cikin Sama, A tsarkake sunanka, Mulkinka ya zo, Abin da ka ke so a yi shi, Cikin duniya kamar yadda a ke yinsa cikin Sama. Ka ba mu rananga abincin yini. Ka gafarta mana laifofimmu, Kamar yadda





muna gafarta wa waɗanda su ke yi mana laifi. Kada ka kai mu wurin jaraba, amma ka cece mu daga Mugun. Amin.

*Sa'an nan za a karanta ɗaya ko fiye da ɗaya daga cikin waɗannan addu'o'i. Malami zai fara cewa,*

Mu yi addu'a.

YA Allah maɗaukaki, a wurinka ne ruhohin duk waɗanda suka ƙaurace daga nan cikin Ubangiji su ke zaune. A wurinka kuma rayukan amintattu ke zaune cikin farinciki da murna, bayan an ɗauke musu wahalar jiki. Mun gode maka ƙwarai sabo da ka nufa ka ɗauki *ɗan'uwan* nan *namu* daga cikin wahalar wannan duniya, wadda ke cike da mugunta. Muna roƙonka ka yarda bisa alherinka mai nasiha ka cika adadin zaɓaɓɓunka da hanzari, ka kuma hanzarta mulkinka, domin mu, da duk waɗanda suka ƙaurace cikin sahihiyar bangaskiya ga sunanka mai tsarki, mu sami tabbataccen farinciki ga jiki duk da ruhu, cikin madawwamiyar ɗaukakarka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah mai jinƙai, Ɗanka Ubangijimmu Yesu Almasihu shi ne Tashin Matattu, shi ne Rai madawwami. Kuma duk wanda ya gaskata da shi, ko ya mutu zai rayu. Wanda kuwa ke raye, ya ke gaskatawa da shi, ba zai mutu ba har abada. Shi ne kuma ya koya mana, albarkacin tsattsarkan Manzonsa Bulus Adali, cewa, kada mu yi baƙinciki, kamar yadda sauran marasa bege ke yi, game da waɗanda suka rasu a cikinsa. Ya Uba, muna roƙonka da tawali'u ka tsare mu daga mutuwa ta zunubi, zuwa rai na adalci, domin idan mun ƙaurace wa wannan rai, mu sami hutawa a cikinsa, kamar yadda mun sa zuciya wannan *ɗan'uwammu ya* samu. Kuma, in rana ta ƙarshe ta zo, lokacin da kowa zai tashi, ka nufa a iske mu abin karɓa a gare ka, mu sami albarkan nan, wadda ƙaunataccen Ɗanka zai furta wa duk waɗanda ke ƙaunarka, suna kuma tsoronka. Gama a lokacin zai ce, "Ku zo, 'ya'ya masu albarka na Ubana, ku karɓi mulkin da aka tanada muku tun daga farkon duniya". Ya Uba mai jinƙai, muna roƙonka ka sa wannan ya samu a gare mu, albarkacin Yesu Almasihu, Mai sadarwa da kuma Mai fansarmu. *Amin.*

YA Allah maɗaukaki, Uban dukkan jinƙai, Mai sanyaya zuciya, muna roƙonka ka ji ƙan duk waɗanda ke yin makoki, da ya ke kuma suna sa kulliyar taraddadinsu a gare ka, su fahinci ta'aziyyarka ta ƙauna; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Uba na Sama, wanda albarkacin Ɗanka Yesu Almasihu kā ba mu ainihin bangaskiya da tabbataccen bege. Muna roƙonka ka taimake mu mu yi zamammu kamar waɗanda suka gaskata, suka kuma amince da Zumuntar Tsarkaka, da Gafarar zunubai, da kuma Tashi zuwa Rai madawwami. Ka ƙarfafa mu cikin wannan bangaskiya da bege har kwanakimmu su cika; albarkacin ƙaunar Ɗanka, Yesu Almasihu Macecimmu. *Amin.*

*Daga nan yana yiwuwa a karanta Sanyayyar Addu'a ta Ranar tunawa da Adalai duka, ko ta Lahadi ta goma sha biyu bayan Tirniti, ko waɗansu daga cikin Addu'o'in Lokatai Daban daban. Bayan wannan kuma a ce,*

ALHERIN Ubangijimmu Yesu Almasihu, da ƙaunar Allah, da zumuntar Ruhu Mai tsarki, su kasance tare da mu duka har abada abadin. *Amin.*

## JANA'IZAR

*Idan an zo kushewar, masu makoki kuma sun kewaye ta, ana kuma shirin sa gawar a ciki, sai Malami ya ce,*

*Wannan,*

Mutun haifuwar mace, kwanakinsa kaɗan ne, yana kuma cike da wahala. Kamar fure ya kan tsiro, a yanke. Kamar inuwa ya ke shuɗewa, ba ya dawwama.

A tsakiyar rai cikin mutuwa mu ke. Daga wurin wa za mu sami taimako? Sai dai daga wurinka, ya Ubangiji, wanda daidai ne ka yi fushi da mu sabo da zunubammu.

Duk da haka, ya Ubangiji Allah Mai tsarki, ya Ubangiji Mai iko, ya Mai tsarki, Macecimmu mafi jinƙai, ka tsarshe mu daga mutuwa ta har abada.

Ya Ubangiji, kā san asiran zukatammu; kada ka rufe kunnuwanka masu jinƙai ga jin addu'armu. Ya Ubangiji





Mafi tsarki, ya Allah Mafi iko, ka keɓe mu. Ya Mai tsarki Macecimmu Mai jinƙai, ya Mai shari'a maɗaukaki madawwami, sa'ad da mu ke bakin mutuwa ka kiyashe mu daga azabad da za ta sa mu rabu da Kai.

*Ko kuwa wannan,*

Zabura 103.13–17

KAMAR yadda uba ya kan yi juyayin 'ya'yansa : hakanan Ubangiji yana juyayin masu tsoronsa.

Gama ya san ɗabi'armu : ya kan tuna mu turɓaya ne.

Don mutum fa, kwanakinsa suna kama da ɗanyar ciyawa : kamar furen jeji haka ya ke ƙawata.

Gama iska ta kam bi ta kansa, sai kuwa ya kawu : wurinsa kuwa ba zai ƙara saninsa ba.

Amma jinƙan Ubangiji tun adun-adun ne har abada bisa masu tsoronsa : gaskiyarsa kuma zuwa 'ya'yan 'ya'ya.

*Bayan haka, a lokacin da waɗansu da ke tsaye a wurin su ke zuba ƙasa a kushewar, Malami zai ce,*

*Wannan,*

TUN da ya ke Allah Maɗaukaki cikin jinƙansa mai yawa ya nufa ya karɓi ruhun *ɗan'uwan* nan *namu ƙaunatacce marigayi*, muna fa sa gawar*sa* a ƙasa, ƙura zuwa ƙura, toka zuwa toka, turɓaya zuwa turɓaya. Muna yin wannan da sakankancewar akwai tashi ga rai madawwami; albarkacin Ubangijimmu Yesu Almasihu, wanda zai canja jikin nan namu na ƙasƙanci, ya mai da shi kamar jikin nan nasa na ɗaukaka, da ikon nan mai girma har ya iya mai da dukkan abubuwa gare shi. *Amin.*

*Ko kuwa wannan,*

YA Uba mafi jinƙai, a gare ka mu ke danƙa ruhun *ɗan'uwan* nan *namu ƙaunatacce marigayi*, gawar*sa* kuma zuwa ƙasa, ƙura zuwa ƙura, toka zuwa toka, turɓaya zuwa turɓaya. Muna roƙon nagartarka marar iyaka, ka ba mu alheri mu zauna cikin tsoronka da ƙaunarka, mu mutu kuma cikin tagomashinka; domin a ranar shari'ad da ka danƙa wa ƙaunataccen Ɗanka, da mu da wannan *ɗan'uwammu* mu karɓu a gare ka. Ka sa wannan, ya Uba Mai jinƙai; albarkacin Yesu Almasihu, wanda shi kaɗai ne Maceci, da Mai sadarwa, da Mataimakimmu. *Amin.*

*Sa'an nan za a karanta ko a raira,*

Na ji wata murya daga Sama, tana cewa, "Rubuta wannan! Masu albarka ne matattun da ke mutuwa cikin Ubangiji nan gaba", in ji Ruhu Mai tsarki, "don su huta daga wahalarsu". *Ru'ya ta Yohanna 14.13.*

*Ya yiwu Malami ya ƙara cewa,*

Yanzu girma da ɗaukaka su tabbata ga Sarkin zamanai, marar mutuwa, marar ganuwa, Allah makaɗaici, har abada abadin. *Amin.* *Timotawas I.1.17.*

*Duk wannan Ka'idar, ban da sashin* JANA'IZAR, *ana iya yinsa a cikin majami'a, ko kuma in hali ya yi, to, ana iya yin Sujadar ɗungum a majami'a, amma ban da kalmomin da a ke faɗa lokacin da a ke saka gawa a kushewa.*

*Ya yiwu a fara da sashin* JANA'IZAR *kafin* SUJADA A MAJAMI'A.

*Ana iya amfani da* SUJADA A MAJAMI'A *sabo da Tunawa da waɗanda suka rasu, ba don Jana'izar kaɗai ba.*

*Idan a lokaci ɗaya za a binne jariri da baligi, yana yiwuwa a karanta ɗaya ko fiye da ɗaya daga cikin addu'o'in da aka sanya a* Ka'idar Jana'izar Yara, *kafin a karanta* Alherin Ubangiji.

*Idan an shirya za a ci Jibin Ubangiji a ran da za a yi Jana'iza, to, Fasto zai karanta Sanyayyar Addu'ad da aka tsara a wannan Ka'ida, ko kuwa ta Jajiberen Ista. Wasiƙad da za a karanta ita ce Tassalunikawa I.4.13–18, ko Korintiyawa II.4.16—5.4. Bishara kuwa, Yohanna 6.37–41 ko Yohanna 5.24–29.*

*Idan ba a tsarkake kushewar ba, to, da Fasto ya kawo ƙofar shiga, sai ya karanta wannan Addu'a.*

YA Allah, Uban Ubangijimmu Yesu Almasihu, muna roƙonka ka yarda ka tsarkake wannan kushewa don ta zama wurin hutawa cikin salama ga gawar *bawan* nan *naka*, albarkacin ƙaunataccen Ɗanka, wanda shi ne tashin matattu, shi ne rai madawwami, wanda kuma ya ke rayayye yana mulki, tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya har abada abadin. *Amin.*



# KA'IDAR JANA'IZAR YARA

*Malamai da mataimakansu za su tari gawar a bakin ƙofar majami'a ko a ƙofar makabarta. Za su shiga gaban gawar, su nufa cikin majami'a ko wurin kushewa. A lokacin da a ke tafiya, za su karanta, ko su raira,*

## FARKON SUJADA

Yesu ya ce, Ni ne tashin matattu, ni ne rai; wanda ya ba da gaskiya gare ni, ko ya mutu, za shi rayu: kuma dukkan wanda yana da rai, yana kuwa ba da gaskiya gare ni, ba shi mutuwa ba har abada. *Yohanna 11.25,26.*

Na sani Mai fansana yana da rai, a ƙarshe kuma zai tsaya a bisa duniya: kuma bayan wannan jikina ya halaka, ko ba tare da jikina zan ga Allah. Zan kuwa gan shi, ni kaina, yana goya bayana, idanuna za su gan shi, ba kamar baƙo ba. *Ayuba 19.25–27.*

Ba mu shigo da komai cikin duniya ba, ba kuwa za mu iya fita cikinta da komai ba. Ubangiji ya bayar, Ubangiji ya karɓa; albarka ga sunan Ubangiji.
*Timotawas I.6.7; Ayuba 1.21.*

Za ya yi kiwon garkensa kamar makiyayi, za ya tattara 'ya'yan tumaki a hannunsa, ya rungume su. *Ishaya 40.11.*

## SUJADA A MAJAMI'A

*Idan an shiga majami'a, sai a karanta, ko a raira,*

Zabura 23.

*Sa'an nan za a karanta Nassin,*

Markus 10.13–16.

### ADDU'O'I

*Bayan kowa ya durƙusa, Malami zai ce,*

Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.
*Amshi.* Ya Almasihu, ka yi mana jinƙai.
*Malami.* Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.

*Malami da Jama'a.*

YA Ubammu wanda ke cikin Sama, A tsarkake sunanka, Mulkinka ya zo, Abin da ka ke so a yi shi, Cikin duniya kamar yadda a ke yinsa cikin Sama. Ka ba mu rananga abincin yini. Ka gafarta mana laifofimmu, Kamar yadda muna gafarta wa waɗanda su ke yi mana laifi. Kada ka kai mu wurin jaraba, amma ka cece mu daga Mugun. *Amin.*

*Sa'an nan za a karanta ɗaya daga cikin waɗannan addu'o'i, ko kuwa duka biyu. Malami zai fara cewa,*

Mu yi addu'a.

YA Ubangiji Yesu Almasihu, wanda ka rungumi yara ƙanana, ka sa musu albarka, muna roƙonka ka buɗe idanummu mu gane daga cikin alherinka ne ka ɗauki *yaron* nan cikin madawwaman hannuwanka na ƙauna: Kai da ka ke rayayye kana mulki, tare da Uba da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya har abada abadin. *Amin.*

YA Allah, hanyoyinka a ɓoye su ke, ayyukanka kuma masu ban al'ajabi ne. Ba ka halicci komai a banza ba, amma kana ƙaunar duk abin da ka halitta. Muna roƙonka ka ta'azantad da bayinka, waɗanda zukatansu su ke cikin zafi da azaba. Ka nufe su kuma su ƙaunace ka su bauta maka cikin wannan rai, har a zamani mai zuwa kuma su kai ga cikar alkawaranka, tare da *yaron* nan, albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Sa'an nan za a karanta Korintiyawa II.13.14*

ALHERIN Ubangijimmu Yesu Almasihu, da ƙaunar Allah, da zumuntar Ruhu Mai tsarki, su kasance tare da mu duka har abada abadin. *Amin.*

## JANA'IZAR

*Idan an zo kushewa, masu makoki kuma sun kewaye ta, ana kuma shirin sa gawar a ciki, sai Malami ya ce,*

Mutun haifuwar mace, kwanakinsa kaɗan ne, yana kuma cike da wahala. Kamar fure ya kan tsiro, a yanke. Kamar inuwa ya ke shuɗewa, ba ya dawwama.

*Bayan haka, a lokacin da waɗansu da ke tsaye a wurin su ke zuba kasa a kushewar, Malami zai ce,*





*Wannan,*

TUN da ya ke Allah maɗaukaki cikin jinƙansa mai yawa ya nufa ya karɓi ruhun wannan *yaro marigayi*, muna fa sa gawar*sa* a ƙasa, ƙura zuwa ƙura, toka zuwa toka, turɓaya zuwa turɓaya. Muna yin wannan da sakankancewar akwai tashi ga rai madawwami, albarkacin Ubangijimmu Yesu Almasihu, wanda zai canja jikin nan namu na ƙasƙanci, ya mai da shi kamar jikin nan nasa na ɗaukaka, da ikon nan mai girma har ya iya mai da dukkan abubuwa gare shi. *Amin.*

*Ko kuwa wannan,*

YA Uba mafi jinƙai, a gare ka mu ke danƙa ruhun wannan *yaro*, gawar*sa* kuma zuwa ƙasa, ƙura zuwa ƙura, toka zuwa toka, turɓaya zuwa turɓaya. Muna roƙon nagartarka marar iyaka, ka ba mu alheri mu zauna cikin tsoronka da ƙaunarka, mu'mutu kuma cikin tagomashinka; domin a ranar shari'ad da ka danƙa wa ƙaunataccen Ɗanka, da mu da wannan *yaro* mu karɓu a gare ka. Ka sa wannan, Ya Uba Mai jinƙai, albarkacin Yesu Almasihu, wanda shi kaɗai ne Maceci, da Mai sadarwa, da Mataimakimmu. *Amin.*

*Sa'an nan za a karanta ko a raira,*

Ba za su ƙara jin yunwa ba, ko ƙishirwa. Ba za su ƙara jin zafin rana ko kowane irin zafi. Don Ɗan Ragon nan da ke tsakiyar kursiyin zai zama makiyayinsu. Zai kai su maɓuɓɓugar ruwan rai, kuma Allah zai share musu dukkan hawaye. *Ru'ya ta Yohanna 7.16,17.*

*Ya yiwu Malami ya ƙara cewa,*

Yanzu girma da ɗaukaka su tabbata ga Sarkin zamanai, marar mutuwa, marar ganuwa, Allah makaɗaici, har abada abadin. *Amin.* *Timotawas I.1.17.*

## KA'IDAR JANA'IZAR

### WAƊANDA BA A YI MUSU BABTISMA BA

*Malamai da mataimakansu za su tari gawar a bakin ƙofar majami'a ko a ƙofar makabarta. Za su shiga gaban gawar, su nufa cikin majami'a, ko wurin kushewa. A lokacin da a ke tafiya, za su karanta,*

An ƙudurta wa mutane su mutu sau ɗaya, bayan wannan kuma shari'a. *Ibraniyawa 9.27.*

Don mutum fa, kwanakinsa suna kama da ɗanyar ciyawa: kamar furen jeji haka ya ke ƙawata. Gama iska ta kam bi ta kansa, sai kuwa ya kawu; wurinsa kuwa ba zai ƙara saninsa ba. Amma jinƙan Ubangiji tun adun-adun ne har abada bisa masu tsoronsa, gaskiyarsa kuma zuwa 'ya'yan 'ya'ya. *Zabura 103.15–17.*

Ba mu shigo da komai cikin duniya ba, ba kuwa za mu iya fita cikinta da komai ba. *Timotawas I.6.7.*

Ubangiji ne, shi yi abin da ya yi masa kyau. *Samuila I.3.18.*

*Idan an shiga majami'a, sai a karanta ɗaya daga cikin waɗannan Zabura, ko kuwa duka biyu,*

Zabura 6, 39.

*Sa'an nan za a karanta Nassin,*

Bitrus II.3.8–14.

ADDU'O'I

*Sa'an nan Malami zai ce,*

Mu yi addu'a.

Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.
*Amshi.* Ya Almasihu, ka yi mana jinƙai.
*Malami.* Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.

YA Allah mai jinƙai, wanda ka nufa ka karɓi ruhun *ɗan'uwan* nan *namu* daga nan duniya, ka yarda mu da muka rage muna ratsa wannan duniya, mu ci gaba da bauta maka da aminci cikin wannan rai, domin mu kai ga murnarka wadda ta fi gaban ambato, da ka shirya wa waɗanda ke ƙaunarka da zuciya ɗaya da aminci; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*





SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki madawwami, Ɗanka Ubangijimmu Yesu Almasihu shi ne Tashin Matattu, shi ne Rai madawwami. Kuma duk wanda ya gaskata da shi, ko ya mutu, zai rayu. Wanda kuwa ke raye, ya ke gaskatawa da shi, ba zai mutu ba har abada. Muna roƙonka da tawali'u ka ta da mu daga halaka wadda ta ke ta zunubi zuwa ga zaman gaskiya, domin idan mun ƙaurace wa wannan rai, mu sami hutawa a cikinsa. Kuma, in rana ta ƙarshe ta zo, lokacin da kowa zai tashi daga mutuwa, ka nufa a iske mu abin karɓa a gare ka; albarkacin Yesu Almasihu, Mai sadarwa da kuma Mai fansarmu. *Amin.*

ALHERIN Ubangijimmu Yesu Almasihu, da ƙaunar Allah, da zumuntar Ruhu Mai tsarki, su kasance tare da mu duka har abada abadin. *Amin.*

### JANA'IZAR

*Idan an zo kushewar, ana kuma shirin sa gawar a ciki, sai Malami ya ce,*

Mutun haifuwar mace, kwanakinsa kaɗan ne, yana kuma cike da wahala. Kamar fure ya kan tsiro, a yanke. Kamar inuwa ya ke shuɗewa, ba ya dawwama.

A tsakiyar rai cikin mutuwa mu ke. Daga wurin wa za mu sami taimako? Sai dai daga wurinka, ya Ubangiji, wanda daidai ne ka yi fushi da mu sabo da zunubammu.

Duk da haka, ya Ubangiji Allah Mai tsarki, ya Ubangiji Mai iko, ya Mai tsarki Macecimmu Mafi jinƙai, ka tsarshe mu daga mutuwa ta har abada.

Ya Ubangiji, kā san asiran zukatammu; kada ka rufe kunnuwanka masu jinƙai ga jin addu'armu. Ya Ubangiji Mafi tsarki, ya Allah Mafi iko, ka keɓe mu. Ya Mai tsarki Macecimmu Mai jinƙai, ya Mai shari'a maɗaukaki madawwami. sa'ad da mu ke bakin mutuwa ka kiyashe mu daga azabad da za ta sa mu rabu da Kai.

*Lokacin da waɗansu da ke tsaye a wurin suna zuba ƙasa a kushewar, Malami zai ce,*

TUN da ya ke Allah Maɗaukaki cikin jinƙansa mai yawa ya nufa ya karɓi ruhun *ɗan'uwan* nan *namu ƙaunatacce marigayi,* muna danƙa shi ga ƙaunar Allah da jinƙansa,

mun kuma sa gawarsa a ƙasa, ƙura zuwa ƙura, toka zuwa toka, turɓaya zuwa turɓaya, muna yin wannan da sakankancewar akwai tashi ga rai madawwami.

Yanzu girma da ɗaukaka su tabbata ga Sarkin zamanai, marar mutuwa, marar ganuwa, Allah makaɗaici, har abada abadin. *Amin.* *Timotawas I.1.17.*



# GARGAƊI

## DOMIN

## A TUNA WA JAMA'A UMARNIN ALMASIHU

## TARE DA ADDU'O'I

*Za a yi amfani da wannan a kwanakin Advent, da Lenti, da kuma waɗansu lokatai, yadda Malami zai ayyana.*

'Yan'uwa, a wannan lokaci ya yi kyau mu tuna da kashedin Yesu Almasihu Ubangijimmu da Macecimmu. Domin fa Bulus Manzo ya koya mana cewa, "Shari'ar Musa ita ce mai yi mana tarbiyya, ta kai mu ga Almasihu"; haka kuma wajibimmu ne (idan mu Kirista ne) mu tuna da abin da ya wajaba gare mu, da wanda bai wajaba ba.

Idan mun yi abubuwan da ba su wajabce mu ba, Shari'ar Musa ta nuna mana azabar Allah a sarari ke nan. Haka kuma Umarnin Almasihu ya nuna mana hukuncin da bai gaza wancan ban tsoro ba, wato, idan ba mu aikata ba, ba za mu zama ƙidayayyu cikin mulkinsa ba, kuma za a raba mu da shi bayan mun ƙaurace wa wannan rai. Gama bisa Umarninsa ɗin nan zunubi ya zama mummunan abu ƙwarai a gare mu. Wannan babban hasken da ya kawo mana fa ya sa ba mu da wata hujja, idan ba mu bi shi ba.

Yanzu za mu bibbiya Umarninsa; a ƙarshen kowace shaɗara kuwa sai ku amsa ku ce, *Amin. Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.* Ta faɗin haka za mu nuna cewa mun yarda Maganatasa umarni ce a gare mu duka, mun kuma yarda mu masu aikata zunubi ne a kowace rana.

*Malami.* "Ka ƙaunaci Ubangiji Allahnka da dukkan zuciyarka, da dukkan ranka, da dukkan ƙarfinka, da dukkan hankalinka." *(Luka 10.27.)*

*Amshi.* Amin. Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.

*Malami.* "Na biyu kuma kamarsa ya ke, Ka ƙaunaci ɗan'uwanka kamar kanka." *(Matta 22.39.)*

*Amshi.* Amin. Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.

*Malami.* Wannan umarninsa fa ya bar mana mu kiyaye bisa taimakon koyarwatasa. Sabo da haka bari waɗannan su zama muku abin koyi.

"Im ba ku juyo ba, ku komo kamar yara ƙanƙanana, ba za ku shiga cikin mulkin Sama ba daɗai." *(Matta 18.3.)*

*Amshi.* Amin. Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.

*Malami.* "Dukkan wanda ba ya ɗauki giciye na kansa ba, ya zo bayana, ba shi da iko ya zama almajirina ba." (*Luka 14.27.*)

*Amshi.* Amin. Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.

*Malami.* "Amma idan ba ku gafarta wa mutane laifofinsu, Ubanku kuma ba zai gafarta naku laifofi ba." (*Matta 6.15.*)

*Amshi.* Amin. Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.

*Malami.* "Dukkan abu fa iyakar abin da ku ke so mutane su yi muku, ku yi musu hakanan kuma: gama Attaurat ke nan da Annabawa." (*Matta 7.12.*)

*Amshi.* Amin. Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.

*Malami.* "Ku yi lura, ku tsare kanku daga dukkan ƙyashi: gama ba da yalwar dukiya da mutum ya ke da ita ransa ke tsayawa ba." (*Luka 12.15.*)

*Amshi.* Amin. Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.

*Malami.*

Har wa yau, muna tuna muku laifofin da Shari'ar Musa ta hana, Macecimmu Almasihu ya tsananta hana su. Ta wurin Manzonsa ya ba mu dalilin da ya sa ba za mu aikata kowane ɗayansu ba, cewa, "Kauna ba ta aika mugunta ga maƙwabcinta ba; ƙauna fa cikar shari'a ce." (*Romawa 13.10.*) Gama abubuwan da Musa ya koya mana alamu ne na waje; Almasihu kuwa na wajen ruhaniya ne, cewa, "Itacen kirki ba ya iya fito da munanan 'ya'ya ba, ɓātaccen itace kuma ba ya iya fito da 'ya'yan kirki ba." (*Matta 7.18.*) Kuma, "Daga cikin zuciya miyagun tunani ke fitowa, kisankai, zina, fasikanci, sata, shaidar zur, alfasha: su ne masu ƙazamtad da mutum: amma ci da hannuwa marasa wanki ba shi ƙazamtad da mutum ba." (*Matta 15.19–20.*) Kuma sabo da ya nuna misalai ga waɗanda za su bi shi kan yadda za su gane ma'anar Shari'a, ya ce, "Kada ku zaci na zo domin in warware Attaurat da Annabawa: ban zo domin in warware ba, amma don in ciccika." (*Matta 5.17.*) "Kuna ji aka faɗa wa mutanen dā, Ba za ka yi kisankai ba; da kuma kowanene ya yi kisankai ya shiga hatsarin hukunci: amma ni ina ce muku, Kowanene ya yi fushi da ɗan'uwansa ya shiga hatsarin hukunci." (*Matta 5.21–22.*)

*Amshi.* Amin. Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.





*Malami.* "Kun ji aka faɗi, Ba za ka yi zina ba: amma ni ina ce muku, dukkan wanda ya duba mace har ya yi ƙyashinta, ya rigaya ya yi zina da ita cikin zuciyatasa." (*Matta 5.27–28.*)

*Amshi.* Amin. Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.

*Malami.* "Kun ji aka faɗi, Ka yi ƙaunar maƙwabcinka, ka ƙi magabcinka: amma ni ina ce muku, Ku yi ƙaunar magabtanku, kuma waɗanda su kan tsananta muku, ku yi musu addu'a." (*Matta 5.43–44.*)

*Amshi.* Amin. Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.

*Malami.*

Da irin wannan hanyar fasarar Shari'ar Musa fa, Almasihu ya bar mu mu aikata ta da taimakon waɗannan da kuma sauran umarninsa. Bisa ga misali, Musa ya ce, "La'antacce ne shi wanda ya sa makafo ya ɓata hanya". Amma Almasihu ya ce, "Dukkan wanda zai sa guda ɗaya a cikin ƙanƙananan nan masu ba da gaskiya gare ni ya yi tuntuɓe, gwamma dai a gare shi a rataya wa wuyansa babban dutsen niƙa, a nutsad da shi cikin zurfin teku." (*Matta 18.6.*)

Daga bisani, kafin Almasihu ya sha raɗaɗi har ga mutuwa ya furta wa almajiransa a misalce irin lissafin da zai yi na ayyukan da mutane suka yi cikin zamansu na duniya. Da jinsa fa ku lura, bai tsawata wa masu zunubi sabo da muguntarsu ba, amma sai sabo da rashin aikata nagarta da ya wajaba su aikata. Da ya ke wannan misali na ƙarshe ne cikin Bishara, da shi za mu ƙare Gargaɗimmu.

*Sai a karanta* Matta 25 aya 31–46, *ba tare da wata gabatarwa ba.*

*In an gama, sai a ce,*

UBANGIJI yă kai mu duka ga wannan rai madawwami, sabo da jinƙansa marar iyaka.

*Sa'an nan za a karanta ko a raira,*

Zabura 130.

*Bayan wannan Malami zai ce,*

Mu yi addu'a.

Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.

*Amshi.* Ya Almasihu, ka yi mana jinƙai.

*Malami.* Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.

*Malami da Jama'a.*

YA Ubammu wanda ke cikin Sama, A tsarkake sunanka, Mulkinka ya zo, Abin da ka ke so a yi shi, Cikin duniya kamar yadda a ke yinsa cikin Sama. Ka ba mu rananga abincin yini. Ka gafarta mana laifofimmu, Kamar yadda muna gafarta wa waɗanda su ke yi mana laifi. Kada ka kai mu wurin jaraba, amma ka cece mu daga Mugun. Amin.

*Malami.* Ya Ubangiji, ka ceci bayinka;
*Amshi.* Waɗanda su ke dogara gare ka.
*Malami.* Ka aiko musu da taimako daga Sama;
*Amshi.* Da ikonka ka yi musu kariya kullayomi.
*Malami.* Ya Allah Macecimmu, ka taimake mu;
*Amshi.* Domin ɗaukakar sunanka ka cece mu; ka ji ƙammu, mu masu zunubi, sabili da sunanka.
*Malami.* Ya Ubangiji, ka ji addu'armu;
*Amshi.* Kukammu kuma yă kai gare ka.

*Malami.*

YA Allah, kullayomi nufinka ne ka yi jinƙai da gafara. Ka karɓi roƙe-roƙen bayinka masu tawali'u; kuma ko da ya ke sarƙoƙin zunubammu sun ɗaure mu, bisa ga tausayinka da jinƙanka mai yawa ka kwance mana su, domin ɗaukakar Mai sadarwa da Mai tsaya mana a gabanka, Yesu Almasihu. *Amin.*

YA Ubangijin dukkan ƙarfi da iko, mafarin dukkan alheri, Mai ba da su kuma, ka dasa ƙaunar sunanka cikin zukatammu; ka inganta addini mai gaskiya a cikimmu; ka cishe mu da iyakar nagarta; bisa ga jinƙanka mai yawa kuma ka nufe mu da dawwama a cikinsu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Ubangiji, kā koya mana dukkan ayyukammu, im ba ƙauna, ba su da amfani. Ka aiko da Ruhunka Mai tsarki, ka cika zukatammu da kyakkyawar baiwan nan, ƙauna, wadda ke haɗa mu cikin salama da kowace halin nagarta; kuma, im ba tare da ita ba, kowane mai rai tamkar matacce ne a gare ka. Ka ba mu wannan, albarkacin Ɗanka makaɗaici, Yesu Almasihu. *Amin.*

*Malami.* Ubangiji yă kasance tare da ku.
*Amshi.* Tare da ruhunka kuma.
*Malami.* Mu yabi Ubangiji.
*Amshi.* Godiya tă tabbata ga Allah.





*Malami.*

GA Allah Uba, wanda ya ƙaunace mu, ya karɓe mu ta wurin ƙaunataccen Ɗansa:
Ga Allah Ɗa, wanda ya ƙaunace mu, ya kwance mana ƙangin zunubammu ta jininsa:
Ga Allah Ruhu Mai tsarki, wanda ke kwarara ƙaunar Allah a zukatammu:
Ga Allah ɗaya mai gaskiya, dukkan ƙauna da dukkan ɗaukaka su tabbata yanzu da dukkan zamanai. *Amin.*

TSARIN SUJADA DON

# SHIGAD DA MATA CIKIN JAM'IYYAR MATAN

## IKILIZIYAR JIHAR AREWA

*Ya kamata a yi wannan Sujada a babbar Majami'ar Gunduma. Idan zai yiwu, sai a ci Jibin Ubangiji bayan wannan Sujada.*

*Wadanda za a shigad da su, sai su tsaya a gaban jama'a. Fasto kuma zai ce,*

Kuna so ku zama 'yan Jam'iyyar Mata?

*Amsa.* Muradina ke nan.

*Fasto.* Kun dauki alkawari cewa, za ku kiyaye dokokin wannan Jam'iyya, ku kuma yi duk abin da aka bukaci 'yan Jam'iyyan nan su yi?

*Amsa.* I, zan yi, Ubangiji ne Mataimakina.

*Fasto.* Kun dauki alkawari cewa, za ku girmama shugabanninku cikin wannan Jam'iyya?

*Amsa.* I, na yi.

*Sa'an nan Fasto zai ce da su,*

MUN shigad da ku cikin Jam'iyyar Matan Ikiliziyar Jihar Arewa, muna kuma addu'a Allah zai yi muku albarka, da ku da iyalin gidanku, da dukkan abin da za ku aikata cikin sunansa. Amin.

*Bayan haka, Fasto zai karanta muhimmiyar ayar Jam'iyya, masu neman shiga kuma za su furta alkawaran Jam'iyya da kuma Addu'arta tare da shi.*

*Muhimmiyar Aya:* Mu abokan aiki ne na Allah. *Korintiyawa I.3.9.*

*Alkawaran Jam'iyya:*

1 Na dauki alkawari cewa, zan karanta Littafi Mai tsarki kowace rana, zan yi addu'a kowace rana, zan kuma koyi wata aya daga cikin Littafi Mai tsarki kowane mako.

2 Na dauki alkawari cewa, zan himmantu ga zuwa sujada, zan kuma halarci taron kilas da na Jam'iyya.

3 Na dauki alkawari cewa, zan guji cim bashi, zan kuma rabu da shan giya, sai dai in sha kima kurum.





4 Na dauki alkawari cewa, zan cika dukkan bakantan aure da na yi, zan goyi 'ya'yan da aka danƙa a hannuna da la'akari mai ƙauna, zan kuma koya musu su riƙa yin addu'a kowace rana.

5 Na dauki alkawari cewa, zan yi ƙoƙari in ribato wadansu su bi Almasihu, bisa ga ba da kaina ga bautarsa sabili da shi.

6 Na dauki alkawari cewa, zan kula da marasa lafiya da wadanda aka yi wa rashi.

*Addu'ad da a ke yi kowace rana domin Jam'iyyar*

YA Allah, Ubammu Sama, muna roƙonka ka albarkaci kowace gaɓar wannan Jam'iyyar Mata tamu. Ka wanke mu ka tsarkake mu daga dukkan zunubammu da jini mai daraja na Macecimmu Yesu Almasihu. Ka hada mu game da ƙauna wajen yin addu'a. Ka taimake mu mu kiyaye dukkan dokokin Jam'iyyar. Ka maishe mu amintattun iyaye mata masu ƙauna. Kuma ka taimake mu mu reni yarammu dominka. Ka nufa kuma muhallammu su kasance da salama da ƙauna. Kuma ka taimake mu mu mori tagomashinka da ka ba mu don wadansu su sami saninka, daga bisani mu kai ga muhallinka na murna a Sama; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. Amin.

*Yana yiwuwa Fasto ya ƙara karanta irin wadannan addu'o'i.*

Sanyayyar Addu'a domin Ranar Miƙawar Almasihu a Ɗakin Ibada,
Sanyayyar Addu'a domin Lahadi ta biyu cikin Advent,
Godiya ta fari cikin Sujadar yi wa Ɓaligai Babtisma,
Alherin Ubangiji.

## TSARIN SUJADA DON

# SHIGAD DA MASU KARATU

*Idan an sa wannan Sujada cikin Addu'ar Safe ko ta Maraice, sai a fara bayan Sanyayyar Addu'a ta uku, da Gabatarwa. Im ba haka ba, za a fara da wannan Zabura.*

Zabura 67.

*Sa'an nan za a karanta wannan Nassi.*

Luka 12.35–38.

*Bayan haka Fasto zai ce,*

Mu yi addu'a.

YA Allah maɗaukaki, ka yi mana alheri ka taimake mu mu watsad da ayyukan duhu, mu yi ɗamara da kayan ɗamara na haske, a zamanin wannan rai mai ƙarewa, wanda a cikinsa ne Yesu Almasihu ya zo gare mu da tawali'u mai yawa; domin a rana ta ƙarshe, sa'ad da zai zo cikin Zatinsa maɗaukaki, don ya yi wa rayayyu da matattu shari'a, mu tashi zuwa rai marar ƙarewa; albarkacin Shi wanda ya ke rayayye yana mulki tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, yanzu da har abada. *Amin.*

YA Ubangiji Allah, ta aiken mala'ika ne muka san haifuwar Ɗanka Yesu Almasihu cikin jiki. Muna roƙonka ka cika zukatammu da alherinka, domin ta giciyensa da raɗaɗinsa mu kai ga ɗaukakar tashinsa; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Ana iya raira waƙa a nan.*

## GABATARWA

*Sa'an nan Faston wannan Ikiliziya zai gabatad da duk wanda za a maishe shi Mai Karatu, gun Bishop ko Archdeacon (wanda ke zaune a kujera). Waɗannan mutane kuwa, saye da rigunan malanta, za su tsaya a gaban Bishop. Fasto kuma zai ce,*

Ya uba mai girma cikin imani, na kawo *waɗannan mutane* [wannan mutun] a gabanka, domin ka karɓe *su* [shi] ka maishe *su* [shi] *Masu* [Mai] Karatu a cikin Ikiliziyar Allah.





*Bishop.* Kā bi ƙwaƙƙwafin *halinsu* [halinsa] da irin *zamansu* [zamansa], da *saninsu* [saninsa] wajen Littattafai Masu tsarki, da kuma koyarwar Ikiliziya da aikinta, yadda aka ayyana su cikin Zantuttukan Addini Talatin da tara da Littafin Addu'a?

*Fasto.* Na jarraba *su* [shi], na kuwa iske *sun* [ya] isa *su* [ya] cika aikin da a ke bukata a gare *su* [shi].

*Sa'an nan Bishop zai ce da jama'a,*

Ya ƙaunatattuna, da ya ke an iske *mutanen* [mutumin] nan da aka kawo gabammu *sun* [ya] cancanta *su* [ya] cika ayyukam *Masu* [Mai] Karatu, mu daga fuskarmu a shirye mu ke, muna kuma da nufin shigad da *su* [shi] don *su* [ya] cika waɗannan ayyuka. Amma kafin mu keɓe *su* [shi] da bangirma ga wannan matsayi, sai mu yi addu'a ga Allah da tawali'u cikin sunan Ɗansa mai albarka Yesu Almasihu Macecimmu; mu roƙe shi ya ba da ni'imarsa ya sa albarka bisa sujadan nan tamu, ya kuma cika *waɗannan mutane* [wannan mutun] da alherinsa na Sama, domin *su* [ya] cika *wajibansu* [wajibansa] da aminci da himma don girman Allah da ɗaukakarsa, zuwa ga ceton 'yan adan kuma.

Mu yi addu'a.

YA Ubangiji Allah maɗaukaki, kana sa albarkarka kan dukkan waɗanda ke ƙaunar Maganarka. Da rahamarka ka dubi *waɗannan bayinka* [wannan bawanka]; ka kwararo *musu* [masa] yalwar alherinka; ka nufa *su* [ya] ba da *kansu* [kansa] da tawali'u ga aikin da *za su* [zai] yi maka, *su* [ya] yi zaman biyayya ga waɗanda aka sanya *bisansu* [bisansa] cikin Ubangiji; ka sa *su* [ya] bayyana halin Kirista da himma, *su* [ya] yi *zamansu* [zamansa] bisa Maganarka mai tsarki. Ka ba *su* [shi] hikima game da umarninka, da fahimi kuma cikin dokokinka. Ka jawo *hankalinsu* [hankalinsa] *su* [ya] fahinci koyarwarka. Ka nufa da bangaskiya tabbatacciya *su* [ya] karanta kuma *su* [ya] bincika umarninka domin kyautuwar waɗanda su ke ji, har da *za su* [zai] bayyana girman mulkinka da ɗaukakarsa; inda ka ke rayayye kana mulki tare da Ɗa da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya har abada abadin. *Amin.*

## JARRABAWA DA BA DA IZNIN AIKI

*Sa'an nan Bishop zai yi musu waɗannan tambayoyi.*

*Bishop.* Aikin Mai Karatu ke nan, ya taimaki Fasto wajen karanta Maganar Allah, ya shugabanci jama'atasa cikin sujada, da wa'azi, a dukkan lokacin da Fasto ke bukatarsa da haka. Kana so da dukkan zuciyarka ka yi haka?

*Amsa.* Muradina ke nan.

*Bishop.* Cikin dukkan hidimarka za ka kiyaye, ka kuma bi horo irin na Ikiliziya ta ƙasashen Afirka ta Yamma?

*Amsa.* Na yi.

*Bishop.* Za ka yi ƙoƙari ka daidaita zamanka don ya dace, ya zama abin koyi, ga irin mutanen da ka ke zaune a tsakaninsu?

*Amsa.* Haka zan yi, Ubangiji ne Mataimakina.

*Sa'an nan duk wanda za a shigad da shi zai karanta*

### TABBATARWA

NI, *Wane*, da a ke shirin ba ni lasin na matsayin Mai Karatu a Gundumar Bishop ta Jihar Arewa, na ɗauki alkawari cewa, zan yi aikina bisa ka'idodin da ke kafe, ko kuwa za a kafa, bisa ikon Bishop na wannan Gunduma. Zan yi biyayya da Malamin da aka sa ni ƙarƙashinsa. Zan yi iyakacin ƙoƙarina in daɗa salama da jituwa. Zan gyara zamana yadda zai dace da ma'aikacin Almasihu, don kyautata Ikiliziyarsa, da ƙaruwan ni'ima ta ruhaniya ga 'yan'uwana. Na kuma sake ɗaukan alkawari cewa, zan mayar da lasin nawa, in kuma daina aikina a Gundumar da aka ba ni lasin, dukkan lokacin da Bishop ke bukata in yi haka.

*Bayan haka dukkansu za su durkusa a gaban Bishop da tawali'u. Bishop zai ba kowannensu lasin, ya kuma sa masa lamba, ya ce,*

Ka karɓi iko don ka cika wajiban Mai Karatu cikin Ikiliziyar wannan Gunduma; cikin sunan Uba, da na Ɗa, da na Ruhu Mai tsarki. Amin.

*Ana iya raira waka a nan.*

*Bishop.* Ubangiji ya kasance tare da ku.
*Amshi.* Tare da ruhunka kuma.
*Bishop.* Mu yi addu'a.





## ADDU'O'I

Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.
*Amshi.* Ya Almasihu, ka yi mana jinƙai.
*Bishop.* Ya Ubangiji, ka yi mana jinƙai.

*Bishop da Jama'a.*

YA Ubammu wanda ke cikin Sama, A tsarkake sunanka, Mulkinka ya zo, Abin da ka ke so a yi shi, Cikin duniya kamar yadda a ke yinsa cikin Sama. Ka ba mu rananga abincin yini. Ka gafarta mana laifofimmu, Kamar yadda muna gafarta wa waɗanda su ke yi mana laifi. Kada ka kai mu wurin jaraba, amma ka cece mu daga Mugun. Amin.

*Sa'an nan za a karanta waɗannan addu'o'i,*

YA Ubangiji mai albarka, wanda ka nufa aka rubuta dukkan Littattafai Masu tsarki domin a koya mana; ka yarda mu saurare su, mu karanta su, mu kula da su, mu koye su, har mu amfana; domin ta jimiri da taimakon Maganarka mai tsarki mu ɗore a cikin sazuciyan nan mai albarka ta samun rai madawwami, mu riƙe ta kankan. Domin ita ce ka ba mu albarkacin Macecimmu, Yesu Almasihu. *Amin.*

YA Allah, wanda ka gina Ikiliziyarka bisa harsashin Manzanni da Annabawa, Yesu Almasihu kansa kuwa shi ne babban dutsen harsashin; ka nufa mu haɗa kammu hakanan cikin ɗayancin Ruhu bisa ga koyarwarsu, domin mu zama keɓaɓɓen mazauni abin karɓa a gare ka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Allah maɗaukakki madawwami, Ruhunka ne ya ke mallakar dukkan jikin Ikiliziyarka, yana tsarkake ta. Ka saurari roƙe-roƙemmu da addu'o'immu da mu ke yi maka, sabo da kowane irin dangi na cikin Ikiliziyarka tsattsarka. Ka nufa dukkan gaɓoɓinta cikin nasu aiki da hidima su bauta maka da gaskiya da ibada; albarkacin Macecimmu, Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Ana iya raira waka a nan.*

## ALBARKA

*Bayan haka Bishop zai sa albarka ga duk wanda aka shigad da shi Mai karatu, ya ce,*

UBANGIJI ya ba *ku* [ka] hikima, da ƙarfin zuciya, ya ƙarfafa *ku* [ka], ya ƙara *muku* [maka] ƙauna, don *ku* [ka] aikata nufinsa.

ALBARKAR Allah maɗaukaki, Uba da Ɗa da Ruhu Mai tsarki, ta kasance tare da *ku* [kai], da kuma bisa aikin da za *ku* [ka] yi cikin sunansa, yanzu da har abada. *Amin.*



# KA'IDAR NAƊA DIKON

*Idan ranad da aka sanya ta zo, bayan an gama Addu'ar Safe, sai a yi Wa'azi ko Gargaɗi don a nuna wajiban duk wanda za a maishe shi Dikon da halin matsayinsa. Za a kuma nuna yadda a ke bukatar wannan matsayi a cikin Ikiliziyar Almasihu, da kuma yadda ya kamata jama'a su girmama shi a ciki.*

*Da fari Archdeacon, ko wakilinsa, zai gabatad da duk wanda ke nema a naɗa shi Dikon (yana saye da rigunan malanta) gun Bishop, wanda ke zaune a kujera kusa da Tebur mai tsarki. Zai kuma ce,*

Ya uba mai girma cikin imani, na kawo *waɗannan mutane* [wannan mutun] a gabanka, domin a maishe *su* [shi] Dikon.

*Bishop.* Ka lura *mutanen* [mutumin] da ka kawo mana *su* [ya] cancanta wajen *koyonsu* [koyonsa] da zaman Allah, *su* [ya] yi hidima yadda ya kamata zuwa ga girman Allah da inganta Ikiliziyatasa.

*Archdeacon.* Na yi *musu* [masa] ƙwanƙwanto, na kuwa jarraba *su* [shi]; na dai tabbata *sun* [ya] cancanta.

*Sa'an nan Bishop zai faɗa wa jama'a,*

Ya 'yan'uwana, idan wani daga cikinku ya san wani dalili ko ƙasaitaccen laifi a gun *waɗannan mutanen* [wannan mutumin] da aka kawo a maishe *su* [shi] Dikon, har ya zamana bai kamata a naɗa shi ga wannan matsayi ba, sai ya fito cikin sunan Allah, ya bayyana laifin ko dalilin.

*Idan kuma an ambaci wani babban laifi ko dalili, sai Bishop ya bar naɗin mutumin, har lokacin da ya kuɓuta daga laifin da aka sare shi a kai.*

*Sa'an nan Bishop zai ci gaba cewa,*

Ina danƙa *waɗannan mutanen* [wannan mutumin] da aka iske *sun* [ya] cancanta a naɗa *su* [shi] Dikon, ga addu'o'in jama'a.

*Bayan haka sai Bishop, da Fastoci, da jama'ad da ke wurin su raira ko su karanta Litani.*

*Bayan wannan za a raira ko a karanta Ka'idar ba da Jibin Ubangiji. Za a kuwa yi aiki da Sanyayyun Addu'a da Wasika da Bisharad da ke biye.*

SANYAYYAR ADDU'A

(*idan ana naɗin su Dikon kaɗai*),

YA Allah Maɗaukaki, bisa hikimarka ne ka sa matsayi daban daban cikin Ikiliziyarka. Kuma kā iza Manzanninka su zaɓi Istifanus Adali mai shahada na farko da waɗansu kuma su karɓi matsayin Dikon. Da jinƙai ka dubi *bayin* [bawan] nan naka, *waɗanda* [wanda] aka kira ga wannan matsayi da hidima. Ka cika *su* [shi] da koyarwarka ta gaskiya; ka ba *su* [shi] zaman kamewa, domin ta magana da kyakkyawan gurbi *su* [ya] yi maka hidima da aminci, zuwa ga ɗaukakar sunanka, da inganta Ikiliziyarka; albarkacin Macecimmu Yesu Almasihu, wanda ya ke rayayye yana mulki tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, yanzu da har abada. *Amin.*

WASIKA

Timotawas I.3.8–13.

*Ko kuwa wannan Nassi,*

Ayyukan Manzanni 6.2–7.

*Kafin a karanta Bisharar, Bishop wanda ya ke zaune a kujera, zai yi wa duk wanda za a naɗa shi kwankwanto, a gaban jama'a, bisa wannan tsari.*

*Bishop.*

*Kun* [Ka] gaskata Ruhu Mai tsarki ne ya ke iza *ku* [ka] a zuci *ku* [ka] ɗauka wa *kanku* [kanka] wannan matsayi da hidima, *ku* [ka] bauta wa Allah don *ku* [ka] gabatad da ɗaukakarsa, *ku* [ka] inganta jama'arsa?
*Amsa.* Na gaskata haka.

*Bishop.*

*Kun* [Ka] tabbata an kira *ku* [ka] ga aikin hidimar Ikiliziya, bisa ga nufin Ubangijimmu Yesu Almasihu da dokokin ƙasar nan?
*Amsa.* Na tabbata da haka.





*Bishop.*

*Kun* [Ka] gaskata dukkan Littattafai Masu tsarki na Tsohon Alkawari da na Sabon Alkawari, waɗanda su ke magwajin addini?
*Amsa.* Na gaskata su.

*Bishop.*

Za *ku* [ka] karanta su ga jama'ad da ke taruwa a cikin majami'a inda za a sa *ku* [ka] yi hidima?
*Amsa.* Na yi.

*Bishop.*

Aikin Dikon ke nan, ya taimaki Fasto a cikin Sujadar Allah, a majami'a inda za a sa shi ya yi hidima: musamman wajen ba da Jibin Ubangiji, ya taimake shi lokacin bayarwa; ya karanta Littattafai Masu tsarki da Wa'azi Sanyayyu a majami'a; ya koyad da samari da 'yam mata Katakizam; ya yi wa jarirai Babtisma, idan Fasto ba ya nan; ya kuma yi wa'azi, idan Bishop ya yarda ya yi haka. Bayan haka kuma aikinsa ne (idan an ayyana haka) ya nemi marasa lafiya da gajiyayyu da marasa ƙarfi, ya faɗa wa Fasto halin da su ke ciki, da sunayensu, da wurin da su ke zaune, domin ta gargaɗinsa a sauƙaƙe musu da sadakokin Ikiliziya da na sauran jama'a. Za *ku* [ka] yi haka da daɗin rai da yarda?
*Amsa.* Zan yi haka, da taimakon Allah.

*Bishop.*

Za *ku* [ka] yi matuƙar himma *ku* [ka] daidaita *zamanku* [zamanka] da kuma zaman *iyalanku* [iyalinka] bisa koyarwar Almasihu? Za *ku* [ka] yi iyakar ƙoƙari *ku* [ka] mai da *kanku* [kanka] da *iyalanku* [iyalinka] kuma su zama guraba ga garken Almasihu?
*Amsa.* Zan yi haka, Ubangiji ne Mataimakina.

*Bishop.*

Za *ku* [ka] yi wa Bishop da sauran manyan Fastocin Ikiliziya, da su waɗanda aka danƙa wa iko a *bisanku* [bisanka], biyayya tare da bangirma, *ku* [ka] bi shawaratasu mai ibada da yardar rai?
*Amsa.* Zan yi ƙoƙari, Ubangiji ne Mataimakina.

*Sa'an nan kowane ɗayansu zai durƙusa a gaban Bishop. Shi ma zai ɗora hannu a kansa, ya ce,*

KA karɓi iko ka yi aikin matsayin Dikon a cikin Ikiliziyar Allah, wanda a ke danƙa maka; a cikin sunan Uba, da na Ɗa, da na Ruhu Mai tsarki. Amin.

*Bayan haka Bishop zai ba kowannensu Sabon Alkawari, ya ce,*

Ka karɓi iko ka karanta Bishara a cikin Ikiliziyar Allah, ka yi wa'azinta kuma, idan Bishop da kansa ya ba ka lasin na yin haka.

*Sa'an nan ɗayansu, wanda Bishop ya sanya, zai karanta*

BISHARA

Luka 12.35–38.

*Bayan wannan Bishop zai ci gaba da Jibin Ubangiji. Duk wanda aka naɗa shi kuma zai dakata ya ci Jibi a ranan nan tare da Bishop.*

*Idan an gama cin Jibi, nan da nan kafin Albarka za a karanta waɗannan sanyayyun Addu'o'i.*

YA Allah maɗaukaki, Mai ba da dukkan kyawawan abubuwa, bisa alherinka mai yawa ne kā yarda ka karɓi *bayin* [bawan] nan naka ga matsayin Dikon a cikin Ikiliziyarka. Ya Ubangiji, muna roƙonka ka maishe *su masu* [shi mai] tawali'u *tabbatattu* [tabbatacce] cikin *hidimarsu* [hidimarsa] ka ba *su* [shi] nufin *su* [ya] bi dukkan foro mai ruhuniya da yardar rai. Ka nufa kuma kullum *su* [ya] yi shaida da zuciya tsattsarka, *su* [ya] lizima *tabbatattu masu* [tabbatacce mai] ƙarfi cikin Ɗanka Almasihu; *su* [ya] kuma yi irin zaman da ya kamata a cikin wannan ƙaramin matsayi, don *su* [ya] cancanta a kira *su* [shi] ga *manyam* [babban] matsayin Ikiliziyarka; albarkacin Ɗanka Yesu Almasihu Macecimmu, wanda ɗaukaka da girma su tabbata a gare shi, ba matuƙa. *Amin.*

YA Ubangiji, ka bishe mu a cikin dukkan al'amurammu da jinƙanka mai alheri; ka tafiyad da mu da taimakonka marar iyaka. Ka nufa mu fara, mu aikata, mu kuma gama dukkan ayyukammu cikinka, dom mu girmama sunanka mai tsarki, daga bisani kuma bisa jinƙanka mu sami rai madawwami; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*





ALBARKA

SALAMAR Allah, wadda ta fi gaban dukkan fahinta, ta tsai da zukatanku da tunaninku ga sanin Allah da ƙaunatasa, da na Ɗansa Yesu Almasihu Ubangijimmu. Albarkar Allah maɗaukaki, Uba da Ɗa da Ruhu mai tsarki, ta kasance tare da ku, ta tabbata a gare ku har abada. *Amin.*

*A nan kuma sai a shaida wa Dikon dole ne ya yi aikin matsayin Dikon har shekara guda (sai dai idan Bishop ya ga isasshen dalilin da ya hana), don ya kamilta, ya ƙware wajen al'amuran hidimar Ikiliziya. Idan kuma an iske yana da aminci da himma game da wannan, sai Bishop ya shigad da shi matsayin Fasto. Za a yi haka kuwa a gaban jama'a a lokacin da Dokokin Ikiliziya suka ayyana, ko kuwa sabo da wani ƙwaƙƙwaran dalili a kowace Lahadi ko Rana Tsattsarka, bisa tsarin da ke biye.*

# KA'IDAR NAƊA FASTOCI

*Idan ranad da Bishop ya sanya ta zo, bayan an gama Addu'ar Safe, sai a yi Wa'azi ko Gargaɗi, don a nuna wajiban duk wanda za a maishe shi Fasto. Za a nuna kuma yadda a ke bukatar wannan matsayi a cikin Ikiliziyar Almasihu, da kuma yadda ya kamata jama'a su girmama shi a ciki.*

*Da fari Archdeacon, ko wanda aka sanya a maimakonsa, zai gabatad da duk wanda za a ba shi matsayin Fasto (yana saye da rigunan malanta) gun Bishop. Shi fa yana zaune a kujera kusa da Tebur mai tsarki. Sai Archdeacon ya ce,*

Ya uba mai girma cikin imani, na kawo *waɗannan mutane* [wannan mutun] a gabanka domin a ba *su* [shi] matsayin Fasto.

*Bishop.* Ka lura *mutanen* [mutumin] da ka kawo mana *su* [ya] cancanta wajen *koyonsu* [koyonsa] da zaman Allah, *su* [ya] yi hidima yadda ya kamata zuwa ga girman Allah da inganta Ikiliziyatasa.

*Archdeacon.* Na yi *musu* [masa] ƙwanƙwanto, na kuwa jarraba *su* [shi]; na dai tabbata *sun* [ya] cancanta.

*Sa'an nan Bishop zai ce da jama'a,*

Ya ku jama'a, *waɗannan mutane su* [wannan mutun shi] ne muka nufa, in Allah ya yarda, mu karɓe *su* [shi] a yau ga matsayin nan mai tsarki na Fasto. Domin bayan an yi *musu* [masa] ƙwanƙwanto, ba mu taras da komai *akasinsu* [akasinsa] ba, sai dai mun iske an kira *su* [shi] ga wannan aiki da hidima yadda ya halatta, kuma *sun* [ya] cancanta *su* [ya] yi wannan aiki. Amma fa idan wani daga cikinku ya san wani dalili ko ƙasaitaccen laifi a gun *kowane ɗayansu* [wannan mutun], har ya zamana bai kamata a karɓe shi ga matsayin nan mai tsarki ba, sai ya fito cikin sunan Allah, ya bayyana laifin ko dalilin.

*Idan kuma an ambaci wani babban laifi ko dalili, sai Bishop ya bar naɗin mutumin, har lokacin da ya kuɓuta daga laifin da aka sare shi a kai.*





*Sa'an nan Bishop zai ci gaba da cewa,*

Ina danƙa *waɗannan mutanen* [wannan mutumin] da aka iske *sun* [ya] cancanta a naɗa *su* [shi] Fasto ga addu'o'in jama'a.

*Bayan haka sai Bishop, da Fastoci, da jama'ad da ke wurin su raira ko su karanta Litani.*

*Bayan wannan za a raira ko a karanta Ka'idar ba da Jibin Ubangiji. Za a kuwa yi aiki da Sanyayyun Addu'a da Wasiƙa da Bisharad da ke biye.*

### SANYAYYAR ADDU'A

*(idan ana naɗin Fastoci kaɗai),*

YA Allah maɗaukaki, Mai ba da dukkan kyawawan abubuwa, ta ikon Ruhu Mai tsarki ne ka sa matsayi daban daban cikin Ikiliziyarka. Da jinƙai ka dubi *bayin* [bawan] nan naka, *waɗanda* [wanda] aka kira ga matsayin Fasto. Ka cika *su* [shi] da koyarwarka ta gaskiya, ka ba *su* [shi] zaman kamewa, domin ta magana da kyakkyawan gurbi *su* [ya] yi maka hidima da aminci, zuwa ga ɗaukakar sunanka, da inganta Ikiliziyarka; albarkacin Macecimmu Yesu Almasihu, wanda ya ke rayayye yana mulki tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, ba matuƙa. *Amin.*

### WASIKA

Afisawa 4.7–13.

*Sa'an nan za a karanta Bishara*

Matta 9.36–38: *ko*, Yohanna 10.1–16.

*Sa'an nan Bishop, wanda ya ke zaune a kujerarsa, zai yi musu magana a haka,*

Ya *'yan*[ɗan]'uwana, matsayin nan da aka kira *ku* [ka] gare shi muhimmi ne, kuma mai martaba ƙwarai. *Kun* [Ka] ji haka fa cikin ƙwanƙwanton da aka yi *muku* [maka] cikin sirri, da gargaɗin da na yi *muku* [maka] ɗazu, da kuma cikin Nassi-nassi tsarkaka daga cikin Bishara, da Littattafan da Manzanni suka rubuta. Har yanzu ma muna *gargaɗarku* [gargaɗarka] cikin sunan Yesu Almasihu Ubangijimmu *ku* [ka] riƙa tunawa da irin martaba da matsayi mai nauyi da nawaya da aka kira *ku* [ka] gare shi. Wato, *ku* [ka] zama *manzanni* [manzo] da *matsara* [matsari] da *wakilan*

[wakilin] Ubangiji; *ku* [ka] koyar, *ku* [ka] faɗakar, *ku* [ka] kiyaye, *ku* [ka] kuma kula da iyalin Ubangiji; *ku* [ka] nemi tumakin Ubangiji waɗanda aka warwatsa, da 'ya'yansa da ke tsakiyar duniyan nan mai mugunta, don su sami madawwamin ceto, albarkacin Almasihu.

Don haka sai *ku* [ka] riƙi maganan nan a *tunaninku* [tunaninka], sai ka ce a rubuce ne, wato, irin dukiyad da aka danƙa wa *alhakinku* [alkakinka]. Domin su ne tumakin Almasihu, waɗanda ya fanshe su ta mutuwatasa, ya kuwa zub da jininsa sabo da su. Ikiliziya fa da jama'ad da za *ku* [ka] yi wa hidima amaryatasa ce da kuma jikinsa. Idan kuma ya zamana Ikiliziyan nan, ko kowane gaɓa daga cikinta, ya ƙosa ko ya yi tuntuɓe sabo da rashin *kularku* [kularka], to, *kun* [kā] san girman laifin da *kuka* [ka] yi, da kuma tsananin hukuncin da za a yi *muku* [maka]. Sabo da haka sai *ku* [ka] yi shawara da *kanku* [kanka] a kan dalilin hidiman nan *naku* [naka] da za *ku* [ka] yi wa 'ya'yan Allah da amaryar Almasihu da jikinsa. *Ku* [Ka] lura kuma, kada *ku* [ka] fasa aiki da kula da ƙwazo, sai *kun* [ka] yi iyakar ƙoƙari tukuna bisa ga abin da ya wajaba gare *ku* [ka], *ku* [ka] kawo dukkan waɗanda aka danƙa wa *alhakinku* [alhakinka], ko kuwa waɗanda za a danƙa wa, ga irin yarda da Bangaskiya, da sanin Allah, da muƙamin mutun da girma cikin Almasihu, har da kuskure wajen addini da ƙasaitaccen zama ba za su ƙara samuwa a *tsakaninku* [wurinka] ba.

Da ya ke kuma *matsayinku* [matsayinka] mafifici ne, kuma mai wuya ainu, *kun* [kā] gane yawan kula da ƙwazon da ya kamata *ku* [ka] yi, don *ku* [ka] bayyana *amincinku* [amincinka] da *godiyarku* [godiyarka] ga Ubangiji, wanda ya sanya *ku* [ka] ga martaban nan mai daraja; kuma domin *ku* [ka] yi hankali don kada *ku* [kai] da *kanku ku* [kanka ka] yi laifi, ko kuwa *ku* [ka] zama dalilin tuntuɓe har waɗansu yi laifi. Duk da haka ba shi yiwuwa *ku* [ka] mai da hankali, *ku* [ka] yi nufin haka da ikon *kanku* [kanka]; domin Allah kaɗai ya ke ba da wannan nufi da iko. Sabo da wannan lalle ya kamata *ku* [ka] yi addu'a da himma don *ku* [ka] karɓi Ruhu Mai tsarki, *kuna* [kana] kuwa bukatar yin haka. Kuma ba *ku* [ka] iya cika aikin nan mai nauyi na ceton 'yan adan ba, sai da koyarwa da gargaɗi daga cikin Littattafai Masu tsarki, da zaman da ya dace da su. Don haka sai *ku* [ka] yi tunanin yadda ya kamata *ku* [ka] himmantu ga





karanta Littattafai, *ku* [ka] yi koyonsu, kuma *ku* [ka] biyad da *zamanku* [zamanka] da na iyalin *gidanku* [gidanka] bisa umarnin Littattafan nan. Sabo da haka kuwa *ku* [ka] lura yadda ya kamata *ku* [ka] rabu da taraddadin duniya da sha'aninta, iyakar abin da za *ku* [ka] iya.

Muna sa zuciya *kun* [kā] yi shawara *kun* [kā] yi tunanin al'amuran nan da *kanku* [kanka] tun da daɗewa, *kun* [kā] yi niyya kuma bisa ga alherin Allah *ku* [ka] ba da *kanku* [kanka] ɗungum ga matsayin nan inda Allah ya nufa ya kira *ku* [ka]. Wato, za *ku* [ka] yi iyakar ƙoƙari *ku* [ka] ba da *kanku* [kanka] ga wannan abu guda, *ku* [ka] jawo dukkan *ɗawainiyarku* [ɗawainiyarka] da *karatunku* [karatunka] a haka. Muna sa zuciya kuma za *ku* [ka] yi addu'a a koyaushe ga Allah Uba, ta sadarwar makaɗaicin Macecimmu Yesu Almasihu, don *ku* [ka] sami taimako na Sama daga wurin Ruhu Mai tsarki; *ku* [ka] karanta Littattafai kowace rana; *ku* [ka] auna su kuma, don *ku* [ka] inganta *ku* [ka] ƙarfafa wajen *hidimarku* [hidimarka]; *ku* [ka] yi ƙoƙari kowane lokaci *ku* [ka] tsarkake *rayukanku* [ranka] da na *iyalinku* [iyalinka], don su dace da umarnin Almasihu da koyarwarsa; *ku* [kai] kuma *ku* [ka] zama *gurabu* [gurbi] da *misalai* [misali] *lafiyayyu masu* [lafiyayye mai] bin Allah, irin da jama'a za su bi.

Yanzu fa, don jama'ar Almasihu da ke tattare a nan wurin su fahinci *zuciyarku* [zuciyarka] da *nufinku* [nufinka] game da waɗannan al'amura; kuma don alkawarin nan *naku* [naka] ya ƙara iza *ku ku* [ka ka] cika *wajabanku* [wajabanka], za *ku* [ka] amsa a sarari abubuwan nan da za mu tambaye *ku* [ka] game da wajaban nan, a cikin sunan Allah da na Ikiliziyatasa.

*Bishop.*

*Kun* [Kā] tabbata a zuci an kira *ku* [ka] sosai ga matsayin da hidimar Fasto bisa ga nufin Ubangijimmu Yesu Almasihu da tsarin Ikiliziyan nan ta ƙasashen Afirka ta Yamma?
*Amsa.* Na tabbata da haka.

*Bishop.*

*Kun* [Kā] tabbata dukkan koyarwad da a ke bukata a gaskata a kan dole ne don samun ceto ta bangaskiya ga Yesu Almasihu tana cikin Littafi Mai tsarki? Kuma, *kun* [ka] kuɗurta *ku* [ka] koyad da jama'ad da za a ba *ku* [ka]

riƙo daga cikin Littattafan nan ? Ba za *ku* [ka] fa koyad da komai a kan dole don samun ceto madawwami, sai abin da *kun* [ka] tabbata an hakikanta shi daga cikin Littafin ?
*Amsa.* Na dai tabbata da haka, na kuma kuɗurta hakanan.

*Bishop.*

Za *ku* [ka] ba da himma da aminci kullayomi *ku* [ka] yi hidimar koyarwar Almasihu da farillansa, da foronsa, yadda Ubangiji ya umarta, kuma yadda Ikiliziya ta ƙasashen nan ta karɓe su bisa umarnin Allah ? Za *ku* [ka] kuma koyad da jama'ad da za a danƙa wa *alhakinku* [alhakinka] da dukkan himma, don su kiyaye su, su kuma aikata su ?
*Amsa.* Zan yi haka, da taimakon Ubangiji.

*Bishop.*

A shirye *ku* [ka] ke *ku* [ka] fid da dukkan baƙuwar koyarwa mai saɓawar gaskiya, wadda ta ke gāba da Maganar Allah, *ku* [ka] kore ta kuma da himma da aminci ? Za *ku* [ka] ba *jama'arku* [jama'arka] shawara, yayin da su ke bukata, *ku* [ka] yi musu gargaɗi, a sarari kuma cikin sirri, ko lafiyayyu ne ko marasa lafiya ?
*Amsa.* Na yi, Ubangiji ne Mataimakina.

*Bishop.*

Za *ku* [ka] ba da himma ga addu'a, da karatu cikin Littattafai Masu tsarki, da kuma irin binciken da zai ƙara *muku* [maka] saninsu ? Za *ku* [ka] fa rabu da kulawa da duniya da burin zuciya ?
*Amsa.* Zan yi ƙoƙari in yi haka, Ubangiji ne Mataimakina.

*Bishop.*

Za *ku* [ka] ba da himma *ku* [ka] biyad da *zamanku* [zamanka] da na *iyalanku* [iyaleinka] bisa koyarwar Almasihu, don da *ku* [kai] da su duka, iyakar abin da za ku iya, ku zama gurabu da misalai ga garken Almasihu ?
*Amsa.* Zam ba da kaina ga wannan, Ubangiji ne Mataimakina.

*Bishop.*

Za *ku* [ka] yi iyakar ƙoƙari *ku* [ka] riƙi natsuwa da salama da ƙauna a tsakanin dukkam masu bin Yesu, ku gabatad da su





kuma, musamman a tsakanin jama'ad da aka danƙa, ko kuwa za a danƙa, wa *alhakinku* [alhakinka] ?
*Amsa.* Zan yi haka, Ubangiji ne Mataimakina.

*Bishop.*

Za *ku* [ka] yi wa Bishop da sauran manyan Fastoci, waɗanda aka danƙa wa iko a *bisanku* [bisanka], biyayya tare da bangirma, *ku* [ka] bi shawarwarinsu masu ibada da yardar rai, *ku* [ka] kuma ba da *kanku* [kanka] ga hukuncinsu masu ibada ?
*Amsa.* Zan yi haka, Ubangiji ne Mataimakina.

*Sa'an nan Bishop zai tashi tsaye, ya ce,*

ALLAH Maɗaukaki, wanda ya ba *ku* [ka] nufin *ku* [ka] yi waɗannan abubuwa, ya ba *ku* [ka] iko da ƙarfi *ku* [ka] aikata su kuma, don ya cika aikin da ya fara a *cikinku* [cikinka]; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Sa'an nan za a roƙi jama'a su yi wa Allah roƙe-roƙensu masu tawali'u domin dukkan waɗannan abu, a ɓoye cikin zukatansu. Za a kuwa yi shuru ɗan lokaci sabo da addu'o'in nan.*

*Bayan haka duk wanda za a naɗa shi Fasto zai durƙusa; sa'an nan za a raira ko a karanta wakan nan,*

Ya Ruhun Allah, zo yanzu.

*Bayan haka Bishop zai yi addu'a a haka, ya ce,*

YA Allah maɗaukaki, Uba na Sama, bisa ƙaunarka marar iyaka da alherinka gare mu ne ka ba da makaɗaicin Ɗanka ƙaunatacce ƙwarai, Yesu Almasihu, ya zama Mai fansarmu da Mai ba da rai madawwami. Shi ne fa, bayan da ya cika fansarmu ta mutuwatasa, ya hau cikin Sama, ya aika Manzanninsa, da annabawa, da masu yim Bishara, da likitoci, da kuma fastoci, ko'ina cikin duniya. Ta wajen aikinsu kuwa da hidimarsu ya tattara babban garke a dukkan ƙasashen duniya su bayyana yabon sunanka mai tsarki. Muna yi maka godiya da zuciya ɗaya, muna yabonka, muna yi maka sujada, sabo da fa'idodin nan masu yawa na alherinka madawwami, kuma sabo da ka yarda ka kira *waɗannan bayinka* [wannan bawanka] ga matsayin nan da hidimad da ka ayyana don ceton 'yan adan. Kuma muna roƙonka, albarkacin wannan Ɗanka mai albarka, ka cika *su*

[shi] da dukkan alherin da *su* [ya] ke bukata cikin wannan *kiransu* [kiransa]. Ka ba dukkan waɗanda ke kira bisa sunanka, ko a nan ko ko'ina, mu riƙa bayyana maka godiyarmu sabo da waɗannan fa'idodi da sauransu duka. Ka taimake mu mu ƙaru mu ci gaba cikin saninka da bangaskiya gare ka da Ɗanka kuma, albarkacin Ruhu Mai tsarki. Ta haka *waɗannan masu* [wannan mai] hidimarka, da jama'ad da za a sanya *su* [ya] yi wa hidima, za su ɗaukaka sunanka har abada, mulkinka mai albarka kuma zai ƙaru; albarkacin Ɗanka Yesu Almasihu Ubangijimmu, wanda ya ke rayayye yana mulki tare da Kai cikin ɗayantuwar Ruhu Mai tsarki, ba matuƙa. *Amin.*

*Idan an gama wannan addu'a, Bishop da sauran Fastocin da ke wurin za su ɗora hannu kan kowane ɗaya wanda za a ba shi matsayin Fasto. Su fa suna durƙusawa da tawali'u da guwawunsu. Bishop kuma zai ce,*

KA karɓi Ruhu Mai tsarki, don ka sami matsayin Fasto, da kuma aikinsa cikin Ikiliziyar Allah, wanda aka danƙa maka ta ɗora maka hannuwammu. Duk waɗanda ka gafarta wa zunubansu, an gafarta musu ke nan. Duk waɗanda ba ka gafarta wa ba kuma, ba su gafartu ba ke nan. Ka yi hidimar Maganar Allah da Farillansa tsarkaka da aminci; cikin sunan Uba, da na Ɗa, da na Ruhu Mai tsarki. Amin.

*Sa'an nan Bishop zai ba kowannensu Littafi Mai tsarki a hannunsa (yana durƙushe) kuma ya ce,*

Ka karɓi iko ka yi wa'azin Maganar Allah, ka yi hidimar Farillai tsarkaka a gaban jama'a, inda za a sanya ka, yadda ya halatta.

*Bayan an yi haka, za a raira ko a karanta Bangaskiya ta Nikiya. Sa'an nan Bishop zai ci gaba da Sujadar Jibin Ubangiji. Kuma duk wanda aka naɗa shi zai dakata inda aka ɗora masa hannu, har lokacin da ya ci Jibi.*

*Idan an gama cin Jibi, nan da nan kafin Albarka za a karanta waɗannan Addu'o'i.*

YA Uba mafi jinƙai, muna roƙonka ka aiko wa *bayin* [bawan] nan naka albarkarka ta Sama, domin *su* [ya] lazamci aikin gaskiya, kuma Maganarka da *za su* [zai] faɗa ta ba da amfani, har da ba za a faɗe ta a banza ba faufau. Ka yarda kuma ka yi mana alheri mu ji, mu kuwa karɓi jawabin da





*za su* [zai] yi daga cikin Maganarka mafi tsarki, ko wanda ya dace da ita, har ya zama mana hanyar cetommu. Ta haka za mu nemi ɗaukakarka da ƙaruwar mulkinka ta dukkan maganarmu da ayyukammu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Ubangiji, ka bishe mu a cikin dukkan al'amurammu da jinƙanka mai alheri; ka tafiyad da mu da taimakonka marar iyaka. Ka nufa mu fara, mu aikata, mu kuma gama dukkan ayyukammu cikinka, dom mu girmama sunanka mai tsarki, daga bisani kuma bisa jinƙanka mu sami rai madawwami; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

ALBARKA

SALAMAR Allah, wadda ta fi gaban dukkan fahinta, ta tsai da zukatanku da tunaninku ga sanin Allah da ƙaunatasa, da na Ɗansa Yesu Almasihu Ubangijimmu. Albarkar Allah maɗaukaki, Uba da Ɗa da Ruhu Mai tsarki, ta kasance tare da ku, ta tabbata a gare ku har abada. *Amin.*

*Idan kuma a rana ɗaya za a naɗa waɗansu Dikon da waɗansu Fasto kuma, sai a fara gabatad da su Dikon tukuna, sa'an nan Fastoci daga baya. Za a kuma karanta wannan*

SANYAYYAR ADDU'A

YA Allah maɗaukaki, Mai ba da dukkan kyawawan abubuwa, ta ikon Ruhu Mai tsarki ne ka sa matsayi daban daban cikin Ikiliziyarka. Da jinƙai ka dubi bayin nan naka, waɗanda aka kira ga matsayin Dikon ko Fasto. Ka cika su da koyarwarka ta gaskiya, ka ba su zaman kamewa, domin ta magana da kyakkyawan gurbi su yi maka hidima da aminci, zuwa ga ɗaukakar sunanka, da inganta Ikiliziyarka; albarkacin Macecimmu Yesu Almasihu, wanda ya ke rayayye yana mulki tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, ba matuƙa. *Amin.*

*Wasiƙar ita ce* Afisawa 4.7–13, *yadda aka tsara cikin Ka'idan nan. Bayan haka za a yi wa masu neman matsayin Dikon kwankwanto, a naɗa su, yadda aka tsara. Sa'an nan ɗayansu zai karanta Bisharar, wato* Matta 9.36–38, *ko kuwa* Luka 12.35–38. *Bayan haka za a yi wa waɗanda su ke neman matsayin Fasto kwankwanto a naɗa su, kamar yadda aka tsara cikin Ka'idan nan.*

# ZANTUTTUKAN ADDINI

## WAƊANDA SU BISHOP DA MANYAM BISHOP, HAR DA FASTOCI DUKA, NA IKILIZIYA ANGILIKANA SUKA AYYANA CIKIN TATTARUWAR IKILIZIYAI, TUN SHEKARA A.D. 1562.

1. *Zancen Bangaskiya ga Tirniti Mai tsarki.*
2. *Zancen Kalma ko kuwa Ɗan Allah, wanda ya zama hakikanin Mutun.*
3. *Zancen Tafiyar Almasihu Hades.*
4. *Zancen Tashin Almasihu.*
5. *Zancen Ruhu Mai tsarki.*
6. *Zancen isar Littattafai Masu tsarki domin samun ceto.*
7. *Zancen Tsohon Alkawari.*
8. *Zancen Kalmatu Shahada guda uku.*
9. *Zancen Asalin faɗuwar mutun cikin Zunubi.*
10. *Zancen Ikon Nufin Kai.*
11. *Zancen Karɓuwar Mutun ga Allah.*
12. *Zancen Kyawawan Ayyuka.*
13. *Zancen Ayyukan da mutun ya yi kafin ya karɓu ga Allah.*
14. *Zancen Ayyuka fiye da a ke bukata.*
15. *Zancen Almasihu wanda shi kaɗai ne bai yi zunubi ba.*
16. *Zancen Zunubi bayan Babtisma.*
17. *Zancen Kaddara da Zaɓe.*
18. *Zancen samun Ceto madawwami albarkacin sunan Almasihu kaɗai.*
19. *Zancen Ikiliziya.*
20. *Zancen Ikon Ikiliziya.*
21. *Zancen Ikon Manyan Mashawarta.*
22. *Zancen Koyarwar Ikiliziyar Roma.*
23. *Zancen Hidima a gaban Jama'a.*
24. *Zancen yin magana a gaban Jama'a cikin Harshen da suka ji.*
25. *Zancen Farillai.*
26. *Zancen Masu hidima da ba su cancanta ba. Wannan bai hana amfanin Farilla ba.*
27. *Zancen Babtisma.*
28. *Zancen Jibin Ubangiji.*
29. *Zancen Miyagun da ba su ci Jikin Almasihu ba, ko da ya ke sun ci Jibin Ubangiji.*





30. *Zancen cin Gurasar da shan Kokon, duka biyu.*
31. *Zancen Mikawar Almasihu da ya cika a kan Giciye.*
32. *Zancen Auren Fastoci.*
33. *Zancen Waɗanda aka hana su cin Jibi, yadda ya kamata a rabu da su.*
34. *Zancen Al'adun Ikiliziya.*
35. *Zancen Wa'azi Sanyayyu.*
36. *Zancen Naɗawar su Bishop da Fastoci.*
37. *Zancen Masu hukuncin yin shari'a.*
38. *Zancen Kayan Masu bi, waɗanda ba na jama'a ba ne.*
39. *Zancen Rantsuwar Mai bin Yesu.*

### 1. *Zancen Bangaskiya ga Tirniti Mai tsarki*

Akwai Allah ɗaya tak, rayayye, mai gaskiya, madawwami, marar jiki, marar sashi, marar kwaɗayi. Yana da iko da hikima da alheri marasa iyaka. Shi ne ya halicci dukkan abubuwa masu ganuwa da marasa ganuwa, yana kuma riƙe su. Cikin ɗayantuwar wannan Allahntaka kuma akwai [1]Persona uku, waɗanda jauharinsu ɗaya ne, ikonsu ɗaya ne, tare kuma su ke dawwama. Su ne kuwa Uba, da Ɗa, da Ruhu Mai tsarki.

### 2. *Zancen Kalma ko kuwa Ɗan Allah, wanda ya zama hakikanin Mutun*

Ɗa, shi ne Kalman Uba, wanda ya dangana ga Uba tun fil'azal. Hakikanin Allah madawwami ne; jauharinsa ɗaya ne da na Uba. Ya ɗauki yanayin mutun a cikin Budurwa mai albarka, daga jikinta. Ta haka aka haɗa yanayi biyu cikakku kamilai, wato Allahntaka da mutuntaka cikin [1]Persona guda, waɗanda ba za a raba su ba har abada. Shi ne Almasihu ɗaya, hakikanin Allah da hakikanin mutun. Gaskiya ne fa ya sha wahala, an giciye shi, ya mutu, am binne shi, don ya sada mu da Uba, don kuma ya zama hadaya, ba domin alhakin zunubi na asalin mutun kaɗai ba, amma kuma domin dukkan zunuban da 'yan adan suka aikata.

### 3. *Zancen tafiyar Almasihu Hades*

Kamar yadda Almasihu ya mutu domin mu, am binne shi, haka kuma ya kamata a gaskata ya je Hades.

[1] Persona, wato, da kalman nan ana nufin cewa, Uba, da Ɗa, da Ruhu Mai tsarki, kowane ɗayansu yana da nasa kasancewa, da hali, da nufi, ke nan.

### 4. *Zancen Tashin Almasihu*

Gaskiya ne Almasihu ya tashi daga mutuwa, ya sake ɗaukar jikinsa, har da naman jiki da ƙasusuwa da duk abin da ke game da cikar yanayim mutun. Tare da su kuwa ya hau cikin Sama, inda ya ke zaune har lokacin da zai dawo don ya yi wa dukkan 'yan adan shari'a a rana ta ƙarshe.

### 5. *Zancen Ruhu Mai tsarki*

Ruhu Mai tsarki, Mai fitowa daga wurin Uba da Ɗa, jauharinsa ɗaya ne da Uba da Ɗa, zatinsa ɗaya, ɗaukakarsa ɗaya. Shi hakikanin Allah madawwami ne.

### 6. *Zancen isar Littattafai Masu Tsarki domin samun ceto*

Dukkan abubuwan da a ke bukata domin samun ceto a cikin Littafi Mai tsarki su ke. Don haka irin abin da ba a karanta a ciki ba, ko ba a hakikanta ta dalilinsa ba, bai kamata a kuwa bukaci kowa ya gaskata shi ba, sai ka ce ka'idar Bangaskiya ce; ko kuwa a maishe shi abin bukata ko farali ne domin samun ceto. Da sunan nan, Littafi Mai tsarki, muna zancen Littattafan Tsohon Alkawari da na Sabon Alkawari, waɗanda su ke magwajin addini, kuma Ikiliziya ba ta taɓa yi shakkan ikon da Allah ya ba su ba.

*Ga sunayen Littattafan Tsohon Alkawari da lissafinsu.*

| | |
|---|---|
| Farawa | Labarbaru I |
| Fitowa | Labarbaru II |
| Leviticus | Ezra |
| Lissafi | Nehemiah |
| Kubawar Shari'a | Esta |
| Joshua | Ayuba |
| Alƙalawa | Zabura |
| Ruth | Misalai |
| Samu'ila I | Mai Wa'azi |
| Samu'ila II | Waƙar Waƙoƙi |
| Sarakuna I | Manyan Annabawa guda huɗu |
| Sarakuna II | Sauran Annabawa guda goma sha biyu |

Sauran Littattafai kuma Ikiliziya ta kan karanta (kamar yadda Jerom ya ce) domin misalan ibada da koyarwa a kan halin zama. Duk da haka ba ta kafa wata koyarwar addini a kansu ba. Su ne waɗannan:

| | |
|---|---|
| Esdras I | Annabi Baruk, da Wasiƙar Irmiya |
| Esdras II | Waƙar Yara uku Tsarkaka |
| Tobiyas | Labarin Suzana |
| Judith | Labarin Bel da ƙaton jan maciji |
| Sauran Littafin Esta | Addu'ar Manases |
| Hikimar Sulaimanu | Makabawa I |
| Yasuwa ɗan Sirak | Makabawa II |





Dukkan Littattafan Sabon Alkawari, yadda aka saba karɓarsu, mun kuma karɓa, mun maishe su su ne magwajin addini.

### 7. *Zancen Tsohon Alkawari*

Tsohon Alkawari ba gāba da Sabon Alkawari ba ne. Gama cikin Tsohon Alkawari da Sabon Alkawari duka am miƙa wa 'yan adan rai madawwami albarkacin Almasihu. Shi ne fa Mai sada mutun da Allah, domin shi kansa Allah ne da mutun kuma. Don haka bai kamata a kula da su ba waɗanda suka ce, wai kakanni sun saurari alkawarai masu saurin gushewa kurum. Ko da ya ke ba dole ba ne masu bi su yi biyayya da Shari'ad da Allah ya bayar ta hannum Musa, wajen Fatiya da Sharaɗin Addini, kuma ba dole ba ne kowace ƙasa ta bi umarninta wajen zaman jama'a; duk da haka babu mai bi ko ɗaya wanda ya ke ba dole ba ne ya yi biyayya da Umarnin da ya shafi halim mutun.

### 8. *Zancen Kalmatu Shahada guda uku*

Ya kamata kowa ya karɓi Kalmatu Shahada guda uku, wato, Bangaskiya ta Nikiya, Bangaskiya ta Atanasiyas Adali, da wadda a ke ce da ita Bangaskiya ta Manzanni, ya kuma gaskata su sosai. Domin an hakikanta su sarai da shaidar Littafi Mai tsarki.

### 9. *Zancen Asalin faɗuwar mutun cikin Zunubi*

Asalin faɗuwar mutun cikin zunubi ba zancen bin annabi Adamu ba ne (kamar yadda masu bin koyarwar Pelagiyus suka ce a banza); amma laifi ne da lalacewar yanayin kowane mutun, da aka haifi dukkan 'yan adan da su. Ta haka mutun ya yi nisa ƙwarai da zaman gaskiya na asalinsa. Kuma bisa ga yanayinsa an nufe shi zuwa mugunta, har burin zuciya kullum gāba ya ke da Ruhu Mai tsarki. Don haka a wurin kowane mutumin da aka haifa cikin duniyan nan, wannan faɗuwatasa ta isa azabar Allah da hukuncinsa. Wannan lalacewar yanayin 'yan adan yana nan kuwa, ko a wurin waɗanda aka sake haifarsu ma. Sabo da haka Umarnin Allah bai mallaki burin zuciya ba, wanda a ke ce da shi da Hellenanci, *phronema sarkos*. Kalman nan kuwa waɗansu suna fasarta ta wai hikimar zuciya ce, waɗansu kwaɗayinta, waɗansu sha'awarta. Kuma ko da ya ke waɗanda suka ba da gaskiya aka kuma sake haifarsu, ba za a yi musu hukunci

ba, duk da haka Manzo ya bayyana yarda cewa, sha'awar jiki da kwaɗayinsa zunubi ne.

### 10. *Zancen Ikon Nufin Kai*

Tun da Adamu ya faɗi ya yi zunubi, 'yan adan sun kasance ba su da iko su juyo su shirya kansu su ba da gaskiya ga Allah, su yi kira bisa gare shi, ta dalilin ikon kansu ko ta kyawawan ayyukansu. Don haka ba mu da iko mu yi wani kyakkyawan aikin da ke gami Allah, abin karɓuwa gare shi, sai dai Almasihu ya bishe mu bisa ga alherin Allah, don mu kasance da kyakkyawan nufi; kuma yana taimakommu lokacin da mu ke da kyakkyawan nufin nan.

### 11. *Zancen Karɓuwar Mutun ga Allah*

An lasafta mu masu aikin gaskiya a gaban Allah, sabo da isar Ubangijimmu da Macecimmu Yesu Almasihu kurum, ta bangaskiyarmu, ba sabo da ayyukan kammu ko isarmu ba. Don haka zancen karɓuwarmu ga Allah ta bangaskiya kaɗai koyarwa lafiyayyiya ce, cike da taimako, kamar yadda aka fasarta ta a sarari cikin "Sanyayyen Wa'azi a kan Karɓuwa ga Allah".

### 12. *Zancen Kyawawan Ayyuka*

Kyawawan Ayyuka albarkar bangaskiya su ke, kuma suna bin bayan mutun ya karɓu ga Allah. Ba su iya kau da zunubi ba, ko su sha tsananin hukuncin Allah. Duk da haka su kan gami Allah, suna kuma karɓuwa gare shi, albarkacin Almasihu. Dole kuma daga cikin rayayyiyar bangaskiya mai gaskiya su kan ɓullo, tun da ya ke daga gare su ne za a gane bangaskiya rayayyiya, kamar yadda a ke gane ice bisa ga 'ya'yansa.

### 13. *Zancen Ayyukan da mutun ya yi kafin ya karɓu ga Allah*

Ayyukan da mutun ya yi kafin ya sami alherin Almasihu da izawar Ruhunsa Mai tsarki ba su gami Allah ba; domin ba daga wurin bangaskiya ga Almasihu su kan ɓullo ba. Ba su kuwa shirya mutane su sami alheri ko "su isa alherin da ya dace da yanayin Allah" (in ji wasu Malamai na dā). Gwammi dai, da ya ke ba a aikata su kamar yadda Allah ya nufa ko ya umarta ba, mun tabbata na zunubi ne.





### 14. *Zancen Ayyuka fiye da a ke bukata (Musta habbi)*

Ayyukan da mutun ya yi da nufin kansa, waɗanda sum fi sun kuma wuce gaban abin da Allah ya umarta, ana ce da su Ayyuka fiye da a ke bukata. Amma ba shi yiwuwa a koyad da waɗannan sai tare da fariya da rashin ladabi ga Allah; domin da su mutane suna shaida ba iyakar abin da ya wajaba kurum su ke yi wa Allah ba, amma har fiye da wajabansu su ke aikatawa sabili da shi. Amma Almasihu ya ce a sarari, "In kun bi duk abin da aka umarce ku, sai ku ce, Mu bayi ne marasa amfani".

### 15. *Zancen Almasihu wanda shi kaɗai ne bai yi zunubi ba*

Da ya ke gaskiya ne Almasihu ya ɗauki yanayimmu, ya zama kamar mu ta kowace hanya, ban da zunubi kaɗai, domin lalle babu zunubi a gare shi, ko a jikinsa ko a ransa. Ya zo ne don ya zama 'Ɗan rago marar tabo, wanda zai ɗauke zunuban duniya, ta hadayar kansa da ya yi sau ɗaya; "a gare shi kuma", in ji Yohanna Adali, "babu zunubi". Amma saurammu, ko da ya ke an yi mana Babtisma, an kuwa sake haifarmu cikin Almasihu, duk da haka muna yin kuskure da yawa. Kuma, "im mun ce ba mu da zunubi, ruɗin kamma mu ke yi, gaskiya kuwa ba ta cikimmu ba".

### 16. *Zancen Zunubi bayan Babtisma*

Ba kowane zunubi na halaka da mutun ya yi da yardarsa bayan an yi masa Babtisma ya kasance saɓon Ruhu Mai tsarki ba, da ba za a gafarta ba. Don haka ba za a hana baiwar tuba ba ga waɗanda suka fāɗi suka ɗau zunubi, bayan an yi musu Babtisma. Bayan mun sami Ruhu Mai tsarki, yana yiwuwa mu rabu da alherin da aka ba mu, mu ɗau zunubi. Kuma bisa alherin Allah yana yiwuwa mu dawo, mu gyara halin zamammu. Sabo da haka sai a sa musu laifi da su kan ce, wai, ba shi yiwuwa su ƙara yin zunubi muddar suna nan, ko kuwa babu sauran gafara don waɗanda suka tuba.

### 17. *Zancen Kaddara da Zaɓe*

Madawwamin nufin Allah ke nan, ya ƙaddara 'yan adan ga samun rai madawwami; wato, tum ba a halicci duniya ba, bisa shawaratasa da ta ɓoyu gare mu, da himma yā ƙaddara wa waɗanda ya zaɓa cikin Almasihu daga cikin 'yan adan yă cece su daga la'ana da hukunci, yă kawo su ga madawwamin ceto albarkacin Almasihu, kamar abin da aka gina don

aiki mai martaba. Don haka, waɗanda Allah ya ba su wannan mafificiyar fa'ida, Ruhu Mai tsarki ya kan kira su bisa nufin Allah, kowa bisa lokacinsa; su fa ta alheri su kan amsa kiran nan; am mai da su ababan karɓuwa ga Allah a kyauta; am mai da su matsayin 'ya'yan Allah; sun kamantu ga siffar Ɗansa makaɗaici, Yesu Almasihu; da ibada suna yin nagargarun ayyuka; daga baya kuma, ta alherin Allah su kan kai ga madawwamin farinciki.

Zancen nan mai ibada na Kaddararmu da Zaɓemmu cikin Almasihu ya cika da daɗi, yana faranta zuciyar masu bin Allah, yana ƙarfafa musu gwiwa. Su ne fa waɗanda ke jin motsin Ruhun Almasihu a ransu, suna kashe zukatansu ga aikin burin zuciya da sha'awace-sha'awacen duniya, suna mai da hankali ga al'amuran Sama mafifita. Domin zancen nan yana tabbatarwa yana kuma ƙarfafa bangaskiyarsu ƙwarai ga samun ceto madawwami albarkacin Almasihu; yana kuma hura wutar ƙaunarsu ga Allah gaya. Hakanan kuma ga masu gajagani da masu burin zuciya, waɗanda ba su da Ruhun Almasihu, babban hatsari ne su riƙa kulawa da hukuncin da Kaddarar Allah zai kawo musu. Domin ta haka Shaiɗan ya kan sa su fid da zuciya, ko kuwa su yi gargara ta zaman ƙazanta, wadda bai gaza fid da zuciya hatsari ba.

Bayan haka dole ne mu karɓi alkawaran Allah yadda aka rattaba su cikin Littafi Mai tsarki. Kuma da halin zamammu ya kamata mu bi nufin nan na Allah da aka shaida mana a sarari cikin Maganar Allah.

18. *Zancen samun Ceto madawwami albarkacin sunan Almasihu kaɗai*

La'anannu ne su da su kan yi ƙarfin hali su ce, wai, kowane mutun zai sami ceto ta dalilin Shari'ar ko Mazhabin da ya ke bi; don haka sai ya himmantu ya yi zamansa bisa ga Shari'an nan, da kuma bisa hasken da halittar Allah ya ba shi. Gama Littafi Mai tsarki ya bayyana mana sunan Yesu Almasihu kaɗai, wanda lalle ta kansa ne 'yan adan za su sami ceto.

19. *Zancen Ikiliziya*

Ikiliziyar Almasihu mai ganuwa jama'a ce ta masu aminci. A cikinta kuwa ana wa'azin sahihiyar Maganar Allah, ana kuma hidimar Farillai bisa umarnin Almasihu game da dukkan abin da lalle ya wajaba gare su.





Kamar yadda Ikiliziyar Urushalima da ta Iskandariya da ta Antakiya suka bauɗe, haka kuma Ikiliziyar Roma ta bauɗe, ba wajen halin zama da sharuɗan addini kaɗai ba, amma duk da na wajen Bangaskiya.

20. *Zancen Ikon Ikiliziya*

Ikiliziya tana da iko ta ayyana sharuɗan addini; tana da iko kuma ta yanke mahauwarad da a ke yi game da Bangaskiya. Duk da haka ba halal ba ne Ikiliziya ta ayyana kowane abin da ke gāba da Maganar Allah, yadda ta ke a rubuce. Kuma ba halal ba ne ta fasarta wani nassi daga cikin Littafi Mai tsarki yadda zai yi gāba da wani. Don haka, ko da ya ke Ikiliziya shaida ce ga Littafi Mai tsarki da kuma mariƙinsa, duk da haka bai kamata ta ayyana komai da ke gāba da shi ba. Ban da abin da ke ciki kuma, bai kamata ta tilasa wa kowa ya gaskata komai a kan dole ne, don samun ceto ba.

21. *Zancen Ikon Manyan Mashawarta*

Ba za a tattara Babbar Mashawartar Ikiliziya[1] ba, sai tare da umarnin sarakuna, ko kuwa da yardarsu. Bayan sun taru kuma, da ya ke taron 'yan adan ne, waɗanda ba dukkansu ba ne Ruhu Mai tsarki da Maganar Allah ke mallakarsu, yana yiwuwa su bauɗe, har ma bauɗewa suka yi wani lokaci, ko game da al'amuran Allah. Don haka abubuwan da suka ayyana a kan dole ne don samun ceto ba su da ƙarfi ko iko, sai dai an iya nunawa daga cikin Littafi Mai tsarki su ke.

22. *Zancen Koyarwar Ikiliziyar Roma*

Koyarwad da Ikiliziyar Roma ta yi game da wurin tsarkakewar masu bi a Lahira tare da foro (ana ce da wurin *Purgatory*) abar wauta ce da aka ƙaga a banza. Haka kuma koyarwarta a kan samun gafara ta hanyar biya wa Ikiliziya kuɗi ko ta shan foro (ana ce da shi *Indulgence*) ta ke. Haka kuma yin sujada ga siffofin Adalai (sai ka ce gumaka), ko kuwa kashi-kashin jikunansu ko kayansu da suka bari, da

[1] Ana nufin Babbar Mashawartar Ikiliziya duka da Sarkin Roma ya kan tattara daga ƙasashe daban daban a kwanakin dā. Amma daga baya Bishop na Roma (wato Pop) ya kira ta. Sai a lura, an rubuta wannan bayan an gyara Ikiliziya a lokacin *Reformation*, an kuma rabu da Ikiliziyar Roma.

yi wa Adalai addu'a, su ke. Ba a kafa wannan koyarwa a kan shaidar Littafi Mai tsarki ba, amma fa gāba da Maganar Allah ta ke.

### 23. *Zancen Hidima a gaban Jama'a*

Ba halal ba ne kowa ya ɗauki matsayin mai yin wa'azi, ko na hidimar Farillai a gaban jama'a, sai an kira shi an kuma aike shi tare da iznin ya yi haka, yadda ya halatta. Kuma ya kamata mu maishe su kirayayyu ne da aikakku, waɗanda aka zaɓa aka kuma kira ga aikin nan, ta wurin mutanen da Ikiliziya ta danƙa wa iko a fili, don su kira su kuma aika masu hidima ga garkar inabi na Ubangiji.

### 24. *Zancen yin magana a gaban Jama'a cikin Harshen da suka ji*

Lalle gāba da Maganar Allah ce, da kuma al'adar Ikiliziya ta farko, a yi addu'a a gaban jama'a cikin majami'a, ko kuwa a yi hidimar Farillai, cikin harshen da jama'a ba su ji ba.

### 25. *Zancen Farillai*

Farillai, waɗanda Almasihu ya ayyana, ba shaidu kaɗai ba ne ga abin da masu bi suka bayyana yarda gare shi, amma gwamma dai shaidu ne tabbatattu da alamu masu ƙarfin aiki na alheri da yardar Allah zuwa gare mu. Ta wurinsu kuwa yana aiki a cikimmu a ɓoye, yana rayad da bangaskiyarmu gare shi, yana ƙarfafa ta kuma.

Akwai Farillai guda biyu da Almasihu Ubangijimmu ya ayyana cikin Bishara, wato Babtisma da Jibin Ubangiji.

Sauran biyar, da waɗansu su ke ce da su Farillai, wato Karfafawa, da [1]*Penance,* da Naɗawar Fastoci, da Aure, da kuma Shafawar mai ga waɗanda ke bakin mutuwa, bai kamata a ce da su Farillan Bishara ba. Domin am ba da ƙarfi ga waɗansu daga cikinsu sabo da rashin bin koyarwar Manzanni daidai, waɗansu kuma hanyoyin zama ne da aka yarda da su cikin Littattafai Masu tsarki. Amma ba su da kasancewar Farillai kamar yadda Babtisma da Jibin Ubangiji su ke; domin fa ba su da wata alama bayyananniya ko sharaɗin da Allah ya ayyana.

Almasihu bai ayyana Farillai don a zuba musu ido ba, ko

[1] *Penance,* wato neman gafara ta hanyar bayyana wa Fasto zunubai tare da shan foro.





kuwa don a zaga da su, amma domin a more su yadda ya kamata. Kuma a gun waɗanda suka karɓe su yadda ya cancanta kaɗai su ke da amfani kuma suna aiki lafiyayye. Amma duk wanda bai karɓe su yadda ya cancanta ba, "ya jawo wa kansa hukunci ke nan", in ji Bulus Adali.

### 26. *Zancen Masu hidima da ba su cancanta ba. Wannan bai hana amfanin Farilla ba*

A cikin Ikiliziya mai ganuwa masu mugunta suna cuɗanye da masu nagarta a koyaushe, har ma wani lokaci masu mugunta sum fi ƙarfi wajen hidimar Maganar Allah da Farillai. Amma da ya ke ba su yin hidimar da sunan kansu, sai da sunan Almasihu, kuma da nasa izni da iko, yana yiwuwa mu karɓi hidimarsu ta wajen jin Maganar Allah, da kuma karɓan Farillai. Kuma muguntarsu ba ta ɗauke amfanin abin da Almasihu ya ayyana ba daga wurin waɗanda aka yi wa hidimar Farillai, sun kuwa karɓe su tare da bangaskiya yadda ya kamata. Muguntan nan kuwa ba ta rage musu alherin bayebayen Allah ba. Farillan fa suna da ƙakƙarfan aiki, sabo da Almasihu ne ya ayyana su, kuma sabo da alkawaran da ya yi, ko da ya ke masu mugunta suka yi hidimarsu.

Duk da haka ya tabbata ga odar Ikiliziya a yi wa miyagun masu hidima ƙwanƙwanto, har mutanen da suka sansance laifofinsu su yi ƙararsu. Daga bisani kuma, bayan an same su da laifi, a fitad da su ta hukunci mai gaskiya.

### 27. *Zancen Babtisma*

Babtisma alama ce ta abin da muka bayyana yarda gare shi, kuma shaidar bambanci ce, wadda ta dalilinta ne a ke rabe masu bin Yesu daga waɗanda ba Kirista ba ne; kuma alamar sake haifuwa ce. Ta dalilinta, kwatankwancin takardar doka, waɗanda suka karɓi Babtisma yadda ya kamata, a ke tswafa su cikin Ikiliziya. Ta dalilinta kuma a ke tabbatar mana da alkawaran da Allah ya yi, a ke sa suna gare su, cewa, zai gafarta mana zunubi, zai kuma mai da mu matsayin 'ya'yansa, albarkacin Ruhu Mai tsarki. Ta dalilinta kuma bangaskiyarmu ta ƙarfafa, alheri kuma ya ƙaru a gare mu, sabo da addu'a ga Allah.

Babtismar ƙananan yara lalle ya kamata a riƙe ta cikin Ikiliziya, domin tā daidaitu sosai da abin da Almasihu ya ayyana.

### 28. *Zancen Jibin Ubangiji*

Jibin Ubangiji alama ne na ƙaunad da ya kamata masu bin Yesu su yi wa juna. Amma fiye da haka Farilla ne na fansarmu ta dalilin mutuwar Almasihu, har a wurin waɗanda ke ci yadda ya kamata ya cancanta tare da bangaskiya, Gurasar da mu ke gutsuttsurawa tarayya ga Jikin Almasihu ne. Haka kuma Koƙon nan na yin godiya tarayya ga Jinin Almasihu ne.

Sakewar kasancewar Gurasa da Ruwan inabi su zama hakikanin Jikin da Jinin Almasihu (Ikiliziyar Roma tana ce da wannan *Transubstantiation*) cikin Jibin Ubangiji koyarwa ce da ba shi yiwuwa a hakikanta ta Littafi Mai tsarki ba; amma gāba da bayyanannun kalmomin Littafin ta ke. Ya birkita yanayin Farillar, kuma ya kawo camfe-camfe da yawa.

Ba da Jikin Almasihu da a ke yi cikin Jibin Ubangiji, da karɓa, da kuma ci, abu mai ruhaniya ne irin na Sama. Kuma hanyar karɓar da kuma cin Jikin Almasihu a Jibin, bangaskiya ce.

Yadda Almasihu ya ayyana wannan Farillar Jibin Ubangiji, bai nufa a ajiye tsarkakakkun Gurasa da Ruwan inabi ba, ko a zaga da su, ko a ɗaga su bisa, ko a yi musu sujada.

### 29. *Zancen Miyagun da ba su ci Jikin Almasihu ba, ko da ya ke sun ci Jibin Ubangiji*

Miyagu da duk waɗanda ba su da rayayyiyar bangaskiya, ko da ya ke a jiki, kuma a sarari, sun tauna Gurasar da haƙoransu (kamar yadda Agustin Adali ya ce) a wajen Farillan nan ta Jikin da Jinin Almasihu, duk da haka ba su karɓan Almasihu. Gwamma dai suna cin suna shan alamar wannan abu mai daraja zuwa hukuncinsu.

### 30. *Zancen cin Gurasar da shan Koƙon, duka biyu*

Bai kamata a hana jama'a su sha Koƙon Ubangiji ba. Domin bisa abin da Almasihu ya ayyana ya umarta, ya kamata a raba wa dukkan masu bi Gurasar da Koƙon duka biyu, cikin Farillan nan ta Ubangiji, ba da tara ba.

### 31. *Zancen Miƙawar Almasihu da ya cika a kan Giciye*

Miƙawar Almasihu da aka yi sau ɗaya, cikakkiyar fansa ce da kuma kafara domin dukkan zunuban duniya duka, da na





asalin faɗuwar mutun da waɗanda 'yan adan suka aikata. Kuma babu wata kafara domin zunubi sai ita kaɗai. Don haka a mai da Jibin Ubangiji wani irin hadaya (wadda Ikiliziyar Roma ta ke kira *Mass*), inda aka ce wai *Priest* ɗinsu yana ta miƙa Almasihu hadaya sabo da rayayyu da matattu, don a kawar musu da azaba da alhakin zunubi, tatsuniya ce mai saɓo da ruɗi mai hatsari.

### 32. *Zancen Auren Fastoci*

Umarnin Allah bai dokaci su Bishop da Fastoci da su Dikon su ɗauki alkawari, cewa, za su yi zaman tuzururanci ko su rabu da aure ba. Don haka halal ne su yi aure, kamar yadda sauran masu bi su ke yi, idan sun ga ya cancanta, kuma zai taimake su wajen bin Allah.

### 33. *Zancen Waɗanda aka hana su cin Jibi, yadda ya kamata a rabu da su*

Mutumin da Ikiliziya ta tsauta masa a sarari, kuma har daidai ne aka raba shi da haɗa kai na Ikiliziya, an kuma hana shi cin Jibi, ya kamata dukkan taron masu aminci su maishe shi kamar bare ko mai karɓar haraji, har lokacin da aka sada shi a sarari ta hanyar tuba sosai, kuma mai yin shari'a wanda ya ke da ikon yin haka ya sake karɓarsa cikin Ikiliziya.

### 34. *Zancen Al'adun Ikiliziya*

Ba dole ba ne Al'adun Ikiliziya da Sharuɗanta su kasance ɗaya da kuma daidai da juna a ko'ina. Domin a dukkan zamanai sum bambanta; kuma yana yiwuwa a sāke su bisa ga bambancin ƙasashe ko zamanai ko al'adun mutane, muddar ba a ayyana komai gāba da Maganar Allah ba. Duk wanda bisa shawarar kansa, da nufin kansa da ganganci, ya ƙetare a sarari al'adun Ikiliziya da sharuɗanta, waɗanda ba sa gāba da Maganar Allah, kuma ta ikon jama'a aka ayyana su aka yarda da su, ya kamata a tsauta masa a sarari, don waɗansu su ji tsoron yin haka. Domin haka a ke yi da wanda ya saɓi tsarin Ikiliziya da aka saba bi, ko wanda ya raina ikon mai yin shari'a, ko ya ɓata ra'ayin 'yan'uwa raunana.

Kowace Ikiliziya daban, ko ta ƙasashe daban daban tana da iko ta ayyana, ko ta sake, ko ta kau da al'adun Ikiliziya ko sharuɗanta, waɗanda aka ayyana bisa ikon mutun kurum, sai dai a yi komai yadda ya kyautu ga ingantawa.

## 35. *Zancen Wa'azi Sanyayyu*

Littafi na biyu na Sanyayyun Wa'azi, waɗanda muka rubuta sunayensu a ƙasa, yana da koyarwa lafiyayyiya mai ibada a ciki, irin da a ke bukata a waɗannan kwanaki, kamar yadda Littafi na farko ya yi, wanda aka ayyana tun zamanin Sarkin Turai, [1]Edward VI. Don haka mun hakunta masu hidima su karanta su cikin majami'u da aniya, yadda kowa zai ji ya kuma fahinta.

*Ga Sunayen Wa'azi Sanyayyu*

1. Zancen morar Ikiliziya yadda ya kamata.
2. Zancen hatsarin bin gumaka.
3. Zancen gyaran majami'u da tsabtace su.
4. Zancen kyawawan ayyuka; na farko, zancen hana kai abinci.
5. Zancen ƙin haɗama da buguwa.
6. Zancen ƙin tufafi masu ƙawa mafi yawa.
7. Zancen Addu'a.
8. Zancen wurin yin Addu'a da lokacinta.
9. Ya kamata a yi Addu'a ta tarayya da Farillai cikin harshen da jama'a ke ji.
10. Zancen girmama Maganar Allah.
11. Zancen ba da Sadaka.
12. Zancen Haifuwar Almasihu.
13. Zancen Raɗaɗin Almasihu.
14. Zancen Tashin Almasihu daga matattu.
15. Zancen karɓar Farillar Jikin da Jinin Almasihu yadda ya kamata.
16. Zancen bayebayen Ruhu Mai tsarki.
17. Zancen Kwanakin Roƙo sabo da Sana'o'i.
18. Zancen Zaman Aure.
19. Zancen Tuba.
20. Zancen ƙin ragwanci.
21. Zancen ƙin tawaye.

## 36. *Zancen Naɗawar su Bishop da Fastoci*

Tun zamanin Sarkin Turai,[1] Edward VI, an ayyana Littafin Tsarkakewar Manyan Bishop da su Bishop da na Naɗawar Fastoci da su Dikon, kuma Majalisar Ingila ta tabbatad da shi a lokacin. Dukkan abubuwan da a ke bukata domin wannan tsarkakewa da naɗawa suna cikin Littafin nan; kuma babu wani abin da ke na camfi ko na rashin ibada a ciki. Don haka dukkan wanda aka tsarkake shi ko kuwa aka naɗa shi bisa ga tsarin Littafin nan, tun daga shekara ta biyu ta mulkin Sarki Edward ɗin nan har wa yau, ko kuwa nan gaba za a tsarkake shi ko a naɗa shi bisa wannan tsari, mun hakunta cewa, an tsarkake su an naɗa su yadda ya kamata, ya cancanta, ya halatta ke nan.

## 37. *Zancen Masu hukuncin yin shari'a*

Sarauniya ta fi iko a mulkin Ingila kuma a sauran ƙasashen

[1] Ya yi mulki A.D. 1547–53.





da ke ƙarƙashinta. Mulkin dukkan jama'a, ko wajen Ikiliziya ko wajen mulkin ƙasar, a hannunta ne a kowace fuska. Ba wata ƙasad da ke mallakar ƙasar Ingila; kuma bai kamata ta yi haka ba.

Da cewa mun yarda Sarauniya ta fi mulki, mun ji waɗansu masu ƙage sun yi baƙar zuciya. Amma da faɗin haka ba mu yarda Sarakunammu su yi hidimar Maganar Allah ko ta Farillai. Kashedin da Sarauniya [1]Alisabatu I ta ayyana ya shaida haka a sarari. Amma mun danƙa musu irin ikon nan kurum da muka gane Allah da kansa ya kan ba Sarakuna masu ibada kullum, kamar yadda aka ba mu labarinsu cikin Littattafai Masu tsarki. Wato, su yi mulkin kowaɗanne irin mutanen da Allah ya danƙa a hannunsu, ko na Ikiliziya ko na sauran jama'a, kuma da sandan sarauta su hana masu tsayayya da masu aikata mugunta.

Bishop na Roma ba shi da wani iko a mulkin Ingila.[2]

Daidai ne dokokin mulkin nan su hakunci masu bi har ga mutuwa, in sun yi ƙasaitattun laifofi matsananta.

Halal ne masu bi su yi ɗamara da kayan yaƙi, su yi yaƙi, bisa umarnin hukuma.

## 38. *Zancen Kayan Masu bi, waɗanda ba na jama'a ba ne*

Dukiyar masu bi da kayansu ba na jama'a ba ne, a wajen ikonsu da mallakarsu, kamar yadda waɗansu 'yan Anababtist[3] suka ce da rashin gaskiya. Duk da haka ya kamata kowa ya ba da sadaka ga gajiyayyu a yalwace, gwargwadon ƙarfinsa.

## 39. *Zancen Rantsuwar Mai bin Yesu*

Mun shaida cewa Ubangijimmu Yesu Almasihu da Manzonsa Yakubu sun hana rantsuwa a banza da gargara. Duk da haka mun zartar addinin Kirista bai hana mutun ya yi rantsuwa ba, idan Mai yin shari'a ya ke bukata, game da magana mai aminci mai ƙauna; sai dai a yi komai bisa abin da Annabi Irmiya ya koyar, wato, da gaskiya, da shari'a, da kuma aikin gaskiya.

[1] Ta yi mulki A.D. 1558–1603.

[2] Ana nufin ƙarfafa maganan nan musamman, domin a lokacin da aka rubuta waɗannan Zantuttuka an raba Ikiliziyar Ingila da ikon Ikiliziyar Roma, ba da daɗewa ba.

[3] Wato, waɗansu masu tayarwa a ƙasar Jamus a kwanakin dā, da suka ce wai, abin da suka mallaka ba nasu ba ne, sai dai na jama'a ne gaba ɗaya.

# SAURAN ADDU'O'I

### WAƊANDA BA SASHIN LITTAFIN ADDU'A NA SOSAI BA NE

## ADDU'O'I DOMIN MUHIMMAN RANAKUN IKILIZIYA

1. Advent, wato Zuwan Almasihu.
2. Kirsimati.
3. Sabuwar Shekara.
4. Epiphany, wato Bayyanuwar Almasihu ga sauran al'umma.
5. Lenti.
6. Kwanakin Radaɗin Ubangiji.
7. Ista.
8. Kwanakin Roƙo sabo da Sana'o'i.
9. Ranar Hawa Sama.
10. Ranar Zuwan Ruhu Mai tsarki.
11. Lahadin Tirniti.
12. Ranar Tunawa da Adalai duka.
13. Ranar Tunawa da Waɗanda suka ba da ransu cikin Yaƙi.
14. Godiyar Amfanin Gona.

## ADDU'O'I IRI-IRI

1. Domin Ikiliziya ta nan ƙasar Hausa.
2. Domin Yaɗuwar Bishara.
3. Domin Littafi Mai tsarki.
4. Godiya domin Littafi Mai tsarki.
5. Domin Masu juya Littafi Mai tsarki.
6. Domin Masu neman Babtisma.
7. Domin Makarantu.
8. Domin Tsofaffin 'Yam Makaranta.
9. Domin Asibitai.
10. Domin Waɗanda ke cikin Wahala.
11. Domin Salama.
12. Domin Sojojin Nijeriya.
13. Domin Marasa aiki.
14. Domin Abokammu.
15. Domin Muhallimmu.
16. Don Kammu.





17. Ba da Kammu.
18. Domin Tawali'u.
19. Domin Karfin Zuciya.
20. Daga Karshe.

## ADDU'O'I DOMIN MUHIMMAN RANAKUN IKILIZIYA

### 1. ADVENT WATO ZUWAN ALMASIHU

YA Allah, Uban jinƙai, kā ƙaunaci duniya har ka ba da Ɗanka makaɗaici ya ɗauki ɗabi'armu sabo da mu ʼyan adan da cetommu kuma. Ka yarda mu da aka kira mu shiga mulƙinka na alheri ta dalilin zuwansa na farko, mu dawwama game da shi kullum; a iske mu kuma a shirye muna kulawa, lokacin da zai dawo ya kira mu mu shiga mulkinka maɗaukaki; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Ubangiji Allahmmu, muna roƙonka ka maishe mu masu kulawa da lura wajen sauraron zuwan Ɗanka Almasihu Ubangijimmu, domin in ya zo ya buga ƙofa, kada ya same mu muna barci cikin zunubi, amma ya same mu a farke, muna murna muna yabonsa; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Ubangiji, wanda ka sanasshe mu cewa, "Dare ya ƙure, gari ya kusan wayewa," ka yarda mana kullum mu zama kamar mutane masu jiran ubangijinsu, domin sa'ad da ya zo ya buga ƙofa, nan da nan mu buɗe masa. Ka cece mu daga son duniya, domin da haƙuri mu ƙallafa sazuciya ga Ranar Ubangiji, mu zauna game da shi, don sa'ad da ya bayyana mu kasance da amincewa, kada kunya ta rufe mu a ranar komowatasa; albarkacin Macecimmu Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### 2. KIRSIMATI

YA Almasihu mai tsarki, a loton nan mai albarka na Kirsimati mun taru don mu yi maka sujada, domin al'ajabanka sun shiga rayukammu. Mun zo da sauri kamar makiyaya na kwanakin dā, domin idanummu sun ga babban haske, kuma waƙoƙi na Sama suna amo cikin kunnuwammu. Ka nufa rayukammu su nutsu sabo da murnarka da salamarka, har ran da za mu gan ka cikin jamalinka, mu yi maka sujada a Sama har abada abadin. *Amin.*

YA Kai Yaro mafi tsarki na Baitalami, Kaunar Allah madawwami, wanda ka ɗauki jiki ka zama mutun, kă taimake mu mu karɓi wannan ƙauna a zuciyarmu. Ka zo ka zauna a zukatammu, ka tsarkake mu, domin a sake haifarmu albarkacin Ruhunka Mai tsarki. Ka nufa mu amsa kiranka, mu ba da kammu gare ka, mu bi ka duk inda ka bishe mu; sabo da girman sunanka mai tsarki. *Amin.*

### 3. SABUWAR SHEKARA

YA Allah maɗaukaki, ba ka sakewa, kuma kā nufa mu ratsa dukkan sake-saken rai har wa yau. Muna roƙonka ka gafarta mana dukkan laifofimmu na bara, ka ƙara nuna mana alheri, domin nan gaba mu yi zamammu zuwa ga girmanka da ɗaukakarka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Allah madawwami, wanda ka sabunta dukkan abu, wanda ke tabbatuwa har matuƙa, ka yarda mu fara shekaran nan cikin bangaskiyarka, mu riƙa ƙaruwa cikin alherinka. Ka bishe mu cikin dukkan al'amurammu; ka tsare mu dukkan kwanakimmu, har mu ba da kammu ga bautarka; daga bisani, bisa ga alherinka, mu sami rai madawwami; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### 4. EPIPHANY

### WATO

### BAYYANUWAR ALMASIHU GA SAURAN AL'UMMA

YA Allah maɗaukaki madawwami, kā sanad da haifuwar Ɗanka ta hasken tauraro mai ƙyalƙyali, har Masana suka gan shi, suka miƙa masa kyautayi masu tamani ƙwarai, suka yi ruku'u a gabansa, suka ɗaukaka girman Zatinka. Ka yarda kullum taurarон gaskiyarka ya haskaka zukatammu, domin mu ba da kammu da dukkan abin da muka mallaka ga hidimarka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Yesu mai albarka, kā bayyana kanka ga waɗanda suka neme ka ta hasken tauraro mai ƙyalƙyali. Kă nuna mana haskenka na samaniya; ka kuma yi mana alheri mu bi ka har mu same ka; mu yi murna cikinka har mu miƙa kammu da rayukammu da jikunammu ga bautarka har abada; domin girmanka da ɗaukakarka. *Amin.*





### 5. LENTI

YA Ubangiji mai albarka, wanda ka yarda ka sha baƙinciki da rashi da mutuwa domimmu, kă cika mu da Ruhunka domin mu yi musun kammu, mu bi ka da rayuka masu ladabi. Ka taimake mu bisa ƙaunarka mai yawa mu agaji wulakantattu, mu taimaki masu bukata da matalauta, mu ƙarfafa matsattsu, mu tallafi gajiyayyu, kullayomi mu bi umarninka kan matalauta da matsiyata; albarkacin Yesu Almasihu Ubnagijimmu. *Amin.*

YA Ubangiji, muna roƙonka ka sauko mana da Ruhunka a wannan lokaci, domin ka wanke mu da ruwan tsarkakewa na tuba. Ka shirya mu kullayomi mu zama hadayu rayayyu a gare ka; Kai da ka ke rayayye kana mulki har abada abadin. *Amin.*

YA Allah, ka taimake mu mu saurari muryarka a zuciyarmu, domin a wannan lokaci tsattsarka na Lenti mu yi tat'awwu'in zuci, mu fid da girman kai da dukkan abubuwan da ke hana cikar nufinka a rayukammu. Ka yarda mu ci gaba mu ƙaru cikin bangaskiyarka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### 6. KWANAKIN RAƊAƊIN UBANGIJI

YA Ubangijimmu Yesu Almasihu, Ɗan Allah Rayayye, sabo da fansarmu ne ka yarda a haife ka cikin duniya, har kuma ka mutu kan giciye, mutuwa mai ban kunya ƙwarai. Muna roƙonka ta mutuwarka mai raɗaɗi ka cece mu daga dukkan zunubi da hukunci. Bisa ga ikon giciyenka kuma ka kawo mu masu zunubi abin tausayi inda ka ke rayayye kana mulki tare da Uba da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya har abada abadin. *Amin.*

YA Ubangijimmu Yesu Almasihu, Macecimmu mai jinƙai mai ƙauna, wanda ka ɗauki giciye sabo da mu, ka taimake mu mu ɗauki giciyemmu kowace rana mu bi ka. Ya Kai wanda aka ɗaga ka daga ƙasa sabili da mu, ka ja mu gare ka, domin mu ƙara ƙaunace ka sabo da ƙaunarka mai yawa gare mu. Ya Ubangiji, muna ƙaunarka; ka taimake mu ko da ya ke ƙaunarmu ba ta isa ba. Ya Uba na Sama, ka nufa cikin jikimmu mu ɗauki tabban lalas, hatimi na Yesu Almasihu, ta zamammu mai tsarki. Ya Macecin duniya, wanda ka

fanshe mu ta giciyenka da jininka mai daraja, muna roƙonka da tawali'u ka cece mu ka taimake mu, yanzu da har abada. *Amin.*

YA Ubangiji Allah, kā aiko Ɗanka makaɗaici ya fanshi duniya ta biyayyatasa wadda ta kai shi har ga mutuwa. Muna roƙonka da tawali'u ka yarda, kamar yadda muna tunawa kullayomi da giciyensa mai azaba da raɗaɗinsa, a koya mana yadda za mu giciye burin zuciya da miyagun sha'awace-sha'awace iri-iri. Kuma mu mutu ga barin zunubi mu rayu a gare ka, har a cikin tarayyar giciyensa da raɗaɗinsa mu mutu tare da shi, mu kuma tashi mu rayu har abada. Dukkan girma da ɗaukaka su tabbata a gare shi, tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, ba matuƙa. *Amin.*

7. ISTA

YA Allah mai jinƙai, Uban Ubangijimmu Yesu Almasihu wanda ya ke Shi ne Tashi, Shi ne Rai, da ladabi muna roƙonka ka tashe mu daga mutuwa sabo da zunubi zuwa ga rai mai gaskiya, domin mu karɓu a gare ka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Ubangiji Yesu Almasihu, Kai ne fansarmu da cetommu; muna yabonka, muna yi maka godiya, ko da ya ke ba mu cancanci baiwarka ba, kuma ba mu isa mu yi maka sujada isasshiya ba; duk da haka ka yarda ka cika naƙasashiyar bautarmu. Ya Ubangijimmu, tunanin zukatammu a gabanka su ke, dukkan nagargarun nufe-nufen zukatammu kyauta ne daga gare ka; muna roƙonka ka sa kada mu zama tsaka-tsaka wajen ƙaunarka, amma mu ƙaunace ka kamar yadda ka umarta, domin martaban sunanka mai tsarki. *Amin.*

YA Allah, kā ba da Ɗanka makaɗaici ya mutu a kan giciye domin fansarmu, kuma ka fisshe mu daga ikon Magabcimmu ta tashinsa mai daraja. Ka yarda mu mutu ga barin zunubi kullum, har mu rayu tare da Shi har abada, sabo da tashinsa mai farinciki; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

8. KWANAKIN ROKO SABO DA SANA'O'I

*Duba Addu'o'in Lokatai Daban daban, na 24 (shafi 38)*





9. RANAR HAWA SAMA

YA Allah, kā ta da Ɗanka Yesu Almasihu daga duniya, har ya hau cikin Sama, birbishin 'yan adan da dukkan halitta. Ka sauko da Ruhu Mai tsarki bisa Ikiliziya ko'ina cikin duniya, har ta shaida cetonka da ƙaunarka ga kowa, ta wurin ikonka da zamanka tare da mu. Muna roƙonka wannan; albarkacin Ɗanka Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Ubangiji Yesu, bayan mutuwarka da tashinka kā hau cikin Sama, ka koma wurin Uba. Ka taimake mu da jinƙanka na ƙauna, domin bisa ga alkawarinka ka zauna tare da mu a nan duniya, mu kuma mu zauna tare da kai cikin mulkinka na Sama, har a zuci mu zama ɗaya da kai. Muna roƙonka wannan sabo da sunanka mai tsarki. *Amin.*

YA Yesu Almasihu, bayan da ka miƙa kanka isasshiyar hadaya a kan giciye sabo da mu, kā hau cikin Sama, kā zama Babban Makusantar Allah namu, kana addu'a dominmmu a gaban Allah Uba. Muna roƙonka ka ba mu alheri mu gaskata wannan aikinka mai girma, har mu ma mu zauna gaban Allah Uba, mu gamshe shi kuma, mu zama ma'aikata tare da shi. Ya Almasihu, ka taimake mu da wannan; albarkacin sunanka mai tsarki. *Amin.*

10. RANAR ZUWAN RUHU MAI TSARKI

YA Ruhu Mai tsarki, Mai ba da haske da rai kuma, ka taimake mu mu yi tunanin da ya fi tunanimmu; ka ba mu iko mu yi addu'o'i fiye da addu'o'immu, da ƙarfi kuma fiye da ƙarfimmu, domin ka iya ka yi aiki da mu cikin bautarka da kuma cikin hanyoyin ƙauna da nagarta; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Allah Ruhu Mai tsarki,
Ka zo gare mu, ka cika mu;
Ka zo kamar iska, ka tsabtad da mu;
Ka zo kamar wuta, ko ƙone daudarmu;
Ka zo kamar raɓa, ka sabunta mu;
Ka faɗakad da mu a kan zunubi, ka juyad da mu zuwa gare ka;
Ka tsarkake mu don mu bauta maka sosai; albarkacin Yesu Almasihu Macecimmu. *Amin.*

YA Ubangiji Allah, muna roƙonka ka sauko da Ruhunka Mai tsarki kan Ikiliziyarka ko'ina cikin duniya, domin ka ba kowane gaɓa sabon wahayi, da sabon rai, da sabon zumunci game da Almasihu, wanda shi ke kan Ikiliziya. Idan nufinka ne, ka aike mu wurare daban daban a ƙasan nan, mu yi Bishararka inda mutane su ke zaune cikin duhu, amma suna neman Hasken. Ka buɗe zukatammu domin mu karɓi ikonka. Ka buɗe idanummu don mu ga Almasihu da hannuwansa a miƙe garin ya albarkace mu. Ka yi aiki da mu yadda ka nufa. A gare ka kuma dukkan girma da yabo su tabbata, yanzu da har abada. *Amin.*

## 11. LAHADIN TIRNITI

YA Allah ɗaya mai gaskiya, Tirniti Maɗaukaki, ka yarda mu dinga riƙe shaidar Babtismarmu, wato, mu gaskata da Allah Uba, wanda ya halicce mu da duniya duka; mu gaskata da Allah Ɗa, wanda ya fanshe mu da 'yan adan duka; mu gaskata da Allah Ruhu Mai tsarki, wanda ya ke tsarkake mu da dukkan zaɓaɓɓu na Allah. Ka nufa mu karɓe ka, ka zama Ubammu; mu sami rai madawwami da gafarar zunubammu albarkacin Ɗanka; kuma mu zauna cikin zumuntar Ruhu Mai tsarki; Ya Allah Maɗaukaki madawwami, ka yarda da wannan; albarkacin Yesu Almasihu Macecimmu. *Amin.*

YA Ubangiji, mu bayinka masu tawali'u muna durƙushe a gaban kursiyinka mai daraja; muna yi wa maɗaukakin sunanka yabo, muna girmama shi, tare da mala'iku da manyam mala'iku, da dukkan rundunar Sama, muna yabonka kullayomi, muna cewa, Mai tsarki, Mai tsarki, Mai tsarki, Ubangiji Allah Mai runduna, Sama da ƙasa cike su ke da ɗaukakarka. Ɗaukaka tă tabbata a gare ka, ya Ubangiji mafi ɗaukaka. *Amin.*

## 12. RANAR TUNAWA DA ADALAI DUKA

YA Allah, Kai ne ƙarfin dukkan masu shan wahala, da salamar masu cin nasara. Muna farinciki sabo da Zumuntar Tsarkaka; muna tunawa da waɗanda suka rasu cikin bangaskiyarka, suka ƙaurace zuwa Samaniya (musamman ƙaunatattummu). Ka yarda mu tabbata da zumuntarsu tare da Kai. Kuma, ko da ya ke a rabe mu ke cikin jiki, mun sani ba mu rabu ba cikin mulkinka na ƙauna, wadda ta





ke haɗa Ikiliziyarka ta nan duniya da Ikiliziyarka ta Sama; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## 13. RANAR TUNAWA DA WAƊANDA SUKA BA DA RANSU CIKIN YAKI

Da bangirma tare da godiya mu tuna da waɗanda suka mutu a yaƙi. Ba za su tsufa ba kamar yadda mu da aka bari muna tsufa. Tsufa ba zai gajiyad da su ba, ko kuwa su damu da shekaru. Da faɗuwar rana kuma da fitowarta, za mu tuna da su.

*Sai a yi shuru miniti biyu.*

Sa'ad da mu ke tunawa da rayuka masu daraja marasa tsoro, waɗanda suka yi zamansu a duniya daidai, suka ba da rayukansu ba tare da tsoro ba, sai mu yi addu'a domin da ƙarfin zuciya da tawali'u, mu yi namu ƙoƙarin ga gina Birnin Allah gabagaɗi.

YA Kai mai ƙauna cikakkiya, ka rayad da ruhun nan na jaruntaka a zukatammu, wanda ke sa mutane su raina hanya mai sauƙi, domin nufinka ya cika. Ta haka kaɗai, ya Ubangiji, za mu isa mu bi sawun mutanen nan, waɗanda a zamani daban daban suka yi ƙuru domin biyayya ga kiranka. Su ne kuwa aka hura musu ƙaho a wancan ƙetare; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Allah, Ubammu na Sama, mun zo gabanka a yau don mu tuna da waɗanda wahala iri daban daban ta same su cikin yaƙi; waɗanda suka rasa ko hannuwansu ko ƙafafunsu ko idanunsu, ko kowane irin naƙasa. Ka yarda kada mu manta da su. Ka faranta musu zuciya; albarkacin shi wanda ya ɗauki dukkan nawayarmu, Ɗanka Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Ubammu na Sama, Masoyimmu, muna kawo gabanka a wannan Ranar Tunawa su waɗanda har yanzu su ke shan wahala sabo da yaƙin da aka yi, tum ba waɗanda suka yi rauni cikin hankula da jikunansu, wato, karyayyu da tauyayyu. Ka ta'azantad da waɗanda suka yi rashi, da sanin kana tare da su kullayomi. Ka taimake mu mu yi zamammu yadda ba za su ji kamar sun sadaukad da ransu a banza ba; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

Daga bisani sai mu gode wa Allah sabo da jinƙansa zuwa gare mu a cikin kwanakin da suka shige, da kuma yadda ya bishe mu a tsakanin hatsarori masu girma.

Mu gode masa kuma sabo da ruhu na tsayawa da dagewa da ƙarfin hali na sadaukad da kai da mutanemmu suka nuna cikin yaƙoƙin duniya guda biyu, mu gode masa kuma sabo da waɗanda suka mutu domin mu rayu.

Mu gode masa kuma sabo da albarkatai na nasara, kuma da sanin cewa, Allah zai yi ta bishe mu a cikin kwanakin da ke gabammu.

YA Ubangiji Allah, Kai kaɗai ka ke da mafificin suna, yabonka kuma mafifici ne a Sama da ƙasa. Muna yabonka da dukkan zuciyarmu domin su da ba su lasafta rayukansu abin riƙewa kankan ba ne, amma suka ba da su sabo da abokansu. Ka yarda mu kuma da mu ke tunawa da waɗanda suka ba da ransu, mu yi ƙoƙari da ƙwazo tare da taimakonka domin yaɗuwar mulkinka na ƙauna da aminci a duniyan nan; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### 14. GODIYAR AMFANIN GONA

YA Allah Maɗaukaki, Ubammu na Sama, muna girmama ka domin ka sake cika mana alkawarinka, wato, har ƙarshen duniya ɗamuna da kaka ba za su kasa ba. Muna yabonka domin amfanin gona daban daban, waɗanda ka ba mu mu more su. Muna roƙonka ka koya mana, "ba da gurasa kaɗai mutun zai rayu ba". Amma ka nufa kullayomi mu yi cimaka da Shi wanda shi ke Gurasa mai gaskiya na Sama, Yesu Almasihu Ubangijimmu ke nan. A gare shi kuma muna ba da dukkan ɗaukaka da girma, tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, ba matuƙa. *Amin.*

YA Mahalicci mai alheri, mun zo gabanka a wannan lokaci domin mu yi maka godiya sabo da amfanin gona, wanda ka ni'imce mu da shi. Ya Mai shuka madawwami, muna roƙonka kullum ka shuka irin Maganarka a cikin zukatammu; ka shayad da shi da ruwan albarkarka; ka hura shi da iska na Ruhu Mai tsarki, domin ya ba da 'ya'ya masu amfani har riɓi ɗari; mu kuma mu zama 'ya'yanka na ruhaniya, mu bauta maka da tsarki har abada abadin. *Amin.*



## ADDU'O'I IRI-IRI

### 1. DOMIN IKILIZIYA TA NAN KASAR HAUSA

YA Allah maɗaukaki madawwami, wanda ke mulkin dukkan abu cikin Sama da ƙasa, da jinƙai ka ji addu'ar bayinka. Ka ba Ikiliziya ta nan ƙasar Hausa dukkan abin da ta ke bukata ga rai na ruhaniya. Ka ƙarfafa masu ba da gaskiya; ka kare yara ka bishe su; ka kula da marasa lafiya ka sauƙaƙe musu; ka juyad da miyagu; ka ta da sakarkari; ka ɗagad da faɗaɗɗu; ka mayad da masu tuba. Ka kawad da dukkan abin da ke hana ci gaban gaskiyarka. Ka sa dukkammu mu zama masu kai ɗaya da zuciya ɗaya cikin Ikiliziyarka tsattsarka; zuwa ga ɗaukakar Ɗanka Mai albarka, Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### 2. DOMIN YAƊUWAR BISHARA

YA Ubangiji Yesu, Kai da ka ke Hasken duniya, muradin dukkan dangogi, da kuma Makiyayin rayukammu, ka nufi haskenka ya haskaka a cikin duhu; kuma ta tā da giciyenka ka tattara dukkan kabilai zuwa gare ka, har dukkan iyakar duniya su ga ceton Allah, zuwa ga ɗaukakar sunanka mai tsarki. *Amin.*

### 3. DOMIN LITTAFI MAI TSARKI

YA Allah maɗaukaki madawwami, kā ba mu Maganarka Mai tsarki ta zama fitila ga sawayemmu cikin duhun duniyan nan. Muna roƙonka ka nufa tunanimmu da ayyukammu duka su yi biyayya da Maganan nan, domin mu bi koyarwarta, mu yi murna cikin alkawaranta, har mu bi sawun Ɗanka albarkatacce, mu bauta maka da tsarki da tsabtar rai; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### 4. GODIYA DOMIN LITTAFI MAI TSARKI

YA Allah, kā yi magana da mutanenka Bani Isra'ila a cikin kwanakin dā ta wurin bayinka Annabawa. Sa'an nan daga baya ka bayyana kanka cikakke cikin Ɗanka, wanda ya aika Manzanni da masu wa'azi su zama shaidunsa har iyakacin duniya. Muna yabonka sabo da koyarwad da mu kan samu cikin Maganarka da aka rubuta. Muna yabonka domin tsarkakanka duka waɗanda suka sanashe mu Maganarka cikin hausarmu, ta wurin addu'o'insu da aikinsu da wahalarsu. Muna yabonka domin dukkan albarkai na

ruhaniya da ka ba mu kullayomi. Muna roƙonka ka ƙara mana sanin wadannan alheranka. Ka taimake mu mu bayyana godiyarmu ba da bakimmu kadai ba amma da irin zamammu kuma; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### 5. DOMIN MASU JUYA LITTAFI MAI TSARKI

YA Kalmar Allah, wanda ka zo domin ka bayyana Maganar Allah ga 'yan adan, muna roƙonka musamman domin dukkan masu juya Littafi Mai tsarki. Ka ba su Ruhunka domin su gane Maganarka, su yi binciken tunanin 'yan adan, su fahinci harsunan kabilan duniya. Ta haka ka taimake su su juya Maganarka da gaskiya da aminci, zuwa ga daukakar sunanka mai tsarki. *Amin.*

### 6. DOMIN MASU NEMAN BABTISMA

YA Ubangiji Allah, ka tuna da su wadanda ke shirya kansu a wannan lokaci domin a yi musu Babtisma. Ka yi musu jinƙai; ka ƙarfafa bangaskiyarsu; ka haskaka tunaninsu; ka tsarkake zukatansu. Ka shirya su su zama keɓaɓɓen mazaunin Ruhu Mai tsarki. Ka yarda su karɓi shafewar zunubansu da sabuwar haifuwa, zuwa ga daukakar sunanka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Allah Ubammu, muna roƙonka domin wadanda ke neman Babtisma a yanzu. Ka yarda su koyi abin da ya kamata, su aikata shi kuma. Ka ƙara musu bayebayenka na bangaskiya da sazuciya da ƙauna. Musamman ka bayyana kanka gare su cikin Almasihu Yesu, don su san ka sosai, su ƙaunace ka, su bauta maka dukkan kwanakin ransu. Muna roƙonka wannan albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### 7. DOMIN MAKARANTU

YA Ubangijimmu Yesu Almasihu, ka nufi yara da 'yam mata da ke cikin makarantummu su kasance da tsarki da gaskiya, da tawali'u da ƙauna, da biyayya da aniya. Ka ba malamai bayebaye na hikima da haƙuri da himma ga girmanka, domin su bi da 'yam makarantansu su gaskata ka, su bi ka sosai, Kai da ka ke rayayye kana mulki tare da Uba da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya har abada abadin. *Amin.*





YA Allah na haske da na gaskiya, muna roƙonka domin dukkan makarantu. Ka sa wadanda ke koyarwa a ciki su sami koyarwa daga gare ka; kuma wadanda ke koyo ka nufa Ruhunka Mai tsarki ya bishe su cikin dukkan gaskiya; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### 8. DOMIN TSOFAFFIN 'YAM MAKARANTA

YA Ubammu mai alheri, muna roƙonka ka albarkaci yara duka, 'yam maza da 'yam mata, wadanda suka rabu da makarantan nan. Ka dube su ko'ina su ke; ka taimake su ta Ruhunka Mai tsarki su bi tafarkinka su yi ƙaunarka, ayyukansu kuma su girmama sunanka mai tsarki, har da za ka kira su su shiga mulkinka madawwami; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### 9. DOMIN ASIBITAI

YA Allah, Kai da ka ke lafiyarmu da ƙarfimmu, ka yi aiki da iko ta wurin likitoci da mataimakansu a cikin asibitammu domin wartsakewar marasa lafiya da masu shan wahala. Ka taimake su kuma cikin dukkan aikinsu su bayyana ƙaunar Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### 10. DOMIN WAƊANDA KE CIKIN WAHALA

YA Ubangiji Yesu, wanda cikin dukkan ƙuncimmu ka ƙuntata, da jinƙai ka dubi dukkan masu ciwo da masu shan wahala. Ka bar ƙaunarka ta kewaye su, domin cikin wahalarsu su tabbata kana tare da su. Ka ba su warkewa kuma ga jiki duk da ruhu; sabo da girman sunanka mai tsarki. *Amin.*

### 11. DOMIN SALAMA

YA Allah, Mai warkad da 'yan adan da al'ummai, ka dubi wahalar duniya da tsattsaguwar Ikiliziyarka. Ka yarda ka miƙo hannunka mai warkarwa, ka jawo 'yan adan duka gare ka, domin ta ƙaunarka su yi amana da juna. Ka nufa Ikiliziyarka ta zama ɗaya; ka cika ta da Ruhunka Mai tsarki, domin bisa ga ikonka ta hada al'umman duniya cikin 'yan'uwanci, har shari'a da rahama, bangaskiya da 'yanci da gaskiya su yawaita, zuwa ga daukakar sunanka mai tsarki. *Amin.*

YA Allah, Ubangijin dukkan sarakuna da mulkoki, ka nufa hannunka mai ƙarfi ya sarrafa kabilai, ya sa su yi ɗokin mulkin ƙaunarka a duniya. Muna roƙonka ka ƙarfafa dukkan waɗanda ke ƙoƙari su kafa aikin gaskiya da salama. Ka bi da zukatan mahukunta domin su fara neman shiga cikin mulkinka, su kafa shari'a da 'yanci don dukkan kabilu, ƙanana da manya; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### 12. DOMIN SOJOJIN NIJERIYA

YA Ubangiji Allah Mai runduna, muna roƙonka ka miƙa hannunka mai iko, ka ƙarfafa ka kuma kare sojojin Nijeriya cikin dukkan hatsari na ƙasa da na bahar da na sararin sama. Ka cika zukatansu da aminci da ƙarfin hali kuma; ka inuwantad da su a lokacin yaƙi; ka tsare su kuma daga dukkan mugunta; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### 13. DOMIN MARASA AIKI

YA Allah, da taimakonka ka dubi waɗanda su ke son aiki, amma ba su samu ba. Ka ba su haƙuri cikin wahalarsu; ka ba su iko su tsare hannuwansu daga taɓe-taɓe da sata; kada su zamana masu girman kai a ƙasƙantattun ayyuka. Ka sa waɗanda ke aiki su taimaki marasa aiki. Muna roƙonka wannan sabili da Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

### 14. DOMIN ABOKAMMU

YA Ubangijin ƙauna, muna addu'a domin waɗanda mu ke ƙauna, na kusa da na nesa da mu [*musamman* . . . ]. Ka kare su, ka kuma keɓe su daga dukkan cuta. Ka ƙarfafa su, ka albarkace su a cikin kowane kyakkyawan abu. Amma fiye da komai ka ba su bangaskiya marar ƙarewa, da kuma niyya su aikata nufinka, domin mu shiga cikin tarayya ta ginin mulkinka a nan duniya; albarkacin Yesu Almasihu Macecimmu. *Amin.*

YA Ubammu na Sama, 'Danka Yesu Almasihu ne ya koya mana kaɗa mu damu. Muna miƙa kammu da 'yan'uwammu duka ga ƙaunarka, domin mun sani a ƙarƙashimmu maɗawwaman hannuwanka su ke. Ka ba mu yanzu da kullayomi wannan salama da duniya ba ta da iko ta bayar ba, domin ba ta samuwa sai ta albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*





### 15. DOMIN MUHALLIMMU

YA Yesu Mafificin girma, wanda ka zauna shekara talatin cikin muhallinka a Nazarat tare da matalauta, ka kasance tare da mu bayinka a cikin muhallimmu. Ka kawar musu da dukkan alfarma da son kai da lalata, domin su kasance wurare shiryayyu da za ka shige su. Ka taimake mu mu yi girma gaba-gaba cikin saninka da ƙaunarka. Ka bishe mu cikin dukkan matsalolimmu; ka ƙarfafa mu a cikin dukkan wahala; ka taimake mu cikin dukkan rashin ƙarfimmu; daga ƙarshe kuma ka kai mu muhallinka a Sama, inda ka ke zaune tare da Uba da Ruhu Mai tsarki, Allah ɗaya har abada abadin. *Amin.*

### 16. DON KAMMU

*Addu'ar Ignatiyus Loyola*

YA Ubangiji mai alheri, ka koya mana mu bauta maka yadda ya cancanta; mu bayar ba tare da lissafi ba; mu yi yaƙi ba tare da kula da jin rauni ba; mu yi fama da aiki ba tare da neman hutu ba; mu yi wahala ba tare da neman lada ba, sai dai mu sani muna yin nufinka mai tsarki; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Ubangiji Yesu, Sarkin rayukammu, ka taimake mu mu ɗaukaka ka kullayomi cikin tunanin hankulammu, da muradan zukatammu, da maganar bakimmu, da kuma cikin ayyukan hannuwammu, kamar yadda ya cancanta ga waɗanda ke ƙoƙari su bi ka sosai, zuwa ga ɗaukakar sunanka. *Amin.*

YA Ubangiji, ka buɗe idanummu a loton nan, domin mu koyi nufinka, mu aikata shi kuma. Ka bishe mu, ka ƙarfafa mu; ka cece mu daga halin son kai da kwaɗayi; ka haɗa kammu cikin zumuntarka mai gaskiya; ka yarda mana mu sami 'yanci cikakke cikin bautarka; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

YA Kai da ka ke Hasken zukatan da suka san ka, da Ran rayukan da ke ƙaunarka, da Karfin nufe-nufen da suka bauta maka, ka taimake mu mu san ka har mu ƙaunace ka da gaskiya; mu ƙaunace ka har mu bauta maka sosai, domin bautarka 'yanci cikakke ne; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

*Addu'ar Richard Adali na Birnin Chichester*

GODIYA tă tabbata a gare ka, ya Yesu Almasihu Ubangijimmu, sabo da dukkan fa'idodin da ka ba mu, kuma sabo da dukkan wahala da zagin da ka sha domimmu. Ya Mai fansarmu, Abokimmu, Ɗan'uwammu mafi jinƙai, ka taimake mu mu ƙara saninka sosai, mu ƙaunace ka ƙwarai, mu bi ka daidai, sabo da girmanka a gare mu. *Amin.*

## 17. BA DA KAMMU

YA Ubangiji, Uba Mai tsarki, Allah maɗaukaki, mun gode maka domin ka cece mu daga ikon duhu, ka maishe mu ga mulkin Ɗanka ƙaunatacce, kā kuma kira mu mu ba da kammu ga hidimarka tsattsarka. Ka karɓe mu, ya Ubangiji, ko da ya ke ba mu isa ba, gama yau muna miƙa kammu da rayukammu da jikunammu gare ka su zama hadaya fahintacciya tsattsarka rayayyiya. Ka ba mu kuma tare da Ikiliziyarka duka yalwar alherinka, domin mu dage kan bangaskiya gare ka, mu yi murna sabo da sazuciya, mu kafu ga ƙauna, nan gaba mu yi yaƙi da mazakuta ƙarƙashin tutarka gāba da zunubi da duniya da Shaiɗan; mu lazamci 'yan yaƙi da bayinka masu aminci har iyakar rammu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu, wanda girma da ɗaukaka su tabbata a gare shi, tare da Kai da Ruhu Mai tsarki, har zamanin zamanai. *Amin.*

YA Ubangiji Allahmmu, ka dubi rayukammu; bisa ikon Ruhu Mai tsarki ka maishe su naka, domin mu bi tafarkinka, mu gaskata Maganarka, mu bi umarninka sosai, mu yi maka sujada isasshiya, kuma da aminci mu yi wa 'yan'uwammu hidima, domin yaɗuwar mulkinka maɗaukaki; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## 18. DOMIN TAWALI'U

YA Ubangiji Yesu, kā sauko daga wurin Uba, kā ƙasƙantad da kanka, har ka zama mutun, domin ka cece mu daga ikon Shaiɗan. Ka koya mana irin wannan tawali'u; ka taimake mu kuma mu ƙasƙantad da kammu a gabanka, mu fid da girman kai daga zukatammu. Ka yardam mana ta haka mu bi ka sosai a duniyan nan, domin a cikin mulkinka na Sama a siffanta mu daidai da kamanninka, don ɗaukakar Allah Uba. *Amin.*





## 19. DOMIN KARFIN ZUCIYA

YA Ubangiji, muna roƙonka ka ba mu ruhu na ƙarfin zuciya. Kada ka bar mugu ko wahala su kāshe mu, lokacin da wuya ta same mu. Ka faɗa wa rayukammu, Ku yi ƙarfin zuciya; kada ku ji tsoro, gama ina tare da ku.' Da gargaɗin nan naka, ya Ubangiji, sai mu dogara ga ikonka mai girma, mu yi yaƙi ƙarƙashin tutarka har iyakar rammu; albarkacin Yesu Almasihu Ubangijimmu. *Amin.*

## 20. DAGA KARSHE

KARFIN Allah yă agaje mu,
Ikon Allah ya kiyaye mu,
Hannun Allah ya bishe mu,
Hikimar Allah ta koyad da mu,
Garkuwar Allah ta kare mu,
Rundunan Allah su kewaye mu,
Salamar Allah ta tsai da mu,
Ceton Allah kuma ya tabbata a gare mu,
  yanzu da har abada. *Amin.*

# BATUTUWA IRI-IRI

## DA A KE MAGANA A CIKIN ADDU'O' IN DA SHAFIN DA BATUTUWAN SU KE